Ыйык Курандын негизинде



# Пайгамбарлар тарыхы

Осман Нури ТОПБАШ

3

Түркиялык жазуучу, дин аалымы Осман Нури Топбаштын калемине таандык беш томдон турган «Пайгамбарлар тарыхы 3» аттуу китеп түрк тилинен кыргыз тилине 2006–жылы которулду. Бул китепте пайгамбарлардын өрнөктүү өмүр жолу, улуу вазийпаны өз коомдоруна кантип жеткиргендиги жана жеке адамдык бийик сапаттары тууралуу кеңири маалымат берилген жана ичинде эч кандай саясий максат жок.

**Китеп кайрадан редакцияланып, котормодогу айрым каталар оңдолду.**

Бул эмгек Кыргызстан Мусулмандар Дин башкармалыгына караштуу диний адабияттарды көзөмөлдөө комиссиясы тарабынан кылдат текшерилип, «Ахли сүннөт валь жамаат» акыйдасына карама-каршы келбейт», – деген аныктама берилген.


Китепти түрк тилинен кыргыз тилине которгон: **Алмабек Молдогазиев**

Редактор: **Проф. тил илимдеринин доктору Ташболот Садыков**

Компьютердик калыпка салган жана жасалгалаган: **Бакытбек Коңурбаев**

## Урматтуу Окурмандар!

Колуңуздардагы «Пайгамбарлар тарыхы 3» аттуу китепте Ыйык Куранда аты аталган пайгамбарлар тууралуу жазылган. Бул китеп ибараттуу тарыхый окуяларды, пайгамбарлардын үлгүлүү өмүр кенчин терең түшүндүргөн.

Өткөн коомдордон сабак алынчу мындай китептер элибиздин динге болгон аң – сезимин арттырып, диний түшүнүгүн бара – бара жогорулатат деген ишеничтебиз.

Кыргызстан Мусулмандарынын дин башкармасы мындай китептерди которуп элге тартуу кылып жаткан адамдарга ыраазычылыгын билдирип, калайык калкка сиңимдүү болушун Алладан тилейт.

Сиздерди терең урматтап,

Кыргызстан<br>Мусулмандарынын<br>Азирети муфтийи — Мураталы ажы Жуманов

**Мээримдүү жана Боорукер Алла Тааланын ысымы менен баштаймын.**

## Баш сөз

Пайгамбарлар тарыхы 3-китепте биринчи китепептин баш сөзүндө тизмектелген усул жана ыкмалар толугу менен колдонулду.

Мындан мурункү китепте баяндалган пайгамбарлардын көчүнө улай бул китепте; Чын ыкластан айткан зикиринин фазилети менен тоо-ташты титиреткен, ал тургай жырткыч айбандарды да туйлаткан **Давуд** *(алейхис салам)*;

Өтө көп байлыгына жана эч ким атаандаша алгыс күчтүү бийилгине манчырканбай, жүрөгүн зикир менен тойгузган **Сулайман** *(алейхис салам)*;

Жүз жылдык өлүм уйкусунан соң Алланын буйругу менен кайра тирилип, кыяматтагы кайра жаралууга далил жана мисал көрсөткөн **Узайр** *(алейхис салам)*;

Терең ой чабыты менен сабырдуулуктун кажыбас түркүгү атыккан **Айуб** *(алейхис салам)*;

Ыйманга сүңгүп кирип, Жаратkандан кечирим тилеп, дуба жана зикир чындыгынын түбүн түрө кыдырып, караңгылыктан кутулган **Юнус** *(алейхис салам)*;

Алла Тааланын "Илязга салам болсун!" – деген өзгөчө назарына жана сүйүүсүнө арзыган **Иляз** *(алейхис салам)*;

Ааламдарга атагы кеткен **Аляса** *(алейхис салам)*;

Алла Тааланын мээриминен жан дүйнөсүн сугарып, асыл сапатын өөрчүткөн салих пайгамбар **Зулкифл** *(алейхис салам)*;

Кеменгер насааттары менен дастанга айланган, заттык жана рухий табыптардын пири саналган **Лукман Аким** *(алейхис салам)*;

Араа менен экиге бөлүнүп жаткан чакта да "кыңк" деп үн чыгарбаган, чыдамкайлыгын жана Аллага берилгендигин сактап калган пайгамбар **Закария** *(алейхис салам)*;

Атасы Закария сыяктуу шейит кеткен **Яхия** *(алейхис салам)*;

Тамырдын ар бир кагышы менен кошо Алла Тааланы даңктап, напсисин кыңк эттирбей моюн сундуруп, Жараткан берген өзгөчө касиет менен ооруларды айыктырып, өлгөндү тирилткен, акырында асманга көтөрүлгөн **Иса** *(алейхис салам)* пайгамбарлардын өрнөктүү өмүр таржымалындагы ибараттуу окуяларды окуй аласыздар.

Китептин даярдалышына колдоо көрсөтүп, жакындан жардам берген комиссия мүчөлөрүнө терең ыраазычылыгымды билдирүү менен ушул эмгек баарыбыз үчүн "садака-и жария" болушун Алла Тааладан тилейм.

Алсыздык, чабалдыктан кетирилген жаңылыштык жана каталарыбыздын кечирилишин Жаратнкандан жалбарып суранып, Анын учу-кыйырсыз чалкыган мээриминен жана ырайымынан паана сурайбыз.

Жардам жалгыз Алладан!

*Осман Нури Топбаш*

*11. 02. 2005*

*Үскүдар*

**Чын ыкластан айткан зикиринин фазилети менен тоо-ташты титиреткен, ал тургай жырткыч айбандарды да туйлаткан**

# АЗИРЕТИ ДАВУД

**(алейхис салам)**

Азирети Давуддун *(алейхис салам)* теги Азирети Жакыптын *(алейхис салам)* уулу Яхудага барып такалат. Ал Кудус жергесинде төрөлүп, болжол менен 100 жаш курактарында көз жумган. Алла Таала Азирети Давудга пайгамбарлыкты да, падышалыкты да берген. Тарыхчылар анын падышалык жылдары б.з.ч. 1015-975-жылдардын ортолугуна туура келет деген пикирди айтып келишет.

Давуддун *(алейхис салам)* ысымы Курани Каримде 16 жерде айтылат. Ага иврит тилинде "Забур" аттуу Алланын китеби түшүрүлгөн.

## Талут, Жалут жана Табут

Муса пайгамбардын көзү өткөндөн кийин жөөттөргө жөнөтүлгөн пайгамбарлар Тоораттын негизинде шарият өкүмдөрүн жүргүзүп, ошого жараша амал кылышкан. Жөөттөр өздөрүнө жөнөтүлгөн пайгамбарлардын көзү тирүү кезинде алар көрсөткөн дин менен жашап, ибадат кылып, дүйнө салган соң бутка табынганы табынып, динден кайтканы кайтып, айтор, кайра мурунку таз кейпин кийип, кейиштүү жоруктарын кайталай беришкен. Алладан келген муркунку китептердеги диний өкүмдөрдү напсинин каалоосуна жараша бурмалап, жоромолдоп, турмуш кечиришкен. Жаңы пайгамбар келип, толгон токой машакат менен түзөлтүп, милдетин аткарып коюп тиги дүйнөгө аттангандан кийин кайрадан бузукулук жана каапыр жолго кайтып турушат.

Ошол доорлордо Мисир жана Шам (Дамаск) чөлкөмдөрүнүн ортосунда Амалика коому жашаган. Алардын Жалут аттуу заалим, күчтүү жана ашкере куу башчысы боло турган. Жалут Исраил урпагынын шоруна жаралгандай, өзүнчө бир азап эле. Ал ат тезегин кургатпай жөөттөргө жортуул жасап, дүнүйөсүн олжолоп, журттарынын күлүн көккө сапырчу. Аман калган жөөт балдарын жана аялдарын кулчулукка айдап кетээр эле.

Жөөттөрдө Муса пайгамбардын убагынан бери келаткан ыйык аманаттарды сактап жүргөн баалуу сандык болгон. Курани Каримде бул сандык “талут” деп айтылат. Жөөттөрдү баскынчылык менен колго түшүргөн соң сандык оной эле Жалуттун колуна тийет. Ал Исраилдин урпактарын мыскылдоо жана кордоо үчүн ичи-тышына асыл таштар чегерилген баалуу сандыкты ыплас жайга ыргытат.

Рухий дөөлөтү ойрондолгон жөөттөр бул абалга кыжыры кайнап, арга табуунун амалын издей башташат. Алардын жалгыз максаты – сандыкты кайрадан колго түшүрүү эле.

Дал ушул урунттуу учурда алардын арасында Ишмоил *(алейхис салам)* аттуу пайгамбар болгон. Жөөттөр чогулуп келип, кырдаалдан куткарып ала турган өкүмдар шайлап беришин талап кылышат. Ишмоил *(алейхис салам)* дуба кылып, абалдан куткарып кете турган чыгаан башчынын ысмын Алла Тааладан сурайт. Талут аттуу адамды башчы кылып дайындоо тууралуу вахий келгени билдирилгенде, пайгамбарга жөөттөрдүн бир бөлүгү каршы чыгып:

– Ал өкүмдарлардын тукумунан эмес! – дешет.

Анткени, ошол убакка чейин жөөттөргө Жакыптын уулу Лавинин урпагынан пайгамбарлар, Яхуда аттуу уулунун урпактарынан өкүмдарлар келип турган. Талуттун аталган эки урууга тең эч кандай тиешеси жок эле. Бул жагдай аятта мындайча баяндалат:

**«Мусадан кийинки Исраил урпактарынын тың чыкмаларын билбейсиңби? Алар ошондо өз пайгамбарына: «Биз үчүн бир падыша дайындагын, биз** (анын жетегинде) **Алланын жолунда согушалы дешти. Эгер силерге согуш парз кылынса, мүмкүн согушпастырсыңар?» - деди** (пайгамбар)**. Алар айтышты: «Журтубуздан айдалып, балдарыбыздан ажырап турабыз го, эмнеге Алла жолунда согушпайт экенбиз?» Качан аларга согушуу парз кылынганда, аз гана кишилерден тышкары баары** (чабыштан) **баш тартышты. Алла заалимдерди жакшы билет!»** *(Бакара сүрөсү, 246-аят).*

**«Пайгамбары аларга айтты: «-Албетте, Алла силерге Талутту падыша кылып дайындады». «-Ал кайдан бизге падышалык кылсын, падышалыкка андан көрө биз ылайыкпыз го, кала берсе, анын кеңири мал-дүйнөсү жок». «-Албетте, Алла силердин үстүңөргө аны тандады, илим менен дене жагынан ага артыкчылык бер-**

**ди. Алла мүлкүн Өзү каалаган адамга берет», деп айтты пайгамбар. Алла – баарын Камтуучу, Билүүчү»** *(Бакара сүрөсү, 247-аят).*

Жөөт билермандары байлыгы, мал-мүлкү көп адам эл башкарышы керек, бийлик байгер адамдын колунда болушу керек деген пикирде болушкан. Мындай көз караш жалпы коомдун кызыкчылыгына жана адилеттүүлүккө каршы келерин этибарга алышкан эмес. Негизи эле төрт тарабы шай келген, татыктуу, адилеттүү киши гана эл башкарса туура болот. Жетекчини тандоодо биринчи кезекте талапкердин руханий деңгээли, билими, тажрыйбасы жана башкаруучулук дарамети эске алынышы керек.

Талуттун өкүмдарлыгына каршы чыгышкан жөөттөр бул сапар:

– Өкүмдарлыкка ылайыктуу болсо, бизге бир далил көрсөтсүн! – деп жаалашат.

**“Алардын пайгамбары айтты: «Анын падыша болушунун белгиси катары силерге бир сандык келет. Анда Раббиңер тарабынан жана Муса менен Харундун үй-бүлөсүнөн калган мурас бар. Аны периштелер көтөрүп турат. Эгер чыныгы ыйман ээси болсоңор, шексиз, бул окуяда силер үчүн белги бар”** *(Бакара сүрөсү, 248-аят).*

Табут оболу Адам Атага түшүрүлүп, андан Азирети Шитке тийгендиги, кийин кезек менен Ибрахим, Жакып жана Муса пайгамбарлардын колуна өткүндүгү риваяттарда айтылат. Муса пайгамбар өз учурунда Тооратын барактарын жана айрым баалуу аманаттарды ыйык мурастар салынган сандыкка сактаган. Жортуул учурунда аскерлер бул сандыкты кошуундун алдында алып жүргөн. Анткени, сандыкты көргөн сайын аскерлердин демине дем, кайратына кайрат кошулчу экен.

Ошентип, Алланын буйругу менен келген периштелер ыйык сандыкты Талуттун үйүнүн астына ташташат. Буга күбө болгон жөөттөрдүн санаасы тынчып, Талуттун өкүмдарлыгына макул болушат.

## Сынак

Өкүмдарлык тактыга олтурган Талут биринчи кезекте аскердик иштерди тартипке келтирет. Курал жарак жыйнатып, элдик аскерлерди машыгуудан өткөргөн соң Жалут падышанын мекенине карай жүрүш баштайт.

Күн кайнап турган кез. Жол тартып бараткан аскерлер абдан чаңкап суу көздөн өтүп турган. Ушул учурда Алла Таала аскерлерди сынагысы келет. Ишмоил пайгамбар аркылуу кабар салат. Кабарды Талут аскерлерине угузуп:

– Алла Таала бизди суу менен сынайт экен. Кимде-ким суусуну кангыча иче турган болсо, ал менин аскерим эмес!!!.. – дейт өктөм сүйлөп.

Пайгамбарга келген кабарда аскерлерге бир кочуш гана суу ичүү буйрулган. Ибн Аббастын пикиринде бул дарыя Иорданиядагы Шариа аттуу дарыя эле *(Ибн Касир, Кысасул Анбия, б. 511).*

Кошуун кабарда билдирилген дарыянын жээгине жетип келет. Жалпы аскердин саны 80 миндей болгон. Булардын 76 миңи буйрукка баш ийбей, суудан кангыча ичишет. Төрт миң киши гана буйрукка моюн сунушат. Дарыяга жабыла чуркагандарды көрүп көпчүлүк эмне болсо ошолбуз деген алдамчы ойго азгырылгандар да чыгат. Акырында сыноого 313 эрктүү эр гана туруштук берет. Эгер эстесек, бул сан Азирети Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* учурунда Бадр согушуна катышкан мусулмандардын саны менен барабар экендиги

ойлондурбай койбойт. Бара аттуу сахаба (Алла ага ыраазы болсун):

"Биз Мухаммеддин үммөтү катары мындайча сүйлөшүп калар элек: Бадрга катышкандардын саны Талут менен (Палестина) дарыясынан чогуу кечип өткөн момун аскерлердин саны менен бирдей 313 эле" *(Бухари, Магази 6)* - дейт.

Буйрукту укпамышка салып бир уучтан ашыкча суу ичкендер дарыядан узап кеткенден кийин тили оозуна батпай, дарманы кетип, кайрадан суусай башташат. Ал эми суу ичпеген аскерлер окуядагы кереметти көрүп андан бетер ыйманы курчуп, душманды чаап алчудай чыйралып калышат

**«Талут аскерлери менен** (шаардан) **чыккан соң айтты: «Албетте, Алла силерди бир дарыя менен сынайт. Ошондо ким андан суу ичсе, менин** (аскерим) **эмес жана ким андан ичпесе, ал мен тарапта. Дарыядан бир гана кочуш ичүүгө** (уруксат)». **Дарыядан аз гана адамдан башка баары ичишти. Ал ыйман келтирген кишилер менен бирге дарыядан өткөн соң,** (аскерлер) **айтышты: «Эми бүгүн Жаалут жана анын аскерлерине күчүбүз жетпейт».** (Ошондо) **Аллага жолугарына ишене турган заттар: «Канчалаган аз кол Алланын колдоосу менен көп колду жеңип чыккан. Алла сабыр кылуучулар менен бирге дешти»** *(Бакара сүрөсү, 249-аят).*

Бул аят аскерий тартипке басым жасайт. Аскер башчынын буйругуна кыңк этпей моюн сунганда гана ийгиликке жетүүгө болорун баса белгилейт. Согуштагы үстөмдүүлүк аскердин көптүгүнөн эмес, чабыштагы зарыл себептерден, жоокерлердин ыйманынан жана руханий эркинен көз каранды. Жеңиш таажысы саны аз болсо да рухий күчү бийик, жалтанбас эрктүүлөрдүн башына конот. Буга жакынкы тарыхтан Чанаккаледеги жеңишти мисал кылууга болот.

## Азирети Давуд жана жеңиш

Талуттун кошуунунда Давуд ысымдуу 18 жашар жигит боло турган. Муфассир Байдавинин пикиринде, Давуд *(алейхис салам)* үч бир тууганы жана аталары менен бирге Талуттун аскерлеринин катарында кызмат өтөшкөн.

Азирети Давуд өспүрүм курагынан тартып кой кайтарган. Ташты ыргытуучу курал менен узактагы бутага таамай тийгизе билген өнөрү бар, эч нерседен жалтанбаган баатыр жигит болгон.

– Бүтүндөй тоо-таштар мени менен тасбих кылышат! – деп айтканда, атасы кубанып:

– Каралдым Давуд! Айткандарың келечектеги улуу сүйүнүчтүн жышааны! – дечү экен.

Азирети Давуддун үнү конур жана уккулуктуу болгондуктан, аны Талуттун сынына киргизишет. Падышанын сынынан өткөн Давуд *(алейхис салам)* ага кеңешчи болуп калат. Амалика коомуна каршы даярдалган согушка Азирети Давуд да катышат. Падыша Талут аскерине кайрылып:

– Жалутту ким өлтүрсө, ага кызымды берем! – деп жар салат.

**«Качан алар Жалутка жана анын аскерлерине көрүнгөн кезде айтышты: «Раббибиз! Кадамдарыбызды бек кылып, үстүбүзгө сабыр жаадыргын. Өзүң бизди бул каапыр коомго каршы жеңишке жеткир!"** *(Бакара сүрөсү, 250-аят).*

Бул аятта Алла жолунда душман менен согуша турган адамда үч өзгөчөлүк болушу зарыл экендиги даана көрүнүп турат. Кыйынчылыктарга сабырдуулук, ишенимди жана туруктуулукту жоготпоо, Алла Тааланын жардамынан үмүт үзбөө… Демек,

ким аталган ушул үч сапатка эгедер болсо, анын жеңиш менен кайтаары анык.

Алла Таала пайгамбарга (Ишмоилге) Жалутту Давуд өлтүрөрүн кабарлайт.

Эки кошуун бетме-бет келип токтоп калышат. Жаалданган Жалут тоодой карагер аргымагын туйлатып, жоолошо тургандардын үшүн алуу үчүн ары-бери чапкылап эрөөлгө эң күчтүү адамды чакырат. Талут тараптан Азирети Давуддун чыгышы Жалутту мыскылдагандай ыңгайсыз абалды жаратып, эрөөлдүн кызыгын көрүүнү самаган тараптар үчүн күтүүсүз окуя болот. Анткени, Жалут Азирети Давудга караганда алда канча каруулуу да, сөөлөттүү да эле. Жалут аны менен эрөөлгө чыккысы келбегенин билдирген таризде какшык узатат:

–Эх, шордуу бечара! Мени менен тең тайлашууга сен чыктыңбы?

Азирети Давуд камаарыбастан:

– Сени менен согушууга мен келдим! – дейт. Бул жооп Жалуттун бир чети күлкүсүн келтирсе, бир чети куйкасын куруштурат.

Азирети Давуд колун жогору көтөрүп таш салынган сапанды[1] бир нече ирет айлантып туруп ыргытканда келекеден оозу жыйыла элек Жалуттун как мандайына келип тийет. Натыйжада, эрдемсиген Жалут аттан кулап, жан берет.

Алп денесине ишенип, өзүн ченде жок баатыр сезип турган өкүмдар жаңыдан гана аскерге кошулган жаш Давуд ыргыткан ташка туруштук бере албай мерт болот.

Алла Таала бул окуя менен иштин жалгыз гана сырткы шарттарга байланыштуу болбостугун, аныгында Өзүнүн көмүс-

1. Сапан: эки башына эки жип байланган таш ыргытуучу курал.

көдөгү эрк-күчү менен жүзөгө ашырыларын айгинелейт. Киши назарында баатыр көрүнгөндүн чабал, ал эми чабал көрүнгөндүн Алланын жардамы менен баатыр болорун үйрөтөт. Бул окуя көрсөткөндөй, каапырлар, зөөкүрлөр өздөрүн канчалык шер сезип, миң күчтүү көрүнсө да, Алла жар болгон жерде жаш баладан да алсыз абалга түшүп калары шексиз. Бирок, мында тагдырга байланышкан терең хикматтар да бар. Башкача айтканда, Жараткан Алла Талуттан кийин бийликти Азирети Давуддун алышын жана андан кийин ордуна Сулаймандын *(алейхис салам)* мураскорлугун максат кылган.

**“Ошондо аларды Алланын жардамы менен жеңилүүгө дуушар кылышты. Анан Давуд Жалутту өлтүрдү. Алла ага падышалык менен бирге пайгамбарлыкты берди. Өзү каалаган нерселердин баарын үйрөттү. Эгер Алла адамдардын бир бөлүгүнүн жамандыгын экинчи бөлүгүнүн жакшылыгы менен кайтарып турбаганда, шексиз, жер жүзү бузулуп кетмек. Бирок, Алла бардык жандуу-жансызга кененчилик, жоомартчылык кылат”** *(Бакара сүрөсү, 251-аят).*

Бул аятта жашоодогу кынтыксыз иштеп келаткан Алла Тааланын мыйзамынын көмүскө сыры баян этилет. Алла Таала коомдогу социалдык тең салмуктуулуктун туруктуу болушун бир топ себептерге көз каранды кылып койгон. Ошол себептен адамдардын бири бай, бири кембагал, айрымдар күчтүү, айрымдар алсыз, кээ биринин ден-соолугу чың, айрымдар оорулуу, айрымдар ыйман келтиргени менен ошолордун эле арасында каапырлар бар. Булардын ортосундагы мамилелер турмуштун системасын жана туруктуулугун камсыз кылат. Кудум оң жана терс (+ –) уюлдуктардын ортосунда энергия агымынын пайда болгону сыяктуу, адамдардын ортосундагы жараян этип жүргөн согуштар да коомдун бир тартипте болушун жана туруктуу уланышы үчүн негизги себеп.

Жеңиш колго тийген соң Талут Муса пайгамбардын шариятына такап, топтолгон олжолордун баарын өрттөтүп салат.

Талут Кудуска кайтат. Абалды болгонун болгондой Ишмоилге *(алейхис салам)* түшүндүрөт. Пайгамбардын эскертүүсү менен согуштан алдың элге жар салган убадага турган Талут кызын Давудга *(алейхис салам)* никелеп берет.

Талут өлгөндөн кийин өкүмдарлык тактыга Азирети Давуд отурат. Алланын каалоосу менен кийинчерээк ага пайгамбарлык милдет жүктөлөт. Ошентип, Давуд *(алейхис салам)* бир мезгилде эки тизгин бирдей берилген алгачкы пайгамбар болуп калат. Бардык пайгамбарлар сынары Алла Таала анын адепахлагын жана рухий көрөңгөсүн арттырат. «Забур» деген ыйык китепти берет.

**"Раббиң, асман менен жердеги бар жандууну жакшы билет. Чындыгында, Биз айрым пайгамбарларды айрымдарынан жогору кылдык. Биз Давудга Забурду бердик"** *(Исра сүрөсү, 55-аят).*

Азирети Давуд өмүрү өткөнчө кол астындагы элдерге адилеттүү өкүм жүргүзөт. Таанылбагандай жупуну кийинип, эл аралайт. Калктын журт башчысына болгон көз карашын угуп, эл арасындагы көйгөйлүү маселелерди сураштырып, чара көрүп турган. Калк ичинен анын суроолоруна терс жооп берген же арызданган адам чыккан эмес экен *(Куртуби, Тафсир, XIV, 266).*

Төмөнкү аятта анын Кудай Таалага тобокел кылгандыгы жана кантип ийгиликке жетишкендиги айтылат:

"(Элчим!) **Алардын айткандарына сабыр кыл жана күч-кубаттуу кулубуз Давудду эсте! Чынында ал дайыма Аллага кайрылат эле"** *(Сад сүрөсү, 17-аят).*

Айтууларган караганда Давуд пайгамбар ибадатка өтө астейдил жана ыкластуу болгон. Бир күн орозо кармап, бир күн

тамактанган. Түндүн үчтөн бирин гана уктап, калган бөлүгүн ибадат менен өткөргөн.

Давуд *(алейхис салам)* ибадат кылуу үчүн эң берекелүү убакытты издеген.

Күндөрдүн биринде Жабраилге *(алейхис салам)*:

–Эй, Жабраил, ибадат кайсы убакыт үчүн эң ылайыктуу? – деп суроо узатат.

–Арш дагы Алланын мээримине туруштук бере албай титиреген таңкы убакыттан башкасын билбеймин, – деп жооп берет Жабраил *(алейхис салам)* *(Ахмад бин Ханбал, Зухд, 70 б.).*

**“Биз күнү-түнү аны менен чогуу тасбих айткан тоолорду, жалпы канаттууларды анын өкүмүнө бердик. Бардыгы ага карап калды”** *(Сад сүрөсү, 18-19-аяттар).*

Азирети Давуддун үнү абдан коңур жана жагымдуу эле. Ал Забурду окуп киргенде жырткыч айбандар да муюп, аны айланчыктап мелтиреп угушкан.

**“Чындыгында Биз Давудга артыкчылык мартаба бердик. “Эй тоолор жана канаттуулар, Давуд менен чогуу тасбих айткыла!” дедик. Ошондой эле ал үчүн темирди жумшартып койдук”** *(Саба сүрөсү, 10-аяи).*

**“Согуштук кыйынчылыктардан силерди коргоо үчүн ага соот жасоону үйрөттүк...”** *(Анбия сүрөсү, 80-аят).*

Давуд *(алейхис салам)* соот жасаган уста болгон. Ал ушундай жол менен аскерин душмандын огунан коргогон жана өз ырыскысын өз мандай тери менен тапкан. Саясий жагынан да, руханий жагынан да абройлуу десе абройлуу, барктуу десе барктуу, ошондой эле падышалыктын карамагында эсеп жеткис байлык болгонуна карабастан, бул даңктуу пайгамбардын өз мээнети менен турмуш кечиргени чоң сабак. Анын мындай

топуктуулугу кол астындагыларга жана кийинки муундарга көөнөргүс өрнөк болуп кала бермекчи. Арийне, Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*"Өз мээнети менен тапкан ырыскыдан дагы кайырдуу ырыскы болбос. Алланын пайгамбары Давуд (алейхис салам) өз маңдай тери, адал эмгеги менен жан багар эле" (Бухари, Буйу, 15; Анбия, 37).*

**"Чарайнасы кенен сооттордү жасагын жана аларды кадоодо кылдат иш кылгын!** (Бүлөң менен бирге) **изги иштерди аткаргыла! Жасаган иштериңерди Мен сөзсүз көрүп турам!"** *(Саба сүрөсү, 11-аят).*

**"Эй Давуд, акыйкатта, Биз сени жерге халифа кылдык. Эми сен** (көңүл) **каалоосун ээрчип кетпегин! Болбосо ал сени Алланын жолунан азгырат. Албетте Алла жолунан тайгандарга эсеп күнүн** (Кыяматты) **унутуп калганы үчүн катуу азап бар"** *(Сад сүрөсү, 26-аят).*

Азирети Давудга Алла күч-кубат берип, миң түмөн колду башкарган. Атайын падышалык коопсуздукту көзөмөлдөгөн аскер бөлүгү болгон. Ага пайгамбарлык, Забур китеби жана өзгөчө илим берилген. Ал салих амалдарды көп аткарган ибадаткөй момун жана салабаттуу, кыраакы инсан болгон.

Анан да анын сөзмөрлүгү жана хикматтуу сүйлөөгө шыктуу экендиги Курани Каримде мындайча эскерилет:

**"Анын бийлигин күчөттүк. Ага даанышмандыкты жана сөзмөрлүктү** (жөндөмүн) **бердик"** *(Сад сүрөсү, 20-аят).*

Давуд *(алейхис салам)* убактысын төрткө бөлүп, абдан аяр жана үнөмдүү пайдаланган:

Биринчи бөлүгүн ибадатка арнаган.

Экинчисин укуктук маселелер жана ар кандай көйгөйлөр

боюнча чечим кабыл алууга жумшаган.

Үчүнчү бөлүгүндө элди жакшылыка чакырып, насаат айткан.

Акырында жеке иштери менен алек болгон.

## Азирети Давуддун (алейхис салам) сыналышы

Башка пайгамбарлар сыңары Давуд пайгамбар дагы Алла Тааланын сыноосунан куру калган эмес. Ага пенделик кемчиликтери жана келечекте ката кетириши мүмкүн экендиги көрсөтүлөт. Ошол замат тообо келтирип, дароо кайткандыктан, Алла аны кечирет. Тообасы жана зикири менен рухий деңгээли дагы бийиктерге көтөрүлөт. Ошентип, Алла Таала ага бейишке барчу жолдогу кооптуу тоскоолдуктарды көрсөтөт.

Давуд *(алейхис салам)* көбүнчө жападан жалгыз бир бөлмөдө ибадат кылган. Ибадат учурунда анын жанына эч ким кирген эмес. Күндөрдүн биринде Давуд пайгамбар жалгыз отуруп ибадат кылып жаткан кезде жанына эки киши кирет. Эч кимден уруксат албай күтүүсүз кирип келгендерге пайгамбар абдан таң калат. Анткени, эшик бек кезинде ибадатканага мурда кийин эч ким кирген эмес. Бул убакыт ибадатка гана бөлүнгөн кымбат убакыт экенин канчалык саймедиресе да, алар:

–Ибадаттын күнү болбойт! – деп, ынандырганга аракет кылып, келген максаттарын түшүндүрүп киришет:

– Корко турган эч нерсе жок паашам. Экөөбүздүн ортобуздагы маселени чечип берсеңиз деп келдик. Биз бири-бирибиздин акысына сук колун салган доогерлербиз. Жалгыз өтүнүчүбүз, ушул чатакты адилеттүү чечип бериңиз.

Давуд *(алейхис салам)*:

– Кулак силерде.

Эки кишинин бирөөсү:

–Бул тууганымда 99 кой, менде болсо болгону бир кой бар. Ал ошого карабастан менин жалгыз коюма сугун артып, талашып тартышып олтуруп акыры мени женип, коюмду алып койду.

Жабырлануучунун айткан сөзүнө муюп калган пайгамбар бул окуяда кашкайган адилетсиздик бар деген ойдо берки доогерден эч нерсе сурабастан эле мындай деди:

– Демек сенин жалгыз коюнду алууга көз артып, алып койгон болсо, тууганың сени кордогон болуп эсептелет. Мындай жоруктар Алла Таалага ыйман келтирбегендердин гана колунан келет. Жакшы адамдар ансыз деле абдан аз.

Пайгамбардын чечимин уккандан кийин күлүп, чыгып кетишет.

Азирети Давуд экинчи доогердин эч кандай пикирин укпай туруп өкүмдү бираз шашып чыгарып койот. Экинчи тарапты угуп көргөндө, балким, пикири өзгөрүп кетиши ыктымал эле. Ак адам күнөөлүү, күнөөлүү делгени күнөөсүз чыгып калышы мүмкүн эле. Арызданып келген адамдар чыгып кетери менен Давуд пайгамбар өзүнүн катасын түшүнүп, бул иштин Алланын сыноосу экенин аңдайт. Дароо саждага баш койуп, истигфар айтып, тообо кылат. Катасын дароо түшүнгөн пайгамбарынын каалоосу боюнча Кудай Таала аны кечирет[2].

Негизинен сыноолор пайгамбарларга өздөрүнүн алсыздыгын сездирүү үчүн жөнөтүлөт. Мындай көрүнүштөр алардын пайгамбарлыгына жана күнөөсүздүгүнө (исмат сыпатына) эч

2. Сад сүрөсүнүн 21-25-аяттарынын маанисин караныз.

убакта карама-каршы келбейт. Алла Таала жөн жерден пайгамбарларды мындай окуялар менен сынабайт, момун мусулмандын башына дал ошол абал келген чакта кандай кадам жасоо керектигине алар ошондогу кыраакылыгы менен үлгү болот.

Азирети Давуддун башынан өткөн бул окуядан биз ала турган маанилүү ибараттар бар. Адамдардын ортосундагы талаш-тартыштарга же маанилүү маселе боюнча өкүм чыгара тургандар же болбосо жооптуу вазийпаны жүктөнгөн адамдар абдан аяр, абдан кылдат иш алып барышы керек. Анткени, куттуу хадисте төмөнкүчө буйрулат:

*“Адилеттүүлүк менен өкүм чыгарган адамдар кыямат күнүндө Рахмандын (Мээримдүү Алланын) оң капталында нурдан курулган орундукта (минбарда) олтурушат... Булар өкүм чыгарууда үй-бүлөсү жана карамагындагыларга адилеттүү мамиле кылышкан” (Ахмад бин Ханбал, Муснад, II, 160).*

*“Адилеттүү башкаруучу кыямат күнүндө Алла Таалага эң сүйкүмдүү жана Ага эң жакын жерде болот. Ал эми заалим башкаруучу болсо кыямат күнүндө Алла Тааланын каарына калып, Андан өтө алыс турат” (Тирмизи, Ахкам, 4; Насаи, Зекет, 77).*

## Асхабу Сабт

Мисир (Египет) менен Медина шаарынын ортолугунда, Кызыл деңиздин жээгинде Эйле шаарчасы боло турган. Жетимиш минге чукул калктуу бул коом «Асабу Сабт» деп аталчу. Анын себеби, алар ишемби күнду толугу менен ибадат кылганга арнап, башка эч кандай иш кылышчу эмес. Алла Тааланын буйругу ушундай эле. Асыресе, алар ишембиде ууга чыкпоого Азирети Давудга сөз беришет. Шайтан аларды убададан кайтаруу үчүн азгыра баштайт:

– Силерге ан уулаганга тыю салынган эмес, болгону уулаган нерсенерди жегенге уруксат жок! – дейт.

Балким аларды сыноо үчүндүр, айтор, Алланын тендешсиз кудурети менен ишемби күнү гана сууларда балыктар көбөйүп калган күндөрү кайдадыр кайым болчу экен. Шайтандын жагымдуу шыбышы айрымдардын чырагына май тамызат. Натыйжада Мадян эли үч топко бөлүнөт:

**Биринчиси:** Алланын өкүмүнө кулак салбастан балык уулоону улантып, курсакты кампайтып, сатыкка да чыгара башташат. Булар ишемби күнү тор жайып, жекшемби күнү жыйнап алышат.

**Экинчиси:** Булар күнөөдөн коркуп, балык уулаганга чыгышчу эмес. Тек гана үйлөрүндө отурушат. Элге чыгып насаат айтып, эскертүү бергенге да жарабайт.

**Үчүнчүсү:** Бул топ Алланын буйругун толук аткарышат. Моюн сунбагандарга жакшы насаат айтып, буйрукту эскертип турушат. Эрежени бузгандарга унчукпай үйдө отургандарга да эскертүү беришет. Кыскасы, жакшылыкка чакырып, жамандыктан кайтарышат.

Экинчи катардагы унчукпаган топ болсо сынга чычалап:

–Буйрукту аткарбай азапка кала тургандарга эмне үчүн акыл айтып, өзүнөрдү бөөдө чарчатып жатасынар? Канча мээнетинер текке кетти!.. – деп жооп кайтарышат. Ал эми жакшылыкка чакырып, жамандыктан тоскон топ:

–Биз Кудай Тааланын алдындагы суроктан коркуп колубуздан келишинче эскертип жатабыз! - деп акыйкатты айтышат.

Балык уулабаганы менен унчукпай үйдө отурган топ күнөөкөрлөргө келе турган балээден сактануу үчүн алар менен өздөрүнүн ортосуна калдайган чон дубал согуп чыгышат. Бир нече күн өткөн сон дубалдын артындагы шарактаган үндөр жым

болуп калат. Экинчи топтогу адамдар чыдамы кетип дубалдан башын чыгарып карашат. Көргөн көздөрүнө ишене албай нес болуп катып калышат. Күнөөкөрлөрдүн баары бир түндө маймылга айланып калышкан эле!..

Алланын жазасына өкүнгөн тейде кыңшылдап туугандарынын арасында ары-бери айланчыктап үч күн жүргөн соң тегиз кырылып өлүшөт.

Багавинин «Маалимут-Танзийл» аттуу тафсиринде:

«Буйрукту бузбаганы менен аң уулагандарды күнөөдөн тоспогон экинчи топ дагы ошо биринчилерге кошулуп маймылга айланып кеткен» деп айтылат.

Бул жагдай Курани Каримде мындайча билдирилет:

**“Алардан деңиз жээгиндеги шаар калкынын абалын сура! Ишемби күнүнө урмат кылбай, чектен ашып кетишкен эле. Анткени, ишемби күнү чардашканда; балыктар пайда болуп топ тобу менен аларга келчү. Ал эми ишемби күнү эс албай турган болушса, келбейт эле. Биз, мына ушинтип, күнөөкөр болгондугу үчүн аларды сынадык”** *(Араф сүрөсү, 163-аят).*

**“Алардан бир тайпа: “–Алла катуу азаптап,** (акыры) **жок кыла турган коомго эскертүүнүн эмне кажети бар?!” – дешти. “–Эгеңерден кечиримин тилейли, мүмкүн алар такыбаа болуп калышаар[3]”, – деп айтышты”** *(Араф сүрөсү, 164-аят).*

**“Алар** (терс аяктар) **өздөрүнө берилген эскертмени унутушкан кезде Биз жамандыктан тоскондорду куткардык. Заалимдик кылгандарды жасаган жаман иштери үчүн катуу азапка салдык”** *(Араф сүрөсү, 165-аят).*

3. Алланын динине чакыруучулар

**«Мына ошого карабастан** (алар) **текеберленип тыю салынган нерселерден баш тарта алышпады эле. Аларды: «Бактысыз маймылдарга айлангыла!» - дедик»** *(Араф сүрөсү, 166-аят).*

Бул окуя жаамы адамзат үчүн кашкайган ибарат жана насаат экендигин Алла Таала Куранда төмөнкүчө билдирет:

**"Мына ушул окуяны ошол доордо жашагандарга жана кийинки келе тургандарга** (муундарга) **ибарат, такыбааларга** (Алладан корккон пенделерге) **насаат кылдык"** *(Бакара сүрөсү, 66-аят).*

Мурунку коомдордо билип туруп жаман жорукка ыктаган жана өжөрлөнүп арам иштерден башы чыкпаган күнөөкөрлөрдү Алла Таала алгач маймылга айлантып, андан соң жок кылып жиберген.

Адамдардын теги маймыл деген пикир менен бул окуянын эч кандай алакасы жок жана мындай негизсиз сөзгө далил да боло албайт.

## Азирети Давуддан калган таберик: Савм-ы Давуд

Бул орозо Давуд пайгамбарга таандык. Ал бир күн орозо кармап, бир күн кармаган эмес. Орозо кармоонун мындай усулу жыл бою уланып турган. «Савмы Давуд» Давуд пайгамбардын орозосу деп аталып, Азирети Мухаммед (алейхиссалату вассалам) пайгамбардын үммөтүнө калган таберик ибадат болуп саналат.

Абдулла бин Ас (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

"Аллага ант болсун! Өмүрүм өткөнчө күндүзү орозо кармап, түнкүсүн намаз окуйм" деп, Кудай Тааланын ысмын оозанып сөз бергендигим Азирети Пайгамбарыбызга жеткен экен:

– *Сен ушинтип айттыңбы?* – деп сурады.

Ошентип экөөбүздүн ортобузда мындай баарлашуу жүрдү:

– Ата-энем жолуна курман болсун! Пайгамбарым, ооба ошентип айттым.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

– *Сенин буга күчүң жетпейт. Кээде орозо карма, кээде кармаба, кээде уктагын; кээде (тахажжут намазы) үчүн тургун. Ар бир айда үч күндөн орзо карма. Бир ийгиликтин акыбети он эсе. Кудум бир жылды толук бойдон орозо кармаган сыңары.*

– Мен мындан да ашыкчасын аткара алам.

-*Андай болсо бир күн орозо кармап, эки күн оозуң ачык болсун.*

– Мен мындан да ашыкчасын аткара алам.

– *Андай болсо бир күн орозо кармап, бир күн кармаба. Бул Давуддун (алейхис салам) орозосу. Жана орточо орозо болуп саналат.*

–Мен мындан да ашыкчасын аткара алам.

– *Мындан ашыгы болбойт!* – деп айтты Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*" *(Бухари, Савм, 55, 56, 57; Тахажжут, 7, Муслим, Сыям, 181-193).*

## Азирети Давуддун (алейхис салам) көз жумушу

Алланын сүйүктүү Элчиси Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деп айткан: *"Давуд (алейхис салам) дин жаатында абдан кылдат аракет жасаган жана намысын коргоодо өтө аяр кадам таштаган инсан болгон. Үйдөн чык-*

*кан кезде эшикти жакшылап жаап кетчү. Кайтканга чейин анын үйүнө эч ким кирген эмес. Давуд (алейхис салам) күндөрдүн биринде адаттагыдай эшикти жаап чыккан... Жумуштары аяктаган соң үйүнө кайтат. Ичкери кирсе үйүндө бирөө олтуруптур. "-–Сен кимсиң?" - деп сурды. "–Мен падышалардан коркпогон жана пардалар да тоскоол кыла албай турган затмын", – деди ал. Буга күбө болгон Давуд (алейхис салам): «–Аллага ант болсун, демек, сен өлүм периштесисиң. Алланын буйругу менен кош келипсиң!». Бир саамдан соң анын жаны алынган"* *(Ахмад бин Ханбал, Муснад, II, 419).*

Азирети Давуддун кырк жыл сүргөн падышалык доору жөөттөрдүн эң жыргал мезгили болгон. Немат катарында ага падышалык да, пайгамбарлык да берилген. Көзү өткөн соң падышалык ордуна уулу Азирети Сулайман келген жана ага да пайгамбарлык берилген.

## Азирети Давуддун артыкчылыктары

– Давуд *(алейхис салам)* кандай гана иш болбосун Аллага багынып, Андан жардам сураган.

– Төрт чоң китептин бири – Забур ага түшүрүлгөн.

– Ал зикир кыла баштаганда тоо-таштар жана канаттуулар да аны коштоп турган.

– Ал канаттуулардын тилин билер эле.

– Анын үнү абдан мукам болгон. Ал Забурду окуп кирген кезде тоолор, таштар жана жаамы канаттуулар кулак салып угушкан.

– Байлыгы ашып-ташканына карабастан, өз маңдай тери менен тиричилигин өткөргөн. Темирди ээритип, андан соот жана башка нерселерди жасаган.

– Ал жакшы менен жаман, ак менен караны таамай ажырата билген парасаттуу жана кеменгер киши болгон.

– Анын падышалыгы ошол доордун эң кубаттуу жана эң айбаттуу мамлекети болгон. Кудусту каратып алган соң аны падышалыктын борбору кылган.

– Азитери Давуд Жараткан Аллага шүгүрчүлүк келтирген салих кул болгон.

– **“Чындыгында Биз Давудга** (улук) **бир артыкчылыкмартаба бердик!”** *(Саба сүрөсү, 10-аят)* - деген Алланын мактоосуна ылайыктуу улуу пайгамбар болгон.

## Забур жана анын маңызы

“Забур” жана “Зубур” деген сөздөр Курани Каримдин ар кайсы аяттарында кайталанган. Мааниси жагынан забур-китеп, зубур-китептер дегенди туюнтат.

Азирети Давудга тиешелүү болгон Забур деген сөз Куранда үч жерде келет. Ал эми Зубур деген сөз Азирети Давудга гана таандык эмес, башка пайгамбарларга берилген китептер тууралуу сөз. Маселен, төмөнкү аятта:

**“Шек-күмөнсүз, анын** (зикири) **мурункулардын китептеринде да бар!”** *(Шуара сүрөсү, 196-аят)* - деп айтылат.

Бул аят мурунку пайгамбарларга түшүрүлгөн ыйык китептерде Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* да аты аталып кеткендигин жана анын келиши менен жалпы ааламдын жана пайгамбардын кабарын сүйүнчүлөгөндүгүн эскертет.

Куранда Азирети Давудга берилген Забур тууралуу мындай баяндалат:

**“Ант болсун! «Жер жүзүндө салих кулдарым мурас-**

**кор болот!» деп, Зикирден** (Тоораттан) **кийин Забурга да жазган элек”** *(Анбия сүрөсү,105-аят).*

Куранда Забур тууралуу кенен маалымат берилген эмес. Ислам динине тиешелүү булактарда Азирети Давуд тууралуу маалымат берилгенде, анын бийик артыкчылыктарынын бири катары ага Забурдун берилиши айтылат.

Ислам аалымдары Забурда өкүм туурулуу маселелер, башкача айтканда, Алла буйруган жана тыю салган иш-аракеттердин өкүмдөрү тууралуу айтылбай, болгону анын Жаратканга жалбарган мунажаттары жана кайрылуулары (дуба жана тилектери) камтылганын айтып келишет.

Демек, Азирети Давуд, Азирети Мусадан кийин келген пайгамбар болгондуктан, диний өкүмдөрдө Тооратка карап амал кылган. Забур – пенденин көөдөнүндөгү Аллага болгон сүйүүнү даңазалаган, жалынуу, мунажаттар ыр түрүндө берилген китеп.

Бүгүнкү Забурду Тооратттын “Мазмурлар” аттуу бөлүмүнөн табууга болот. Мазмур музыканын коштоосунда ырдалган таасирдүү саптар деген маанини туюнтат. Анда 150 мазмур бар. Алардын жетимиш чамалуусу Азирети Давудга таандык, калганы башкаларга таандык экендиги айтылып келет.

Учурда жөөттөрдүн колундагы Забур чыныгы Забур эмес. Бул акыйкат Курани Каримде айтылган. Анткени, ыйык китептин бардык бөлүмдөрү абалкы нускасында сакталган эмес. Кийинки кездерде пенделер тарабынан алымча-кошумчаланышы Забурдун алгачкы жана түп нускасы бар деген божомолду жокко чыгарат.

Бүгүнкү Забур Азирети Давуддун көзү өткөндөн 500 жылдан кийин гана жазыла баштаган. Ага Азирети Давуддун өмүр таржымалы жана чакырыгы менен бирге кайсы булактан келгени белгисиз 100гө жакын ырлар кошумчалангандыгы риваят кылынган.

Тавхид ишениминин назары менен караганыбызда Забур да Тоорат сыңары антропоморфтук мүнөзгө ээ. Китептин ички мазмунунда Алла Таалага жарашпаган, Анын Кудайлык өзгөчөлүгүнө карама-каршы келген пенделик мүнөздөмөлөр, өзгөчөлүктөр таңууланган. Тоораттын башка бөлүмдөрүндөгүдөй эле бул бөлүмдө да Кудайдын баласы дегендей сандырак түшүнүктөр, ишенимдер камтылган. Бүгүнкү Забурда жазылганына караганда Давуд (алейхис-салам) бир дубасында мындай деген:

«Кудай мага келди: «Сен Менин уулумсун! Мен сени бүгүн бала кылып алдым!» *(Мазмурлар, 2/7)*

Натайжада, бүгүнкү Забурду жөн гана ыр китеби деп айтууга болот. Анын ичинен Азирети Давудга таандык деп айтылган жана башка белгисиз адамдар тарабынан айтылган бир топ мунажаттардан башка эч нерсе жок. Андагы маалыматтардын канчасы Алланын вахийи, канчасы жеке илхам, канчасы адамдардын ойдон чыгарган ырлары экендигин айырмалоо мүмкүн эмес.

## Алланын сөзүн кыраааты менен окуу

Алланын сөзү деп эсептелген аяттарды адамдарга жана жиндерге толук таасирдүү болушу үчүн катасыз, так окуу зарыл. Куран окуган адамдын үнүнүн мукамдуулугу, уккулуктуулугу да олутуу мааниге ээ. Маселен, жөн гана сүйлөп жатканда кыймыл-аракеттердин коштоосунда керектүү жерлерге басым жасоо менен же эркин окугандай жагымдуу үн менен сөздөрдү таамай айтуу угармандарга чоң таасир калтырат. Ал эми бир тилемчинин жалбаруу усулунда тандаган сөздөрү эле эмес, суранып жаткан кезде каргылданган аянычтуу үнү менен адамды таасирине тартат. Ок мөндүрдөй жаап турганда, же өлүм, же жеңиш күтүп турган алаамат согушка кирүү алдында сөздүн ке-

реметин чебер колдоно билген аскербашы гана аскерлерге дем күч бере алат. Негизинен улуттун кенчи саналган гимндердин жана анын обондорунун адамды өзүнө тартып турган рухий күчү мына ушул жагымдуулуктун, уккулуктуулуктун таасиринде жатат.

Адамга таандык жөнөкөй сөздөр эле ошончолук чеберликти жана кыраакылыкты талап кылат. Эми теңдешсиз кенч болгон касиеттүү Курани Карим үчүн андан да жогорку үн чеберчилиги, мукамдуулук жана тактык талап кылынаары талашсыз. Негизи Куранды окуу – сүннөт, ал эми – угуу парз. Ушул жагын эске алганда аны ушунчалык берилип, бүт дитин коюп окуунун маанилүүлүгүндө жатса керек. Исламий илимдердин арасынан Курани Каримдин өз алдынча илимий тармак болууга жетишкендиги жөн жерден эмес чыгар. Бул тармак абдан маанилүү болгондуктан, кудум мазхап имамдары сыңары "Кыраат илиминин" имамдары өсүп, кыраат илиминин мектептери чоң жетишкендиктерди жаратышкан.

Адамзат тарыхында Азирети Давуддун *(алейхис салам)* "Давуди" деген даңазалуу коңур үнү башка сыпаттарына караганда өзгөчө эскерилет. Давуд пайгамбар ажайып үнү менен Забурду окуганда, Кудай Тааланын сөзүнүн таасиринен кымкуут түшкөн канаттуулар үн чыгарбай жакын келип аны тыңдагандыгын жана моюн сунгандыгын Курандын баяны аркылуу билебиз. Ушундай керемет үнү менен Алланы зикир кылган кезде жаамы жандуу-жансыз макулук ага кошулуп, аны коштоп турар эле.

Үн – бул Кудай Таала ыроологон эң улук нематтардын бири. Үн болбосо бул ааламда өлүмдөй жымжырттык өкүм сүрмөк. Башка көп нематар сыңары үндү да же жакшылыкка, же жамандыкка курал катары пайдаланууга болот. Башка жагынан караганда, ааламдагы бүт нерсенин күнгөй тескейи, ачуу-таттуусу болгон сыңары, үндүн да жакшысы жана жаманы болот. Маселен, булбул үнү жанга жагымдуу келип, ырахат тартуулайт

жана көңүлдү ачат. Ал эми карганын үнү адамдын итиркейин келтирип жагымсыз таасир калтырат.

Үн адамдардын эле эмес, жаныбарлар дүйнөсүндө да оң жана терс таасир берүүчү күчкө ээ. Маселен, токойдо арстандын күркүрөгөн дабышын уккан алсыз жандыктар коркунучтан жүрөктөрү титиреп, качаарга жай таппай калышат. Ошондой эле чоордун кубулжуган үнүн угаары менен жылан түрү суук болсо да кембагал индустун торбосунан башын тик көтөрүп, ары-бери ийрендеп бийлеп кирет. Чөлдө жол жүргөндөр төөнүн жүрүшүн ылдамдатуу үчүн жагымдуу музыканы колдонушары айтылып жүрөт.

Ажайып сулуу жейрен деген жаныбар бар. Уккан адамга айрым бир жерлерде аны уулоонун ыкмасы кызыктуудай туюлат. Аңчылар булактын башына келип чоор тартып отура беришет экен. Чоордун мукам үнүн уккан жейрендер булакка жакын келип, чочуркабастан угуп жаткан кезде бугуп жаткан аңчылар дароо торго камашат экен.

Жапайы жаныбарларга таасир эткен үн, алардан алда канча акыл-эстүү, алда канча сезимтал адам баласын кантип таасирленте албасын! Ошонтуктан, акчанын үнү дүнүйөкорлордун, суу менен булбул үнү романтик жана ыр жандуу адамдардын, Куран менен азан үнү жан дүйнөсүн аруулай алган Алла жолундагы момундардын бейпилдик булагы болуп саналат.

Дүйнө түйшүгү рухту кысып кирген кезде жеңилдеп жана чыйралып алуу үчүн Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*“Билал! Кана, бир азан чакырып койчу, жеңилдеп калалы!..”* деп калчу экен *(Абу Давуд, Адаб, 78).*

Булбул сайрап жаткан кезде созолонгон азандын мандайкы тоолордон угулган жаңырыгы абадагы боштукту толуруп би-

йиктеп көтөрүлгөн сайын көк тараптан башка үн угулбайт. Дал ошол кезде жүрөгүбүз канчалык деңгээлде чыйрак болсо, үндүн таасири сезимдерибизди ошончолук туйлатат.

Аныгында жандуу-жансыз жаамы макулук Алла Тааланы ар дайым даңктап келет. Бул абал аятта мындайча билдирилет:

**“Жети асман, жер жана андагы жаамы жандуу-жансыз** (Алланы) **аруулайт. Болгон бардык нерсе алкоо менен Аны аруулайт. Бирок, силер алардын аруулаганын андабайсыңар. Чындыгында Ал Боорукер жана Кечиримдүү”** *(Исра сүрөсү, 44-аят)*

Алардын купуя зикирин жан-дүйнөсү ачык, көңүл ааламы тунук инсандар гана сезе алышат. Алар ааламдагы бул зикирге биротоло сүңгүп кетишкен.

Макулуктун зикир үнү тамгасыз, ишааратсыз жана добушсуз болот. Алла дилге салган сөздөрдү гана айтышат. Кулактуунун баары эле аны уга албайт. Бул сырдуу сөздөрдү деңгээли бийик устаттар гана уга алышат. Такыбаалыгына жана берилгендигине жараша Алла аларга ошондой касиеттүү өзгөчөлүктү берген. Ааламга атагы кеткен олуя акын Юнус Эмренин “сары гүл” менен курган сукбаты буга мисал боло алат.

Ар убак зикир менен алек болгон, мухиттин тереңдигиндей зикир тереңдигине сүңгүп кете алган руху күчтүү инсандар кулагы чалган ар бир үндү созолонгон зикир катары кабылдайт.

Ток этер жерин айтканда, тамга менен сөзгө төгүлсө да, үндүн эң жакшысы зикир үнү болуп эсептелет. Зикир өзүнө таандык маани менен бирге Алла жиберген китептерге да ысым боло келген кең алкактуу, мааниси терең сөз. Анткени, аяттарда Тоорату шариф жана Курани Карим “Зикир” деген мааниде айтылып жүрөт.

Ушул себептен Кудай Тааланын алгачкы жарлыгы санал-

ган “Жараткан Раббиңдин ысымы менен оку!” буйругуна баш ийген үндөр жана демдер кубулжуган Курандын авазы менен бийик мартабага жетип, каадалуу кадыр-барк күтүшкөн.

*“Үнүнөр менен Куранды көркөмдөгүлө”* (аны жагымдуу үн менен мукамдуу кыраатка салып окугула) *(Ибн Мажа, Икамат, 176)* деп хадис аркылуу момундарга дем берип, ошол эле учурда жагымдуу үн Куранды көрктөндүрө тургандыгын, анын таасирин дагы да күчөтөрүн эсибизге салган.

*“Үнүнөр менен Куранды көркөмдөгүлө; анткени жагымдуу үн Курандын сулуулугун дагы да арттырат” (Дарими, Фазаилул-Куран, 34)* деген куттуу хадис жогорудагы пикирди коштоп турат.

Башка бир риваятта Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* “*Куранды таганни менен (коздоп) окубагандар бизден эмес”* деп айтканы бар *(Бухари, Тавхид, 44; Абу Давуд, Витр, 20)*. Хадисти чечмелеген аалымдар, адамдын үнү начар болсо да колдон келишинче “таганни менен-кубулжута” окуганга аракет кылуусу керек деген пикирди айтып келишет.

Куран – сөздөрдүн эң залкары. Куранды кубулжуган кыраат коштогон сайын пенденин үнүнүн жагымдуулугу жана ыргактуулугу арта берет. Ушунчалык бериле тыңдаганга ылайыктуу, уккан сайын кулактын курчун кандырып, көңүлдү тойгуза турган көп шыктуу үндөр бар, бирок, Курандын кубулжуган кыраатына эч кимиси эч качан жетпейт!...

Алланын акыркы Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деп осуят калтырган:

*“Алла Таала Куранды кубулжутуп мукам үн менен окуган пайгамбарга ыраазы болгондой башка эч кимге ыраазы болгон эмес” (Бухари, Фазаилул-Куран, 19; Тавхид, 32; Муслим, Мусафирийн, 232-234).*

Курандын жан дүйнөгө жагымдуулук багыштаган орошон обону тообокерлердин, көкүрөгү мундуулардын дабаасы жана

бейпилдиги болуп саналат. Бүт аалам анын авазы менен азыктанат. Бейиштин күбөлүгү да анын ажайып таттуу тилинде.

Ошентсе да, көңүлдөн Куранга орун бербей, жүрөк каалгасын ичинен жаап алган түркөйлөр жашоонун көрүнөө тарабын гана андап, көмүскө тарабын андай билүүдөн куру калышат. Алар дүнүйө жыргалчылыгынын жана азгырыгынын артынан жүргөндүктөн, Алла Таала багыштаган купуя сырларды жана аяр маселелерди түшүнө алышпайт. Бул дүйнө дасторконунан ач көздүк менен пайдаланган алакөөдөндөр дасторкондун анык ээси "Раззакты" (Ырыскы ыроолочу жалгыз Алла Тааланы) тааныбай келишет. Далай  жолу өз жакынын көрүстөнгө көмгөнү барганы менен топурактын астындагы абалдан бейкапар жашап өтүшөт. Берешен Алланын нематтарына карк болуп жашашат, бирок, ошол мүлктүн Ээсине душман бойдон өлүп кетишет.

Куран нуру жүрөгүнө толгон момун мусулмандар болсо улуу чындыктарга ой жүгүртөт. Алар жан дүйнөнүн тили менен:

"Эй пенде! Кудайдын кулусуң! Анын мүлкү менен жашап жатасың! Ал берген ырыскыга ортоктошсуң! Курандын хикматы жана көмүскө сырларынын жандырмагы тууралуу ойлон жана ошондой эле жүрөгүңдү тазалап, ыйманга сугарып Жаратуучуңдун алдына жүзүң жарык барганга даяр бол!" деп багыт берет.

Ич ааламын Куран нуру менен толтурган жандар Алла Тааланын кулу экендигин  жадынан чыгарбай жашайт. Берилген нематтарга шүгүрчүлүк келтирип, түбөлүктүү бейиш үчүн азыртан кам көрүшөт жана убактылуу жашоодогу бир саатын дагы текке кетиришпейт. Ушул себептен бүт ааламдын сыймыгы болгон Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* асыл сапаттарынан үлгү алган жандар үчүн Курани Карим – жер асманды тааныткан жарык нур, руханият жана береке казынасы болуп берет. Анткени, Пайгамбар менен Куран – Кудай Тааланын кулдарына ыроологон эки нурдуу булагы болуп саналат.

Көзгө көрүнгөн бүт аалам – Алланын сыпаттарынын жандуу көрүнүшү. Тактап айтканда, Курани Карим – Алла Тааланын «сүйлөөчү» сыпатынын таасын көрүнүшү. Куран – «Сөз» кудуретине чүмкөнгөн өзүнчө бир тендешсиз аалам. Адам баласы ошол ааламдын өзөгү сымал. Дүйнөнү адамсыз элестетүү мүмкүн эмес. Адамы жок дүйнөнү караңгылыкта калган карып сыңары элестетсе болот. Ошондой эле Куранды билбеген, аны сүйбөгөн адамдын өзү түркөй, жашоосу кунарсыз бойдон кала берет. Азирети Пайгамбарыбыз куттуу хадисинде мындай деген:

*«Жүрөгүндө Курандан бир бөлүк болбогон адам карып болуп бузулган үй сыңары» (Тирмизи, Фазаилул-Куран, 18; Дарими, Фазаилул-Куран, 1).*

Аалам – үнсүз Куран. Куран – үндүү аалам. Ал эми адам – Алланын купуя сырлары ширетилген шедевр. Адам – аалам менен Курандын өзөгү сымал. Куран – бул баяндалган мужиза жана Алланын сөзү. Курандын кашкайган акыйкаттарынан оолактап кеткен адамдын көңүлү эки дүйнөдө тең караңгы бойдон кала берет.

Курандын жаркыраган чындыктарына жуурулушкан жашоо – бейиштеги жашоонун тамчысы сымал.

«Бир кездерде Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* айткан экен:

*– Темирди дат баскандай жүрөктү да дат басат.*

Муну уккан адамдар:

– Пайгамбарым, аны кантип тазалоого болот? – дешет.

*– Алланын китебин көп окуу жана Алланы көп эстөө (зикир мененен)» (Али ал-Муттаки, Канзул-уммал, II, 241).*

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*– Көзүңөргө ибадаттан өз насибин бергиле!* – дейт. Бул купуя сөздүн маанисине түшүнө албаган сахабалар:

– Пайгамбарым, көздүн насиби эмнеде? – деп сурашат.

Анда Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*-Куранды карап (окуп) андагы маанилерге ой жүгүртүү жана анын сырдуу маңызынан ибарат алуу” (Суюти, Жамиус-Сагийр, I, 39)* - деп жооп кайтарат».

Куран окуу бардык момун мусулмандын жашоосундагы өтө маанилүү ибадат жана зарылдык. Берекелүү пайдага карк болгондордун көч башында Куран окуп жүргөн пенделер болорун Алла Таала төмөнкү аятта белгилеп кеткен:

**“Албетте, Алланын китебин окуп, намазды толук аткаргандар жана өздөрүнө Биз берген ырыскылардан жашыруун да, ашкере да кайыр садака кыла турган заттар эч качан зыянга учурабай турган сооданы** (соопту) **үмүт кыла алышат. Анткени,** (Алла) **алардын соопторун толук берип Өз жакшылыктарын аларга дагы да көбөйтүп койот. Албетте, Ал-Кечиримдүү, шүгүр Ээси!”** *(Фатыр сүрөсү, 29-30-аят)*.

**«Чынында момундар, Алла**(нын аты) **эскерилгенде жүрөктөрү опкоолжуйт. Аларга Анын аяттары окулганда, ыймандары күчөйт жана өздөрүнүн Эгесине гана тобокел кылышат»** *(Анфал сүрөсү, 2-аят)*.

* * *

Алланын сөзүн окуу эң берекелүү ибадаттардын бири болуп саналат. Аны берилүү менен кунт коюп окуу зарыл.

وَرَتِّلِ الْقُرْآنَ تَرْتِيلاً

**“... Куранды так, даана, тартип менен окугун!”** *(Муззаммил сүрөсү, 4-аят)*.

Ошону менен катар бирөө Куран окуп жатканда жан көнүлдөн дит коюп угуу абдан сооптуу иш. Куранды окуу сүннөт, аны угуу парз экенин эстен чыгарбашыбыз керек.

وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْآنُ فَاسْتَمِعُواْ لَهُ وَأَنصِتُواْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ

**“Куран окулган кезде аны унчукпастан тыңдагыла, силерге ырайым кылынсын!”** *(Араф сүрөсү, 204-аят)*.

Намазда болобу, башка жерде болобу, окулуп жаткан Курандын маанисин жакшылап түшүнгөнгө аракет кылуу кажет. Анын насааттарын кулакка куюп, жашоодо Куранга карай түздөнсөк, ишибизди, мамилебизди анын чийиндерине дал келтирсек, албетте, пайда гана көрөбүз.

Тынч отуруу жакшылап угууга шарт түзөт; берилип кулак төшөө баам парасатты курчутат. Баам паарсаттуулук пендезатты ыйманга жана укканына амал кылууга жетелейт. Ал эми ыйман жана салих амал Алланын мээримине татыктуу кылып, түгөнгүс сыйлыктарга алып барат.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* башкалар окуган Куранды угууга өтө куштар эле. Кээде Ибн Масуддан Куран окууну суранчу. Ибн Масуд окуй баштаганда руханий ышкы менен берилип тыңдачу. Бир жолкусунда анын Куран окуганын телмирип угуп олтуруп көзүнөн жаш тама баштайт.

Абдула ибн Масуд (Алла ага ыраазы болсун) бул окуяны мындайча баяндаган:

«Күндөрдүн биринде Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мага кайрылды:

–*Ээ, Ибн Масуд. Куран окуп берчи мага.*

–О, Алланын Элчиси. Куран сизге жөнөтүлгөн болсо, анан мен кантип окуйм? – *дедим апакаарып*

Ал мындай деди:

*– Мен Куран угууну да каалайм.*

Жоопту угар замат Ниса сүрөсүн окуй баштадым. Кырк биринчи аятка[4] келгенимде Алланын Элчиси:

*– Болду, жетет!* – деди.

Мен ошондо Алланын Элчисинин көзүнөн жаш агып жатканын көрдүм» *(Бухари, Тафсир, 4/9; Муслим, Мусафирин. 247).*

* * *

Бүт айлананы кою түн чүмкөп турган кезде ардактуу сахабалардан Усайд бин Худайр Бакара же Кахф сүрөсүн арген үнү менен кубулжутуп окуй баштайт. Бир кыйла окугандан кийин жакын жерде аркандалып турган аты бир нерседен чочугандай тыбырчылап кошкуруп кирет. Усайд бир нерсе болгонун сезип тык токтоор замат аты тынчтанып калат. Кайрадан Куран окуп киргенде ат казыкты айлана чуркап мурункусунан бетер кошкурат. Мындай абал дагы бир жолу кайталанат. Уулу Яхийа атка жакын жерде жаткандыктан, үркүп чымгарактап келип баланы тебелеп кетпесин деген ойдо Куранды токтотууга туура келет. Ошол замат капыстан башын өйдө көтөрөт. Өзүнө жакын жерде шам чырактай болгон бир топ жаркыраган нерселерди көрөт. Эртеси бул окуяны Азирети Пайгамбарга төкпөй чачпай айтып берет. Элчи *(саллаллаху алейхи васаллам)* Усайдга:

*– Окугун, эй Худайрдын уулу, окуй бер, Худайрдын уулу! Ошол көк бетиндеги көргөн нерселердин эмне экенин билесинби?* - деп суроолуу карайт. Усайд баш чайкайт. Анда Азирети Пайгамбар мындай дейт:

*– Усайд, алар периштелер болчу. Сенин үнүнө жакындаган*

4. Аяттын кыргызча мааниси: (Эй, Мухаммед) Биз ар бир үммөттөн (ошол үммөттүн пайгамбарларын) күбө келтиргенибизде жана алар үчүн сени күбө кылганыбызда алардын (каапырлардын) абалы кандай болор экен?»

*тура. Эгер токтотпостон окуй бергенинде таң атканга чейин сени укмак экен. Аларды адамдар да көрөт болчу. Элдин көзүнөн качпайт эле…* *(Бухари, Фадаилул-Куран, 15; Муслим, Мусафирийн, 240-243)*.

Кубулжуган Курандын кыраааты периштелерди, жадагалса жаныбарларды да туйлата тургандыгын бул хадис даана түшүндүрүп турат. Түркөйлүктөн арылып, нурга бөлөнгөн жүрөккө Курани Каримдин сырлары канчалык ачылаарын эми элестете бериңиз.

Азирети Умардын: "Бакара сүрөсүн он эки жылда араң окуп бүтүрдүм. Ошондуктан шүгүрчүлүк үчүн бир төөнү курмандыкка чалдым" деген сөзү адамды терең ойго салат! *(Куртуби, Тафсир, I, 40)* Ал Куранды кыраааты менен эле окуп койбостон, анын хикматын жана купуя сырынын жандырмагын издеп, андагы акыйкаттарды аңдап жана ошого татыктуу амал кылган. Мына ушундай жол менен Курандан толук пайдаланууга болот.

Азирети Мавляна (куддиса-сиррух) айтат:

"Курани Каримдин көрүнөө тарабын аз гана сыя менен жазса болот. Ал эми анын ички сырларын жазууга нечелеген дарыялар, учу-кыйырсыз мухиттер сыя болсо дагы түтпөс!"

Курандын даамын таткан, өкүмүн аткарып, анын асыл ахлагы менен адебин бекемдеген жана Анын ажайып хикматтары менен кемелине жеткен пенде Курандын чыныгы хафызы (аны жаттаган, окуган адам) болуп эсептелет. Мындай адамдар көз жумган соң жогор жактан "анын денесин жебе, чиритпе" деген буйрук келет топуракка.

Адана деген жерде Куранга бап касиеттерди өз боюна сиңирген бир каары жашап өткөн экен. Мамлекет тарабынан пландаштырылган чоң жол дал ошол каарынын мүрзөсүнүн жанынан өтө турган болот. Отуз жылдан кийин башка жака кото-

руу максаты менен мүрзөсү казылганда, каарынын кепини күнү бүгүнкүдөй апапакай болуп жаркырап, денеси бузулбастан бир башкача аңкыган атыр жыт чачып турганына күбө болушкан. Бул окуяны Алланын сүйүктүү пенделеринен саналган Махмуд Сами Рамазануулу (куддиса сиррух) баян кылып кеткен.

* * *

Хадисте айтылат:

*"Силердин эң пайдалуунар – Куранды өзү үйрөнгөн жана башкаларга үйрөткөндөр" (Бухари, Фазаилул-Куран, 21).*

Курани Карим Алла Тааланын даргөйүнөн пендезатка түшүрүлгөн улук сөз жана баасы бычылгыс белек. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул жагдайга ишарат кылып:

*"Кулга салыштырмалуу Кудай Таала кандай бийик болсо, макулуктарынын сөздөрүнө салыштырмалуу Алланын сөздөрү ошончолук бийик"* – деген *(Дарими, Фазаилул-Куран, 6).*

Алланын мактоого тил кудурети жетпеген акыйкат сөзүн ар дайым сергектүүлүк менен окуу зарыл. Ар бир адам өз жүрөгүнүн аруулугуна, жетиктигинее жана рухий жактан көрөгөчтүгүнө жараша пайда ала алат. Курандагы купуя сырлардын жандырмагы рухий жактан баралына жеткен жүрөктөргө гана айкын болот. Пайгамбарыбыз айткан:

*"Куран окуган момун мусулман апельсин жемиши сынары. Анын жыты да, даамы да жанга жагымдуу. Куран окубаган момун мусулман, курма сынары; жыты жок, бирок, даамы таттуу. Куран окуган мунафык болсо райханга окшош; жыты жакшы болгону менен даамы ачуу. Куран окубаган мунафык, кудум Абу Жахилдин дарбызына окшош. Жыты жок, даамы ачуу" (Бухари, Атима, 30; Фазаилул-Куран, 17, 36; Муслим, Мусафирийн, 243)*

Дагы башка хадисте:

*“Алар Куран окушат. (Бирок окуганы менен) көмөкөйдөн ары өтпөйт!” (Бухари, Фазаилул-Куран, 36)* деп билдирилгендей, эч кандай берилүүсүз, тил учунан гана окулган Курандын берекеси болбос. Жараткан Алла Куранды кайдыгер окуган пенделерине:

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَى قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا

**“Алар Куран тууралуу терең ой жүгүртүшпөйбү? Же болбосо жүрөктөрүндө кулпу барбы?”** *(Мухаммед сүрөсү, 24-аят)* – деп, эскертүү иретинде суроо салат.

Акыл парасаты бийик, терең ой-жүгүртө билген пенделер Жаратркандын бул эскертүүсүнөн өздөрүнө тиешелүү насибин алышат. **“... Оо, Кудайым, (Сен) буларды куру бекер жараткан жоксуң. Сен бардык кемчилик сыпаттардан аруусуң. Бизди тозок отунан сакта!”** *(Аалу Имран, 191)* - деген аят түшкөндө Азирети Пайгамбарыбыз көктөгү жылдыздарды суктандырар ак берметтей көз жашын төгүп таңга чейин ыйлаган.

Маркум Атаа буларды баян этет:

– Алланын Элчисиндеги сиз көргөн таң калыштуу абал тууралуу айтып бересизби? – деп, Азирети Аишадан сурадым. Ал болсо:

– Мени таң калтырбаган кайсы бирин айтайын! - деп, сөз учугун андан ары улап кетти:

Эл аягы тынып калган кезде жаныма келди да, ордуна жатты. Мага жалооругандай кайрылды:

– Уруксат берсең, туруп Раббиме ибадат кылсам.

– Ант болсун! Жанымда болушуңду абдан каалайм, бирок, сени сүйүндүрө турган нерсени андан да жакшы көрөм, – де-

дим. Ал мага ыраазы болгонун билдирген таризде ордунан туруп, шашпай даарат алды да, намаз окуй баштады. Бир саамдан кийин ыйлай баштады. Токтой турган түрү жок, мөлтүрөгөн көз жашы көкүрөгүнө тамып жатты. Анан рукуга барганда да, саждага баш койгондо да, саждадан башын көтөргөндө да ыйлап жатканы даана байкалып турду. Ошентип, Билал багымдатка азан айтканга чейин ыйлады. Акырында Билал (Алла ага ыраазы болсун) Пайгамбарынын али жашы кургай элек шам чырактай кызарган көзүн көрүп, түтө албады көрүнөт:

– Пайгамбарым, өтүмүш жана келечектеги бардык күнөөлөрүңүз кечирилгенине карабай, мынчалык катуу ыйладыңыз? – деп сурады. Анда Пайгамбарыбыз:

– *Кудай Тааланын шүгүрчүл кулу болбой да койоюнбу? Аллага ант болсун, ушу түндө мага түшүрүлгөн аяттарды окуп туруп, анын маңызы тууралуу кенен ой жүгүртпөгөндөргө убал жок!* – деп төмөнкү аяттарды окуду:

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضِ وَاخْتِلاَفِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ لآيَاتٍ لِّأُوْلِي الألْبَابِ

الَّذِينَ يَذْكُرُونَ اللهَ قِيَاماً وَقُعُوداً وَعَلَىَ جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَذا بَاطِلاً سُبْحَانَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ

**«Көк асмандын жана жердин жаратылуусунда, күн менен түндүн биринин артынан бири калбай айланып турушунда акылы тунук жандар үчүн** (Кудай Тааланын жалгыздыгын көрсөткөн) **таамай далилдер бар. Алар тик турса да, отурганда да, жамбаштап жатканда да** (ар убак) **Алланы эстешет, асман-жердин жаратылуусу тууралуу тереңден ой жүгүртүшөт** (жана минтип жалбарышат): **«Оо Жараткан Раббим! Сен буларды куру бекер жараткан эмессиң. Сен** (кемчиликтерден) **аруусун, бизди то-**

**зок отунан Өзүң сакта!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 190 – 191-аяттар); булак:Ибн Хиббан, II, 386).*

Момундардын Алладан коркуу сезими менен төккөн көз жашы, түндүн баасы бычылгыс сулуулугуна, караңгылыктын жылдыздарына жана бейиш гүлзарынын гүл жыттуу шүүдүрүмүнө айланат. Алла Таала жалпыбызды Курандын хикмат жана сырларына күбө болуп туруп толкундана албаган жүрөктөн жана жашыбаган көздөн сактасын!

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) сезим учкундарын төмөнкүдөй терең маңыздуу сөздөр менен айтып кеткен:

«Куран – бул пайгамбарлардын абалы, сыпаты жана касиети. Эгер аны ыйбаа, ынтаа менен, ыклас менен окуй алсаң, анда өзүңдү пайгамбарлар жана валилер (олуялар) менен жолугуштум деп эсептей бер. Алардын баяндарын канчалык берилип окуган сайын жан кушуна тулку денеңдин капасы тар келе баштайт!»

«Биз ушул аркылуу дененин капасынан кутулганбыз. Ал капастан бошонуу үчүн, ушул тавхид жолунан башка чара жок!»

Оо Жараткан Алла Таалам! Жүрөгүбүздү Курандын нуруна бөлөп, өз ырайымыңдан оолактата көрбө! Оомийн!..

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.**

1. Эмне үчүн жөөттөргө пайгамбарлар удаама-удаа жөнөтүлүп турган? Динге жана пайгамбарларга болгон мамилесин айтып бергиле.

2. Талуттун аскерлери Жалуттун кошууну менен согушка кирүүдөн мурда үч нерсени сурап дуба кылышкан эле. Бул үч нерсе эмнелер болучу?

3. Азирети Давуд, таң эртеден кечке чейинки бир күнүн төрткө бөлүп койгонун билебиз. Эгер биз күнүбүздү төрткө бөлө турган болсок, убакыттарды эмнелерге, кантип жумшайт элек?

4. Давуд *(алейхис салам)* пайгамбарды Алла Таала кантип сынаган?

5. Асхабу Сабтты шайтан кантип азгырган?

6. Бир риваятта Асхабу Сабт элинен бир топ адамдар Алланын буйругун өздөрү аткарганы менен ошол буйрукту аткарбагандардын күнөөсүнө унчукпай коюшат. Ошондо күнөөкөрлөргө кошулуп ошол экинчи тайпа дагы азапка дуушар болгон эле. Мунун себеби эмнеде?

7. Учурда адамдардын колундагы Забурдун нукура Забур эмес экендигин кантип билүүгө болот?

8. Курани Каримди окуу сүннөт, ал эми аны угуунун парз экендигинин хикматы эмне болушу мүмкүн?

9. Кубулжуган мукам үн менен окулган чакта Алла Тааланын сөзүнүн угармандарга кандай таасир бергенин талдап көргүлө.

10. Пайдасын көп көрүү үчүн Куранды кантип окуу керек?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Давуддун *(алейхис салам)* ысымы ...... ....... 16 жерде айтылат. Ага ..... тилинде “Забур” аттуу Алланын китеби түшүрүлгөн.

2. ....... ..... өмүрү өткөнчө кол астындагы элдерге адилеттүү өкүм жүргүзөт.

3. Саясий жагынан да, руханий жагынан да абройлуу десе абройлуу, барктуу десе барктуу, ошондой эле падышалыктын карамагында эсеп жеткис байлык болгонуна карабастан, бул даңктуу пайгамбардын **.. .......** менен турмуш кечиргени абдан маанилүү.

4. «...... ......» Давуд пайгамбардын орозосу деп аталып, Азирети Мухаммед (алейхиссалату вассалам) пайгамбардын үммөтүнө калган таберик ибадат болуп саналат.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Жер менен асмандын ортосундагы жаамы нерселер Алла Тааланы зикир кылышат. Аны ылайыктуу деңгээлде зикир кылуу** (тил менен да, дил менен да) **үчүн эмне зарыл эмес ?**

А. Напсини аруулоо жолу менен жүрөктү кыраакылыкка тарбиялоо.

Б. Алланын сөзүн үндү бийик чыгарып окуу.

В. Жүрөктү ар дайым Алланы зикир кылуу менен тойгузуу.

Г. Жүрөктү Курандын нуру менен толтуруу.

**2. Курандан жүрөгү бейпилдик тапкан жана аны көп окуган адамдардын табигый өзгөчөлүктөрү кайсы вариантта туура эмес берилген?**

А. “Эч ким менден мыкты окуй албайт” деген түшүнүк менен Куран окуу.

Б. Кудайдын кулу экенин ар убак жадынан чыгарбай жашоо.

В. Алла берген нематтарды бейишке жетүү үчүн берилген байлык деп эсептөө.

Г. Ааламга терең ой чаптырып, бүт нерсенин хикматын ойлоо жана ибарат алуу максатында талдоо.

**3. «Пайгамбар аларга айтты: «-Албетте, Алла силерге Талутту падыша кылып дайындады». «-Ал кайдан бизге падышалык кылсын, падышалыкка андан көрө биз ылайыкпыз го, кала берсе, анын кеңири мал-дүйнөсү жок». «Албетте, Алла силердин үстүңөргө аны тандады, илим менен дене жагынан ага артыкчылык берди. Алла мүлкүн өзү каалаган адамга берет», деп айтты пайгамбар. Алла -баарын Камтуучу, Билүүчү»** (Бакара сүрөсү, 247-аят).

**Коомду башкарган лидердин айрым бир өзгөчөлүктөрү сөзсүз болушу керек. Мына ушул аяттын жардамы менен жетекчи үчүн кайсы нерсе шарт эмес экенин тапкыла.**

А. Жаамы журтка таанымал жана калайык калкка кадыры сиңген уруудан болушу кажет.

Б. Жакшы тарбия көргөн, билимдүү жана баам парасаттуу киши болушу кажет.

В. Ден соолугу жана руханий абалы чын, таза болушу кажет.

Г. Рухий жактан каарман жана тайманбас инсан болушу кажет.

**4. Азирети Давуд күнүмдүк турмушунда кандай ишти аткарган эмес?**

А. Ибадат менен шугулданган.

Б. Медреселерде мугалимдик милдетти аткарган.

В. Укуктук маселелер боюнча чечим кабыл алган.

Г. Калайыкка насаат айтып, жакшылыка чакырган.

**5. Эки тарап беттешерден алдын эрөөлгө чыкан Азирети Давуд зөөкүр Жалутту өлтүргөн. Ушул окуядан кандай жыйынтык чыгарууга болбойт?**

А. Кандай гана согуш болбосун, ыйман келтиргендерди Алла Таала эч качан женилүүгө учуратпайт.

Б. Эгер Алла кааласа, алсыз мусулман күчтүү душманды женип алат.

В. Заалимдер мин күчтүү болушса да Кудай Таалага душман болгону үчүн Анын эрки алдында сөзсүз алсыз болушат.

Г. Момун мусулман оболу Кудай Таалага корголонуп, жардамды Алладан сурашы керек. Бүт нерсени аткарган сон Аллага тобокел кылышы керек.

**6. Алла Таала Азирети Давуд пайгамбарга кандай нематты берген эмес?**

А. Кармаган темирди алтынга айлантуучу касиетти берген.

Б. Тоо-таш жана канаттулар аны менен чогуу зикир кылган.

В. Бийлиги абдан күч-кубаттуу болгон, хикматтуу сүйлөө жана өтө сөзмөрлүк өнөрдү ыроологон.

Г. Душмандан коргонуу үчүн соот жасаганды үйрөткөн.

**7. Пайгамбарыбыз Мухаммед** *(саллаллаху алейхи васаллам)* **мындай деген: «Адам үчүн өз мээнети менен тапкандан да пайдалуу ырыскы жок. Алланын пайгамбары Давуд** *(алейхис салам)* **маңдай тери менен күн өткөрөр эле»** (Бухари, Буйу, 15; Анбия, 37). **Төмөнкү маанилердин кайсынысы бул хадиске дал келбейт?**

А. Маңдай тер менен тапкан киреше адал пайданын эң жакшысы болуп саналат.

Б. Башка адамдардын жардамы менен турмуш кечирүүгө Ислам дини туура карабайт, жаман жосун деп санайт.

В. Мээнет кылбай туруп мал-мүлккө ээ болгончо, катуу мээнет менен таап таттуу кылып жеген жакшы.

Г. Креслодо олтуруп тапканга караганда кыймыл менен иштеп тапкан ырыскы фазилеттүү жана берекелүү болот.

**8. Забурдун түп нускасы жөөттөрдүн башына келген баскынчылык учурларда жоголгон. Кайсы вариант анын жоголушунун далили эмес?**

А. Бүгүнкү Забурдун маңызында тавхид ишенимине доо кетире турган сандырак ишенимдер бар, башкача айтканда, Алла Таалага пенделик өзгөчөлүктөр тануулaнган.

Б. Алла Таала тарабынан түшүрүлө баштагандан тарта аны эч ким жазып сактаган эмес.

В. Маңызында ыр түрүндөгү хикматтуу сөздөр арбын.

Г. Азирети Давуддун көзү өткөндөн беш жүз жылдан кийин жазыла баштаган.

**9. «Алар Куран окушат,** (бирок окугандары) **көмөкөйдөн ары кетпейт!»** (Бухари, Фазаилул-Куран, 36). **Бул куттуу хадистен кандай натыйжаны чыгарууга болбойт?**

А. Куран окуган адам, эч болбосо окуганын өзү угушу парз.

Б. Куран окуп жатканда анынын маани маңызына терең ой жүгүртүү абзел.

В. Куранды окуп, андан үйрөнгөн жакшы иштерди жүзөгө ашырууга милдеттүүбүз.

Г. Куранды жөн гана окуп кою жетиштүү эмес, окуганда андан таасирленип толкунданышыбыз керек.

**10. Асхабу Сабт коому шайтан азгырган соң үчкө бөлүнүп кеткен. Кайсы вариант алардан эмес?**

А. Алланын буйругуна моюн сунбастан балык уулай беришкен.

Б. Балык уулабаганы менен күнөө кылгандарды тоскон эмес.

В. Балык уулашкан эмес, бирок, уулагандарга эскертүү беришкен.

Г. Алланын буйругун эч ким аткарбагандыктан Мадян аймагын таштап кетишкен.

**11. Аалам жана андагы ар бир кыпын Кудайдын керемет тең салмактуу мыйзамына баш ийип турат. Ошондой эле адамдын денесинде да, рухунда да Алла Таала койгон ченем жана тең салмактуулуктар бар. Мына ушул ченемди жана тең салмактуулуктарды сактап калгысы келген инсан өзүнүн табиятындагы өзгөчөлүктөргө ылайыктуу негиздерди камтыган Курани Каримдин шарапатынан жана берекесинен пайдаланууга муктаж.**

**Кайсы вариант бул тексттеги максатка шайкеш келбейт?**

А. Куран адамга кантип жашоо керектигин үйрөтүп, туура жолду көрсөтөт.

Б. Аллага ибадат кылууга жана Куран айткан өкүмдөргө мусулмандардар гана баш ийиши керек. Башка адамдар андагы эрежелерге милдеттүү эмес.

В. Жашоосун Курандын нугуна бура албаган инсан эки дүйөдө бейпилдик таба албайт.

Г. Маселен, бир электрондук буюмду ойлоп таап, жасап чыккан окумуштуу аны кандай колдонуунун ыкмасын эң жакшы билет. Ошол сыңары пендезатты жараткан Алла Таала биздин канткенде эң жакшы жашап кетээрибизди так-таамай билдирген?

**12. “Чынында момундар, Алла**(нын аты) **эскерилгенде жүрөктөрү опкоолжуйт; аларга Анын аяттары окулганда, ыйманы күчөйт жана өздөрүнүн Эгесине гана тобокел кылышат»** (Анфал сүрөсү, 2-аят).

**Бул аятта нагыз момун мусулмандын зарыл сыпаттары белгиленген. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы туура эмес?**

А. Куранды угуп жаткан момун мусулман андан таасирленип, жүрөгү опкоолжуп турушу кажет.

Б. Куран окулуп жаткан кезде анын маанисине жакшылап ой жүгүрткөн мусулман Кудай Тааланын сыпаттарын түшүнө алышы керек жана ыйманы күчөшү керек.

В. Адамдын канчалык момун мусулман экендигин билүү үчүн Куран окулуп жаткан кезде жүрөгүнүн абалын жана Кудай Таалага канчалык тобокел кылаарын текшерүү абзел.

Г. Куранды окуган, жакшылап кулак төшөгөн жана маанисине ой жүгүртүп, Анын улуу маданиятын көкүрөккө сиңирен инсан Алла Тааланы ылайыктуу деңгээлде тааный алат жана ар кандай шарттарда Ага тобокел кылат.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Курани Каримде, иврит
2. Азирети Давуд
3. Өз мээнети
4. Савмы Давуд

### В. Тесттик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1- Б | 2- А | 3- А | 4- Б |
| 5- А | 6- А | 7- Г | 8- В |
| 9- А | 10- Д | 11- Б | 12- В |

**Өтө көп байлыгына жана эч ким атаандаша алгыс күчтүү бийилгине манчырканбай, жүрөгүн зикир менен тойгузган**

# АЗИРЕТИ СУЛАЙМАН

**(алейхис салам)**

Азирети Сулайман бүгүнкү Палестинадагы Газа аймагында жарык дүйнөгө келген. Атасы Давуд *(алейхис салам)* каза болгон кезде өспүрүм Сулайман 12-13 жашта болгон.

Ал өспүрүм кезинен эле акыл-эстүү, абдан түшүнүктүү болгон. Пайгамбарыбыз Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөндөгү окуяны баян кылган:

"...Ээн талаада жол тартып эки аял баратты. Экөөнүн тең эрчиткен бирден балдары бар эле. Аңгыча жол боюнда пайда болгон ач карышкыр качырып келип, чонураак аялдын баласын көтүрүп качты. Акыйкатка күбө болуп турса да, чонураак аял сапарлашына:

–Карышкыр сенин балаңды алып кетти, – деди.

Кыска бойлуу аял чындыкты айтып:

– Эмне эле жөөлүп жатасың? Сенин балаңды көтөрүп качпадыбы?- деп экөө кайым айтыша кетти.

Ошентип, бул талашты адилеттүү териштирүү үчүн эки аял Давуд пайгамбарга барышты. Давуд пайгамбар талашка түшкөн өспүрүм сөөлөттүү аялга таандык деген өкүм чыгарды. Кичинекей аял падышанын бул өкүмүнө ыраазы болбой, анын уулу Азирети Сулайманга барышты. Азирети Сулайман ойлонуп туруп:

– Мага өткүр бычак алып келгиле! Баланы экөөнө тең бирдей кылып бөлүп берейин! – деди.

Анын айбаттуу сөзүнөн корккон пекене бойлуу аял:

– Суранамын балмды кескилей көрбөңүз! Алла Таала сизге мээрим төксүн! Мейли, бала ушул аялдыкы болсун, мен баланын өлүмүнө ыраазы эмесмин! – деп, чыйпыйы чыгып зыркырап ыйлап жиберди.

Анын эмне үчүн чыйпылыктаганын түшүнгөн Сулайман *(алейхис салам)* бала пекене бойлуу аялга таандык деген өкүм чыгарды" *(Бухари, Анбия, 40).*

Бул окуяда баласынын тирүүлөй мууздалышына жүрөгү туттпөгөн эне, анын башкага кетишине айласыздан ыраазы болгон.

* * *

Азирети Сулаймандын баам-парасаты тууралуу башка бир окуя төмөнкүчө баяндалат:

Дыйкандын эгин талаасы боло турган. Бир короо кой анын эгин талаасына кирип тойгуча жеп, бир түндө мойсоп жараксыз кылып кетет. Эгин талаанын ээси Азирети Давудга келип арыз муңун айтат. Түшүмдүн баасы ошол бир короо койдун баасына тең келээрин айтат. Давуд пайгамбар бир короо кой жабырлануучуга берилсин деген өкүм чыгарат. Өкүмдү уккан Сулайман өспүрүм жашта болгонуна карабастан:

– Атаке! Бул талашты чечүүнүн дагы бир жолу бар. Койлорду жабыр тарткан тарапка карыз катарында берели; ал койлордун сүтүнөн, жүнүнөн пайдалансын. Ошол эле учурда зыянга учураган эгин талааны да жакшылап карасын жана зыяндын ордун толтурсун. Эгин талаа мурунку абалына келгенде гана, койлор өз ээсине кайтарылып берилсин! – дейт.

Азирети Давуд уулунун пикирин туура көрүп, жаңы пикирге ылайык башка өкүм берет.

**“Давудду да, Сулайманды да** (эстегин!) **Бир кездерде бир эгин талаасы тууралуу өкүм чыгарып жатышкан. Ошондо ага коомдун койлору бир түндө жайылып кирип, зыянга учуратышкан эле. Биз алардын өкүмүн көрүп-билип турган элек”** *(Анбия сүрөсү, 78-аят).*

**“Биз ошентип муну** (окуя тууралуу өкүмдү) **Сулайманга билдирдик. Биз алардын ар бирине, өкүм жана илим** (өкүмдарлык жана пайгамбарлык) **бердик....”** *(Анбия сүрөсү, 79-аят).*

Давуд *(алейхис салам)*, он тогуз уулунун ичинен кыраакы парасаттуулугун жана Жаратканга жан дилден берилген ыкласмандыгын эске алып Азирети Сулайманды өзүнө ордун басар, мураскор кылып тандайт. Эзели пайгамбарлардын пикирин колдоп кубаттап көрбөгөн жөөттөр бул чечимге да каршылыгын билдирет:

– Сулайман али жаш бала! Арабызда андан да мартабалуу, андан да улуулар бар! –

Давуд пайгамбар Алла Тааладан келген буйруктун негизинде бир топ аалымдарды топтоп, уулун сынап көрсөткүсү келет. Сынак башталат. Уулуна суроо салат:

– Тууралыгы денедеги башка мүчөлөрдүн тууралыгына, бузулушу башка мүчөлөрдүн бузулушуна себепчи болгон нерсе эмне?

Сулайман *(алейхис салам)*:

– Жүрөк.

Чогулган эл анын жообун абдан жактырышат.

Андан соң Азирети Давуд өкүмдарлыкты көксөгөн ар бир кишинин таягына өздөрүнүн ысымдарын жаздырган соң баарын чогултуп бир бөлмөгө кулпулатып койот. Белгилүү бир убакыт өткөн соң Азирети Сулаймандын аты жазылган таяктын гана бүчүр байлаганына бүт калайык күбө болот. Жараткан Алланын мындай колдоосуна кубанган Давуд *(алейхис салам)* шүгүр келтирет. Жөөттөргө мындан ашкан далилдин кереги жок эле. Кашкайган далилди көргөндөн кийин гана Азирети Сулайманды баары мураскер катары кабыл кылышат.

Халифалык озуйпаны Алла Тааланын буйругу жана жардамы менен жүргүзгөн Давуд пайгамбар уулу Сулайманга *(алейхис салам)* насаатын айтат:

– Уулум! Тамашалашуудан сактан! Тамашанын пайдасы жок, өкүтү көп.

– Ачууга алдырба! Ачууга алдырган пенде кадыр-баркын жоготот. Ошондой учурда турган жеринден оолактап кет!

– Адепсиз пас адамдар менен ымала курба!

– Эч кимден эч нерсени күтпө! Жараткан Алла сага эмес, башкаларга ыроологон нематтарга көз артуу сага түк жарашпайт! Андай пастык бечаралыкка жатат!

– Напси менен тилиңди туура жолго багытта!

– Бүгүнкүнүн кечээкиден да кайырлуу болушу үчүн кайраттуу аракетинден жазба!

– Такыбаалыкка ыкта! Анткени такыбаалык адамды дайыма бийиктикке алып учат!

– Алла Тааланын мээриминен үмүтүңдү үзбө! Анын мээрими мүлдө жандыкты кучагына алган.

Давуддун *(алейхис салам)* көзү өткөндөн кийин Сулайман *(алейхис салам)* өкүмдар болуп такка отурат:

**«Биз Давудга Сулайманды ыроолодук. Ал** (Сулайман) **кандай гана жакшы пенде эле. Чындыгында да, ал дайыма Алла жолунда эле»** *(Сад сүрөсү, 30-аят).*

Азирети Сулайманга көптөгөн жакшылыктар жана артыкчылыктар берилген:

**«Ант болсун! Биз Сулайманга жана Давудга илим бердик. Алар:«Көптөгөн ыймандуу момун пенделеринин арасынан бизге артыкчылык берген Аллага мактоо болсун!» - дешти»** *(Намл сүрөсү, 15-аят).*

Азирети Сулайман канаттуулардын тилин, зикирин билер эле:

**«Сулайман Давудга мураскор болду.** (Ал минтип) **айтты: «Эй калайык! Бизге куш тили үйрөтүлдү жана бүт нерседен бизге** (насип) **буйрулду. Чынында бул кашкайган артыкчылык»** *(Намл сүрөсү, 16-аят).*

Адамдар, жиндер, жаныбарлар жана шамал анын өкүмүнө берлиген. Булар анын буйругун эки кылышпайт эле.

**«Сулайманга Биз кут даарыткан жерге жүрсүн деп катуу шамалды баш ийдирдик. Биз бардык нерсени билебиз»** *(Анбия сүрөсү, 81-аят).*

**«Сулайманга шамалды баш ийдирдик. Анын эртең мененки жолу бир ай, кечки жолу бир ай эле. Биз ал үчүн эрип куюлган жез булагын агыздык. Эгесинин буйругу боюнча анын алдында жиндерди иштей турган кылдык. Алардын кимиси Биздин буйругубуздан баш**

**тартса, ага Биз тозок отун таттырабыз»** *(Саба сүрөсү, 12-аят).*

«(Жиндер) **Сулаймандын каалаганын: бийик сарайларды, айкелдерди, абыз сымал табактарды, жерге бекемделген чоң казандарды** (жана башкаларды) **жасашты.** «(Эй) **Давуддун бүлөсү, шүгүрчүлүк келтиргиле! Пенделеримден шүгүр келтиргендер өтө эле аз»** *(Саба сүрөсү, 13-аят).*

Аятта айтылган «тамаасил» (айкелдер) деген сөз жез, топурак, айнек жана башка нерселерден жасалган, жандуу-жансыз макулуктарды туюнткан айкел жана сүрөт деп жоромолдонот. Биз бул жерден Азирети Сулаймандын шарыятында сүрөт, айкел сыякуу жандуу-жансыз макулуктардын сырткы түзүлүшүн жасоого уруксат берилгенин түшүнсөк болот. Демек, ошол доорлордо адамдардын буттарга табынып кетүү коркунучу жок болгон.

## Сулайман пайгамбардын (алейхис салам) жылкы тукумуна болгон ынактыгы

**“Анан кечке жуук ага асыл тукум, аша күлүк аттар көрсөтүлдү.** «(Менин жылкыга болгон ынактыгым – Раббимди түшүнүү) **Аларды кайра мага алып келгиле!» деди. Анан алардын боорунан, сыйда жалынан сылай баштады”** *(Сад сүрөсү, 31-33-аят).*

Фахраддин ар-Рази өз тафсиринде, Ислам done boлгону сыяктуу эле Азирети Сулаймандын учурунда согуштук унаа катары ат багууга олуттуу көңүл бурулганын айткан. Күндөрдүн биринде Азирети Сулайман аттарды көрүү үчүн сарайга кирет. Ал ошондо үч бутун жерге коюп, бир туягын жөн гана жерге тийгизип, сап-сап тизилип турган аттарды көрүп:

“Мен Раббимдин ысмын эстөө, Анын ыраазылыгын табуу

жана Анын ысмын жаюу үчүн дүнүйө мүлктү сүйдүм. Эч качан напсим үчүн сүйбөймүн!" дейт.

Андан соң күлүктөрдү чаптырат. Шамал менен жарышкан күлүктөр алдынан сызып өтүп, карааны көрүнбөй калганча кызыгуу менен карап олтурат. Узап кеткен күлүктөрдү кайра кайтарып жал-соорусунан сылайт.

Жылкы турган турпаты жана чуркагандагы сулуулугу менен Алла Тааланын кудуретин чагылдырган сүйкүмдүү жаныбар. Жылкынын ушул тарабына Куранда да басым жасалганын көрүүгө болот. Ырас, Азирети Сулайман Жаратkандын теңдешсиз кудуретин жылкы жаныбардан кашкайып чагылып турганын көрө алган парасаттуу пайгамбар болгон.

Жылкы баласы атам замандан бери жоокерлерди каармандыкка, жеңишке жана мартабага сүрөгөн. Кабарларды шамал менен жарыша жеткирип, сүйүнчүгө жышаана болгон жаныбар. Асыресе, жылкы баласы Куранда Алла Таала касам кылган өзгөчө жаныбар катары каралат:

**«Алла жолунда талыкпай чуркагандарга ант болсун! Ошондой эле** (чуркап бараткан кезде туягынан) **учкун чыгаргандарга! Эртелеп дароо чабуулга чыгып, ал жерде чаңды** (сапырып) **туманга аралаштырып, душмандардын арасына** (дүрбөлөң түшүрүп) **кирип баргандарга** (аттарга)**!»** *(Адият сүрөсү, 1-5-аяттар).*

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* жылкы багуунун өтө маанилүү иш экенин мындайча түшүндүргөн:

*«Кимде-ким Жараткан Аллага, Анын убадасына жан дилден ишенип, ак жолдо жихат кылуу максатында жылкы асыраса, аттын жегени, ичкени жана денесинен чыккан нерселери кыямат күнү ошол адамдын соопторунун арасынан табылат» (Бухари, Жихад, 45; Насаи , Хайл, 11).*

Жаныбарлардын арасынан жылкы баласы рухий жактан пендезатка эң жакыны болуп саналат. Урушка аттанган жоокер атты өзүнүн мүнөзүнө, табитине, сезимине жараша тандайт. Анткени, жоо колун аралап кирген кезде ат жаныбар үстүндөгү ээсиндей эле толкунданып кирет. Башка өңүттөн карсак, жылкы баласы сырткы ажайып келбети менен адамдын көз жоосун алып, Кудай Тааланын кынтыксыз чеберлигин көрсөтүп турат.

## Сулайман пайгамбардын (алейхис салам) сыналышы

Алла Таала күндөрдүн биринде Сулайман пайгамбарды катуу сыноого кириптер кылат. Анын колундагы бар байлыгын, дөөлөтүн жана ооматын көз ачып жумганча алып коойот.

**“Ант болсун! Сулайманды сыноого алдык. Аны тактысынын үстүнө бир** (өлүк, катыган) **дене сыяктуу таштадык. Кийин ал тообо менен** (Раббисине) **кайрылды”** *(Сад сүрөсү, 34-аят).*

Аятта айтылгандай, Азирети Сулаймандын жарактуу эч нерсеси калбай, бүт мүлкү көз ачып жумгуча колдон кетет.

Аяттагы “фитна” (сынакка алдык) жана «Бир дене сыяктуу таштадык» деген сөздөр тууралуу ар кандай талкуулар, көз караштар айтылган. Алардын айрымдарын мисалдар катары айта кетели:

1. Азирети Сулайман катуу оору менен сыналган. Ошол себептүү ал падышалык тактында кумсарган жансыз сөөлөт сыяктуу олтуруп калган.

2. Алла Таала Азирети Сулаймандын жүрөгүнө коркуу сезимин салып койгон. Коркуудан катуу таасирленгендиктен, кудум жансыз дене сыяктуу абалда калган.

3. Азирети Сулайман Акса мечитин курдуруп жаткан кезде колунан көөрү төгүлгөн бир топ усталарды алып келген эле. Усталардын арасында ниети бузук адамдар дагы болгон. Алар ошол ниеттерин жүзөгө ашырышы Сулаймандын *(алейхис салам)* кадыр - баркына кыйла залакасын тийгизген, алтургай тактысынан түшүргөн.

4. Сулайман пайгамбар эркек балдарды асыраганды жакшы көрөр эле. Балдар чоңойсо дин душмандары менен күрөшөт деп тилек кылчу экен. Ал тилек кылып жаткан кезде "Кудай буйруса" (иншаллах) деп Алланын ысымын айтууну унутта калтырат. Болгону бир гана аялынан майып балалуу болот (крз. Бухари, Анбия, 40). Ошентип, тактыга отуруп, өкүмдарлыгын уланта турган жарамдуу туяк калган эмес.

Кезинде Пайгамбарыбыз Мухаммедден *(саллаллаху алейхи васаллам)* рухтун маңызы, Асхабу Кахф жана Азирети Зулкарнайн тууралуу маалымат суралган кезде:

– Эртең келгиле. Булардын кабарын эртең айтайын! – деп, "Кудай буйруса" деген эң зарыл сөздү унуткандыгы себептүү бир канча убакытка чейин вахий келбестен токтоп калган.

**"Алланын каалоосуна жалганбай туруп, бир нерсе үчүн "Ушуну жасаймын!" деп эч качан айтпагын! Муну унутуп калган болсоң,** (эстегенде дароо) **Алланы зикир кылгын жана "Раббим мени тууралыкка, мындан да жакын жолго түшүрүшүнөн үмүт кыламын деп айткын!"** *(Кахф сүрөсү, 23-24-аяттар).*

Белгиленген убакыт келгенде Азирети Сулайманга мурунку дөөлөттөрү, ооматы кайтарылып берилет. Ал Кудай Таaладан кечирим сурайт:

**«Оо Жараткан! Мени кечир! Мага, менден кийин эч кимге насип болбой турган ооматты ырооло! Сен анығында Кечиримдүүсүң!» - деди»** *(Сад сүрөсү, 35-аят)*

Азирети Сулаймандын «эч ким жетпеген дөөлөттү» мактануу же жеке өзү үчүн эмес, ошол доордогу зөөкүр падышаларды чөгөлөтүп, алсыратып туруу максатында сураган. Анткени, аны менен замандаш падышалар ашынган текебер жана заалим болгон.

Буга Фахриддин ар-Рази төмөнкүчө маани берген:

"Мага даңазалуу бийлик, өтө көп байлык бергин. Мен өлгөн соң элдер "дүнүйө-мүлктүн оопасы болгондо Сулайманга оопалуу (туруктуу калар эле) болоор эле!" деп айты жүрүшсүн. Бул көрүнүш сабак болуп, эчким дүнүйөгө жуткунбөсүн!"

Биз мына ушул жерден Азирети Сулаймандын негизги каалоосу дүнүйө байлык эмес, акыреттик оомат экенин түшүнсөк болот. Куран аятында Алла Таала мындай дейт:

**"Ким акыреттеги пайдага умтулса, ага ошону беребиз. Ким дүнүйө пайдасын каалаган болсо, ага ошондон беребиз. Бирок, акырет жашоосунда ага үлүш жок!"** *(Шуура сүрөсү, 20-аят).*

Алла Таала Азирети Сулаймандын дубасын кабыл кылган:

**"Биз ага шамалды баш ийдирдик. Ал анын буйругу менен кайда кааласа мээлүүн гана агып жөнөйт. Жана да жин-шайтандарды, түрдүү куруучулар менен суучулдарды, жана башка** (жиндерди) **да чынжыр менен чырмап салдык"** *(Сад сүрөсү, 36-38-аят).*

Аяттан маалым болгондой, Алла Таала имарат курдуруу жана суу түбүнө сүздүрүү үчүн шайтандарды (жиндерди) Азирети Сулаймандын буйругуна моюн сундуруп койгон. Жиндердин бир бөлүгү пайгамбардын буйругу менен чоң имараттарды, сарайларды, мечиттерди, көлмө сыякуу калдайган табактарды, бекем орнотулган чоң казандарды, айтор, ушул сыяктуу киши баласынын алы жеткис иштерди жасашкан. Ал эми жиндердин

айрымдары суу астынан түрдүү нематтарды, деңиз түбүндө гана боло турган баалуу акак таштарды алып чыгышар эле.

Алла Таала мындай орошон оомат менен кошо ага кең мүмкүнчүлүктөрдү да берген:

**“Бул биздин ырообуз! Соопчулук иштерге сарпта, же эсепсиз өзүңдө карма. Акыйкатта, Биздин даргөйүбүздө анын бийик мартабасы жана жакшы жайы** (бейиш) **бар”** *(Сад сүрөсү, 39-40-аят).*

## Акса мечитинин курулушу

Жараткан Алланын буйругу менен Ыйык Үйдүн курулушун баштаган Азирети Давуд аны бүтүрүүгө өмүрү жетпей, одүйнө салган эле. Атасынын ордун баскан Сулайман пайгамбар жиндерди топтоп, алардын күчү менен токтоп калган курулуш ишин уланткан. Анын айланасына он эки чарчы  шаарча курулган.

Тээ башында “Байтул Макдис” (Ыйык Үй) деп аталган бул ибадаткана кийин Акса мечити деп аталып калган. Анын Ислам тарыхында жана маданиятында өзгөчө орду бар. Ал үч ыйык мечиттин бири. Булардын биринчиси, Харам мечити (Кааба), экинчиси Мухаммед Пайгамбарыбыздын мечити, үчүнчүсү дал ушул Акса мечити.

Азирети Мусанын *(алейхис салам)* доорунан бери ыйык аманаттар, руханий кенчтер жана Тооратын барактары салынган баалуу сандык (Табут) ушул мечитте сакталган. Көп өтпөй Кудусту басып кирген Вавилон өкүмдары Бухтунаср шаарды талкалап, өрттөп, Акса мечитинин баалуу таштарын олжолоп кеткен. Ошентип, Акса мечити көптөгөн жылдар бою талаптоноочулардын ыплас таманы астында калган. Акырында Акса мечитин б.з.ч. 123-жылы Византиялыктар, андан бир топ уба-

кыттан соң Кейхусрев ондоп түзөлткөн. Эң акырында алтынчы Умаййат халифасы Валид ибадаткананы жаңыдан курдуруп, азыркы абалга келтирген.

Мусулмандар хижраттын 16-айына чейин намазды Акса мечитине карап окуп жүрүшкөн. Ошондой эле Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз «Миражга» (Жараткан Алланын алдына) ушул Акса мечитинен көтөрүлгөн.

Абу Саид ал-Худринин (Алла ага ыраазы болсун) айтуусу боюнча Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*"Үч мечитке (зыярат кылуу) үчүн барууга болот: Алар Харам мечити (Кааба), Пайгамбардын мечити жана Акса мечити" (Бухари, Фадаилус-Салат. 6; Муслим, Хаж, 288/827).*

Пайгамбарыбыз дагы бир хадисинде мындай дейт:

*«Азирети Сулайман (алейхис салам) Ыйык Үйдү куруп жатып Алла Тааладан өзүнө үч артыкчылык сураган:*

*– Алланын ыраазылыгына ылайык өкүм чыгарсам деген сураныччы, тилеги кабыл болду.*

*– Өзүнөн кийин эч кимге берилбей турган оомат сурады эле ал дагы берилди.*

*– Мечит курулуп бүткөн соң атайын ушул мечитке намаз окуу үчүн келгендердин (намазы бүткөн сон) күнөөлөрү энеден жаңы төрөлгөндөй кечирилип, тазарып чыгышын каалады, анын бул дубасы да кабыл кылынды" (Насаи, Масажид, 6; Ибн Мажа, Икаматус-Салат, 196/1408)*

## Азирети Сулайман (алейхис салам) жана кумурскалар

**«Сулаймандын** (буйругу менен) **жин, инсан жана канаттуулардан турган аскерлери топтолуп, тизилишти. Алар тээ кумурска өрөөнүнө жеткен кезде арадан бир** (башчы) **кумурска: «Эй кумурскалар, ийиниңерге киргиле! Сулайман жана анын аскерлери байкоостон тебелеп кетпесин!» деди»** *(Намл сүрөсү, 17-18-аяттар).*

Кумурска:

-Азирети Сулаймандын бийлиги эң күчтүү бийлик; кокус тебелендиде калбагыла! Киргиле ийиниңерге! - деди.

Азирети Сулайман кумурсканын сөзүн угуп:

– Жок, менин бийлигим убактылуу гана нерсе! Оопасыз дүйнөдөгү өмүрүм да чектелүү. “Калимату-тавхид” гана киши баласын Алла Тааланын ыраазылыгына жана түбөлүк бак-таалайга жеткирет, - деди.

“(Сулайман кумурсканын) **сөздөрүнө күлүп, жылмайды да,** (мындай) **деди: «Оо, Раббим, мага жана ата-энеме берген нематтарың үчүн шүгүр кылууну жана Өзүң ыраазы боло турган жакшы иштерди аткарууну насип эткин жана Өз берешен ырайымың менен мени салих пенделердин катарына кошо көргүн!”** *(Намл сүрөсү, 19-аят).*

## Азирети Сулаймандын (алейхис салам) Худхуд кушу жана Балкийс

Сулайман пайгамбар Акса мечитин куруп болгон соң шамал, жиндер, канаттуулар жана башка жапайы жаныбарлардан турган кошуунy менен Меккеге карай жүрүш жасайт. Жергиликтүү элге мезгили келгенде Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбар келээрин жана ал Меккени багындырып, куттуу жана берекелүү шаар кылаарын кабарлап өтөт. Кошуун андан ары Сана шаарына өтөт. Жолдогу көз жоосун алган жайыкка токтоп, намаз окууга даярдык башталат. Дал ушул маалда алар намаз окуп бүткүчө жайлоо сымал бул кооз айланага көз чаптырып келүү үчүн худхуд кушу кошуундан бөлүнүп кетет. Бираз жүргөн соң алдынан өзүндөй болгон бир топ худхуд чыгат. Аларга кошулуп көп жол басат. Жаратылыштын ажайып сулуулугуна айран таң калат. Жанындагы худхуддар Саба канышасы Балкийстин сарайындагы гүлзар бакты көрсөтүшөт.

Ошол маалда намазга камынган Сулайман *(алейхис салам)* дааратка суу табуу үчүн худхудду издеп калат. Худхуддун кошуундагы милдети Сулайман пайгамбарга даарат ала турган суусу бар жерди билдирүү эле. Худхуд кошуундун арасынан көрө албайт:

**«Мага эмне болуп калган, худхудду көрө албай турам? Же болбосо кайыпка аралашып кеттиби?» – деди».** *(Намл, 20)*

Азирети Сулайман оболу “Мага эмне болуп калган худхудду көрө албай турам?” деп сыпаалык менен кушун издеди. Анын бейуруксат кеткенин билген сон, тартипке басым жасай мындай деди:

**“Ал же мага** (себебин көрсөткөн) **кашкайган далил**

**алып келет, же аны катуу азаптайм, болбосо мууздайм!"** *(Намл сүрөсү, 21-аят).*

**«Көп өтпөстөн** (худхуд жете) **келип: «Сен билбеген бир нерсени билип келдим** (падышам!). **Сага Сабадан абдан так** (жана абдан маанилүү) **кабар алып келдим!»** *(Намл сүрөсү, 22-аят).*

«Саба» – бабаларынын ысмын алып жүргөн Йемендеги бир уруунун аты. Саба шаары Балкийс өкүмдарлык кылган өлкөнүн борбору болгон. Аятта айтылат:

**"Ант болсун! Саба коому үчүн** (өздөрү) **жашаган жерде чоң ибарат бар.** (Алар жайгашкан аймакты курчаган) **бирөө солдо, бирөө оңдо эки бакчасы бар.** (Аларга)**: «Раббиңердин ырыскысынан жегиле да, Ага шүгүрчүлүк келтиргиле! Мына эң мыкты мамлекет жана абдан кечиримдүү Жараткан!» -** (деген элек)**"** *(Саба сүрөсү, 15-аят).*

Худхуд көргөнүн Сулайман пайгамбарга түшүндүрүп жатты:

**«Мен бир аялды[5] таптым, ал алардын өкүмдары экен жана ага бардык нерселер берилген. Анын зор тактысы бар экен»** *(Намл сүрөсү, 23-аят)*

**«Мен ал жана анын эли Алланын ордуна Күнгө сыйынаарын көрдүм жана шайтан алардын жоругун аларга көркөмдүү кылып көргөзүп, түз жолдон адаштырыптыр. Алар туура жол менен барышпайт»** *(Намл сүрөсү, 24-аят).*

**«Асмандардагы жана жердеги жашыруундарды ачыкка чыгарган, силер жашырганды да, ачык кылгандарды да билген Аллага сажда[6] кылбасын деп** (шай-

5. Билкийс аттуу падыша аял.

6. Бул аят "сажда аяты" деп аталып, окуган да, уккан да сажда кылууга тийиш. Сажданын кандай тартипте жасаларын "Мухтасар" аттуу фикх китептеринен таап окунуз.

тан аларды адаштырган). **Алла, Андан башка кудай жок! Ал Улуу Арштын Ээси»** *(Намл сүрөсү, 25-26-аят).*

(Сулайман): **"Сен чын айттыңбы же жалганчылардан болдуңбу? Байкап көрөбүз" – деди"** *(Намл сүрөсү, 27-аят).*

Пайгамбар "Алланын ысмы" менен баштап бир кат жазып, мөөрүн басып туруп худхудка мындай дейт:

**"Бул катты алып барып бергин да,** (бираз) **артка кайтып, кандай жыйынтыкка барышканын көзөмөлдө!"** *(Намл сүрөсү, 28-аят).*

Саба тарапка карай канат күүлөгөн худхуд таң жарый электе жетип барып, Балкийстин тактысынын үстүнө каты таштап койот да, окуяга сырттан көз сала баштайт. Эрте менен сарайга кирген Балкийс тактыда жаткан бейтааныш катты көрөт. Аны бул жерге ким таштап кеткенин эч ким билбейт. Анткени дарбазалардын баары кулпулуу эле. Ал кароолдогуларга кабак чытып:

– Ким таштап кетти бул катты? – дейт.

Алар ийин куушуруп:

– Биз таң атканча кезек менен эшиктин түбүндө турганбыз. Ичкериге эч кимди киргизген эмеспиз! – дешет.

Балкийс бөлмөсүнө кирип, катты окуп таң калат. Ойлонуп олтурбай элдеги тыңчыкмаларды тез арада чогултууга буйрук кылат. Жыйналып келген билермандарга кайрылат:

**«Эй, билгиндер! Мага абдан маанилүү** (даражадагы) **кат ташталыптыр! Бул кат Сулаймандан** (келген) **жана ал** (бул катты) **Мээримдүү жана Ырайымдуу болгон Алланын ысмы менен баштаган», - деди»** *(Намл сүрөсү, 29-30-аяттар).*

Кээ бир муфассирлер  пайгамбардын катына сөз менен болсо да урмат кылгандыктан Алла Таала Балкийска хидаятты

насип кылынган деген пикирлерди айтышкан.

Анткени, сыйкырчылар да Муса пайгамбарга:

– Кана Муса! Сыйкыр куралыңды биринчи сен таштайсыңбы, же биз таштайлыбы? – деген мааниде сылыктык көрсөткөнү үчүн акырында аларга ыйман насип болгон.

Ошондой эле Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз ак жолго чакырып жиберген катты тытып, ага акаарат келтирген Иран Кисрасынын дөөлөтү талкаланып, өзү ыймансыз өмүр кечирип, өкүнүч менен кете берген.

Дагы бир мисал катары Алланын сүйүктүү олуя пенделеринин бири Бишри Хафини айтууга болот. Ал “Аллах” деген жазуусу бар кагазды жерден таап алат да, Алла Тааланын ыйык ысымына урмат кылып аны тазалап, жагымдуу атырдан сээп, бөлмөсүнүн кыбыла тарабына бийик жерге илип койот. Ошол себептен Жараткан Алла ага улуу сыйлыкты насип кылып, салихтер кулдарынын катарына кошот.

Балкийс катты улантып окуйт:

“(Азирети Сулайман)**: Мага каршы баш көтөрбөгүлө жана мага** (моюн сунган) **мусулман пенде болуп келгиле!** (деп жазыптыр)**”** *(Намл сүрөсү, 31-аят).*

Сулайман пайгамбар каттын башына “Алланын ысмы менен” деп жазуу менен, жалгыз Аллага гана кулчулук кылуу парз экенин Балкийска түшүндүргөн. “Аллага болгон ишеним” маалымдалгандан кийин “Мага каршы текебер болбогула, баш ийгиле!” деген айбат менен аларды напсини тарбиялоого чакырган. “Мага мусулман болуп келгиле!” деген нускоо менен чыныгы бактылуулук моюн сунууда (Исламда) экендигин эскерткен.

«(Кат окулуп бүткөн соң каныша) **айтты: «Эй Улуулар! Мындай иште мага кеңеш бергиле!** (Баарыңар билесиңер) **силер жанымда болбосоңор, эч кандай чекчиндүү ка-**

**дам жасай албайм»** *(Намл сүрөсү, 32-аят).*

**«Алар: "Биз чоң кубатка жана күчкө ээбиз. Өкүм кылуу өзүңө таандык. Кандай буйрук кыласың, карап көр» – дешти»** *(Намл сүрөсү, 33-аят).*

**«Каныша** (бүтүмүн айтты): **«Өкүмдарлар бир мамлекетке кирди дегиче, ал жерди кыйратышат, калктын барктууларын кордошот.** (Мүмкүн) **алар да ошондой кылышар. Мен азыр аларга бир белек жөнөтүп көрөйүн, элчилер кандай** (жыйынтык) **менен кайтышар экен!»** *(Намл сүрөсү, 34-35-аяттар).*

Каттагы "Мага каршы баш көтөрбөгүлө, баш ийүү менен келгиле!" деген каймана буйрукту түшүнгөн Балкийс калк билгиндери менен бычак мизиндеги абалды кеңешип, Сулайман пайгамбарга элчилери аркылуу кымбат баалуу белектерди тартуу кылуу менен калкынын коопсуздугун камсыз кылууну көздөп чечим кабыл алат.

Көсөм пайгамбар канайымдын мындай жоругун, азыркы тил менен айтканда, пара сунуштагандык деп билгендиктен, койгон талабынан кайтпай тургандыгын билдирип элчилерди артка кайтарат:

«(Белектерди алып келген элчилерге) **Сулайман мындай деди: «Силер мага дүнүйө менен жардам бергиңер барбы? Алла мага берген** (нематтар) **силерге берилген нерселерден да кайырлуу. Белекке силер гана сүйүнөсүңөр»** *(Намл сүрөсү, 36-аят).*

«(Эй Элчи, андай болсо сен) **аларга кайткынын;** (эгер айтканымды эки кылчу болсо) **билип коюшсун, эч убакта каршы тура албай турган кошуун менен барып, карыптын кейпин кийгизип, ал жерден чыгарып салабыз!»** *(Намл сүрөсү, 37-аят).*

Элчилер өз мекенине келип, канышага пайгамбардын аманат тапшырмасын төкпөй чачпай айтып беришет. Сөз маңызынан улуу чындыкты баамдаган каныша: «Демек, ал биздин ниетибизди түшүнгөн! Бул жөнөкөй падыша эмес, каршы чыгышка чамабыз чак келбейт тура!» деп улутунуп алат.

«Сиз чакырган динди өз көзүм менен көрүүнү каалап, өлкөмдүн жакшылары менен алдыңызга бара жатам!» деген куш тилиндей кат менен дагы бир элчисин аттандырат.

Балкийс каныша даназалуу тактысын сарайынын эң коопсуз жайына киргиздирип, каалгаларын катуу кулпулатат. Чоң топту баштап Азирети Сулайманга карай жөнөп кетишет.

Сулайман *(алейхис салам)* кабарды алар замат Балкийстын тактысын Сабадан Кудуска алып келүүнү кызматчыларына буйрук кылат. Тафсир аалымдарынын пикиринде пайгамбардын максаты мындай болгон:

1. Кудай Тааланын Кудурети менен өзүнүн пайгамбарлыгына далил боло турган бир мужизаны жүзөгө ашырууну каалаган жана Балкийс мурда баамдап калган далилдерге кошумча дагы бир далилди көрсөтүү эле.

2. Тактыны бираз өзгөртүп, аны таанып-тааныбасына карай канышанын канчалык зирек экендигин билүү.

3.Такт падышалык бийликтин белгиси болгондуктан, Балкийс келгиче падышалыгынын канчалык даражада күчү бар экендигин билүү.

«(Сулайман кеңешчилерине кайрылып): **Эй билгиндер! Алар мага кол куушуруп келгиче киминер канышанын тактысын алып келе аласыңар?» – деди. Жиндердин бири Ифрит[6] айтты: «Сен ордундан тура электе алып жетип келем. Бул ишке менин күчүм чындап жетет жана мага ишенсең болот!» - деди»** *(Намл сүрөсү, 38-39-аяттар).*

Азирети Сулайман эртең менен тактысына олтурган бойдон дүйнөлүк иштер жана мамлекетти башкаруу менен алектенип түш ченде ордунан козголчу. Демек, Ифрит[7] жумуш башталгандан түшкө чейин канышанын тактысын алып келээрин билдирген.

**«Китептен кабары бар бирөө айтты: «Мен аны көз ачып жумгуча алып жетип келемин». Качан гана** (Балкийстын тактысын) **алдында турганын көргөн соң: «Бул Раббимдин жардамы. Шүгүр кылабы же кесирлик кылабы деп мени сыноо үчүн»,** (жароокерлик кылган) **деди. Шүгүр кылган** (пенде) **болгону өзү үчүн шүгүр кылган болот,** (эгер кимде-ким) **кесирлик кылса, билип койсун, Раббим эч нерсеге муктаж эмес.** (Ал) **абдан жоомарт"** *(Намл сүрөсү, 40-аят).*

Ажайып керемети менен канышанын тактысын көз ачып жумгуча Асаф бин Бахрия аттуу илимдүү инсан алып келген. Аалымдардын айтуусу боюнча ал Сулайман пайгамбардын вазири болгон.

## Керемет

Алла Тааланын сүйүктүү пенделери тарабынан жараян эткен кереметтер (адаттан сырт көрүнүштөр) эки түргө бөлүнөт:

Биринчисине Алла Тааланын заты, сыпаты жана кыймылдарына тиешелүү билимдер кирет. Ал кашф (ачуу, билүү, табуу) деп аталат. Кашф билимине акыл парасат менен жетүү мүмкүн эмес. Алла аны Өзү тандаган салих пенделерине гана ыроолойт.

7. Ифрит: Кармаганын карыштырып, түп-тамырынан бери омкоргон, иш билги, колго турбас деген маанини билдирет. Айрыкча жаман иштерде жана күнөөкөрлүктө туучокуну багынткан, шайтандыкта озунган деген маанилерди да туюнтат. Аяттагы мааниси - абдан коркунучтуу, азгыргыч жана куч-кубаттуу. Бул сөз адамдар үчүн дагы колдонулгандыктан, аятта «жиндерден бир ифрит» деп айтылган.

Экинчиси, бул дүйнөдө Алла Тааланын артыкча назары түшкөн пенделери жүзөгө ашырган адаттан тыш ажайып окуялар. Бул дагы Алланын каалоосу жана тандоосу менен берилет.

Кереметтин экинчи түрүн адамдар көрө алышат. Ошол себептен калайыктын көңүлүн ээлейт, көргөндөрдүн кызыгуусун арттырат. Ал эми биринчи түрдөгү керемет – эң улуу керемет. Кашф илими пендезатка хикматтуу илимди жана терең маанилүү маалыматтарды сунат.

Ардактуу сахабалардын арасында да кереметтүү окуяларды болтура билген инсандан болгон. Бул окуя хижраттын[8] жыйырма үчүнчү жылында болгон. Ислам аскерлери ирандыктар менен канн майданда кармашып жаткан. Мына ошол кезде Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) Медина шаарындагы Набави мечитинин минбарында туруп, бир канча чакырым узакта душман менен согушуп жаткан аскер башчыга:

– Эй Сария! Тоо тарапка, тоо таяна жол ал! – деп, багыт көрсөтүү менен Ислам кошуунуна жардам эткен *(Ибни Хажар, ал-Исаба, II, 3).*

Анас (Алла ага ыраазы болсун) баяндаган береги окуяны абдан маанилүү. Кою карангылык. Усайд бин Худайр жана Аббад бин Башир Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* жанында көпкө олтуруп, эл аягы тынчып калган кезде үйлөрүнө кайтышты. Алар жолго чыгары менен шам сыяктуу эки жарык алардын алдына пайда болду. Эки сахаба бири биринен айрылып, үйлөрүнө киргенге чейин жанагы нур жолду жарык кылып келди *(Бухари, Салат, 79; Манакыбул-Ансар, 13).*

Мухаммед Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* үлгү туткан жана кутман сахабалардын баскан жолун аздектеп

8. Хижрат: көчүү, жер которуу деген маанини билдирет. Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммад Мустафа (саллаллаху алейхи васаллам) Меккеден Мединага көчкөн жылы мусулмандардын жыл санагы башталган.

баскан Алланын сүйүктүү олуя кулдарынын өмүр жолунда көптөгөн ажайып керемет окуялар болгон.

Төмөнкү окуя буга ачык далил. Маркум Имам Али Рыза дубалдын түбүндө адамдар менен баарлашып олтурган. Бир кезде кайдан келгени белгисиз, бир чымчык дубалдын кырында ары-бери басып, безелене баштайт. Али Рыза жанындагыларга ээги менен чымчыкты жансай:

– Уясына жылан жакындап келгенин безеленип жатат бул байкуш. Уямды куткаргылачы, деп жардам суранып жатат! – дейт.

Жанындагы адамдар чымчыктын артынан жүрүп олтуруп акыры уяга жетип барышат. Чындап эле карачаар жылан уядагы балапандарга жакын калган экен. Барган адамдар жыланды өлтүрүшүп, балапандарды сактап калышат.

Асаф бин Бархиянын керемети менен канышанын тактысынын алынып келинишин терең ойлогон адам Сулаймандын *(алейхис салам)* канчалык улуу пайгамбар экендигин айгинелеп турат. Пайгамбарлык мужизасын колдонсо балким ханышанын тактысы бир заматта өзү чуркап келет беле. Ошентсе да жанындагыларга динди жана Аллага сүйүктүү кул болуштун жолдорун жетик үйрөткөнү кашкайган чындык. Талыкпай дааватынын натыйжасында Алла Таала ага ошондой чоң мартабаны жана ооматты берип койгон.

Каныша алдына келе электе «(Сулайман) **айтты: «Анын тактын таанылгыс кылып өзгөрткүлө, тааныйт бекен же таанибайт бекен, көрөлү»** *(Намл сүрөсү, 41-аят).*

**«Каныша келген кезде: «–Сенин тактың дагы ушундайбы?» - деп сурашты. Ал мындайча жооп берди: «–Бул менин тактым өңдүү** (экен)». **Сулайман: «–Бизге илим андан мурун берилген жана Аллага берилгендерденбиз»,**

**- деди. Аны** (канышаны)**, Алладан башкага табынган нерселери** (тавхид динине кирүүсүнө) **тоскоол болгон эле. Анткени ал каапыр коомдон болучу»** *(Намл сүрөсү, 42-43-аяттар).*

**«Ага: «-Сарайга кир!» деп айтылды. Каныша аны көрөрү менен суу деп ойлоп, этегин көтөрдү. Сулайман: «-Бул айнектен салынган тунук кыртыш!» - деди. Каныша: «–Эгем! Чынында эле мен өзүмө залал келтирген экенмин. Мен эми Сулайман менен бирге ааламдардын Раббисине моюн сундум!» - деди»** *(Намл сүрөсү, 44-аят).*

Баяндамада айтылгандай, Саба канышасы келе электе Азирети Сулайман ажайып бир имарат курдурган. Анын эшик алды тунук күмүш айнектен (хрустал) жасалып, түбүнө алтындан сууну агызып, балыктарды сүздүрүп койгон. Каныша Балкийс анын жөн гана тунук нерсе экенин баамдай албагандыктан, тактап айтканда, күмүш айнекти суу деп ойлогондуктан, ак сарайга кирүү үчүн аярлап этегин жогору тарткан. Пайгамбардын кыраакы аракеттери Балкийстин материалдуулукка таянган акылын жана «мен билем!» деген ишеничин жокко чыгарып, Алланын буйруктарын кабылдоого даярдаган. Ошентип, бул нерселердин киши колунан келбей турган керемет экенин сезген каныша айым Алла Тааланын улук кудуретин андап, түшүнөрү менен мусулман болгон.

## Азирети Сулаймандын (алейхис салам) көз жумушу

Сулайман пайгамбар аса таягына сүйөнгөн бойдон жан берет. Жанында иштеп жаткандар жана ары-бери өткөндөрдүн эч кимиси анын оо дүйнө салганын байкаган эмес. Арадан кыйла убакыт өткөн соң анын таягын курт кемире баштайт, акырында аса таяк сынып, пайгамбар жерге жыгылат. Ошондо гана анын

көз жумганын баары билген экен. Бул окуя Куранда мындайча сүрөттөлөт:

«(Сулаймандын) **өлүмүнө өкүм кылганыбызда анын өлгөнүн аларга** (жиндерге) **таягын кемирген дарак курту көрсөтүп койду. Анан качан ал жыгылып түшкөндө жиндерге аян болду, эгер алар кайыпты билишкенде, анчалык осол болуп азап тартышмак эмес»** *(Саба сүрөсү, 14-аят).*

Ырас, Азирети Сулайман *(алейхис салам)* акыретке көчкөн кезде денеси таягына сүйөнгөн бойдон бир топ убакыт туруп калгандыгы маалым. "Азап тартышмак эмес" деген сөз узак убакыт бою эч нерсени байкабастан ары оор, ары машаккаттуу жумуштарды аткарган жиндерге карата айтылган. Алар Азирети Сулаймандын өлгөнүн байкабай, оор иштерди жасай беришкен. Биз мына ушул жерден жиндер кайыпты, кайып ааламын жана андагы кабарларды такыр билишпейт деген жыйынтыкка келебиз.

Ооз ачырган ооматтуу, дүңгүрөгөн дөөлөттүү жана так эсеби жок байлыгы бар падыша жана пайгамбар Азирети Сулаймандын *(алейхис салам)* аятта айтылгандай, турган жеринде таягына сүйөнгөн бойдон аркы дүйнөгө көчүп кете бериши ибараттуу, жана ажайып сырдуу окуя. Кандай болгон күндө да, жаамы пайгамбарлардын оозунан чыккан сөздөрү, жашоо ыңгайы жана баштарынан өткөргөн окуялары, алардан кийин келе турган муундар үчүн жашоонун сабагы болууга тийиш.

Ошентип, дүнүйөнүн оопасыздыгы жана Азирети Сулаймандын атагы таш жарган өкүмдарлыгынын чектелүү болушу ачкөздүк менен ооруган адам баласына дабаа болуп, эсиргендерге эскирбес эскертүү болуп кала берген. "Теркиби Бенд" аттуу белгилүү чыгармасында Зия Паша төмөнкүдөй саптар менен эскерген:

Сулаймандын тактысы учкан экен абада,

Ал ooматтар сапырылып кеткен экен абага!

Юнус Эмренин төмөнкү саптары да бул акыйкатты таамай чагылдырат:

Мүлктүн ээси, байлык ээси,

Кана мунун анык ээси?

Дүйнө мүлктүн баары жалган,

Эми сен бар бираз алдан!...

## Өкүмдарлык жана жупунулук

Сулайман *(алейхис салам)* өтө жөнөкөй киши болгон. Эрте менен ирадды кедей- кембагалдарга басып барып, же аларды эч алгач кабыл алып, кенен-кесири баарлашар эле.

–Кембагалга кембагалдар менен олтурган жарашат! - деп калчу экен, жарыктык пайгмбар.

Таранчы менен Азирети Сулаймандын ортосунда болгон окуя:

Сулайман пайгамбар күндөрдүн биринде таранчыга катуу айтып койот. Ачуусун баса албаган байкуш таранчы падышаны каарына алат:

– Сенин бул дөөлөтүндү жана ак сарайынды жок кыламын!

Сулайман пайгамбар:

– Алына карап ышкырсаң макулугум, сен кантип ушул сарайды жок кыла аласын!–деп койот пенделик кылып.

Ошондо бул муштумдай чымчык минтип айткан:

– Канаттарымды суулап туруп вакыфка[9] тиешелүү топурака тийгизем да анын топурагын сарайыңдын үстүнө ташый берем. Сарайыңды чөктүрүүгө мен ташыган чаң жетиштүү болот!

Бул икаяда абдан терен, ары олуттуу мани жатат. Фонддун мүлкү өңдүү аманат буюмду адилеттүү колдонуу жана өтө кылдат коргоо зарыл экенин Алла Таала таранчыга таамай айттырган тура!

## Азирети Сулаймандын көзү өткөндөн кийин

Он эки уруудан турган жөөттөр Сулаймандын *(алейхис салам)* көзү өткөн соң экиге бөлүнүп кеткен. Он уруудан Израил мамлекети, калган эки уруудан Яхуда мамлекети курулган. Израил мамлекети б.з.ч. 721-жылы Асурилер тарабынан талкаланган.

Ал эми б.з.ч. 586-жылы Вавилон өкүмдары Бухтуннаср Яхуда мамлекетин жок кылган. Ал Кудусту өрткө жалматкан. Калктын көбүн өлтүрүп, аман калганын Вавилонго туткундап кеткен. Заалим Бухтуннаср Намруттан кийин дүйнөнү каалагандай калчаган экинчи ыймансыз, ырайымсыз падыша болуп эсептелет. Вавилонду кайра баштан жаңыртып, өзүнө борбор кылган. Чыгышта болсун, батышта болсун, каршы болуп баш көтөргөн бардык күчтөрдү талкалаган. Мансапка манчыркап, көзүн май баса баштаганда өзүн "кудаймын!" деп жарыялап, акыры Жараткандын каарына калып, акылын жоготуп, өзүн өгүз болуп калгандай сезе баштаган. Жети жыл бою токойлордо тентиреп жер кезген. Бул убакыт ичинде мамлекетти аялы бийлеп турган. Өлөөрүнө бир жыл калганда акылы-эси түзөлүп,

9. Ислам дининин шарият негиздери менен курулган кайрымдуулук уюму, фонд.

элге кайткан. Ушундай жаман абалды башынан өткөрүп, өлүп кеткендиги булактарда айтылып келет.

Бухтуннаср Кудус шаарын бир нече жолу талоонго алган. Тооратты жана Забурду өрттөп жок кылган. Эстеги нерселерди унутуу адам үчүн табигый нерсе эмеспи? Убакыт алгалап учкан сайын элдин эсиндеги Теораттын көп бөлүмдөрү унутулган. Эсте калганы жазыла баштаганда нукуралыгы житип, бири бирине төп келбеген ар түрдүү Таураттар пайда болгон. Тоораттын кийин жазылган нускаларын болжол менен 500-жылдарда жашаган Езра (Узайр) аттуу динаятчы топтогон.

Вавилондуктар Иран өкүмдары Нушектен (Кореш же Крюс) женилгенден кийин жөөттөрдүн Кудуска кайтышына уруксат берген. Кудуска жайгашкан жөөттөр б.з.ч. 515-жылы Акса мечитин ондоп чыгышкан. Ошентип, алар, оболу перстердин, андан соң македониялыктардын кол астында жашаган. Кудус биздин замандын 63-жылынан тартып Римдиктердин колуна өткөн соң жөөттөр бул жерден башка жактарга куулган. Натыйжада Акса мечити кайрадан кыйроого дуушар болгон.

Жөөттөрдүн тарыхтын узун жолунда тартпаган азабы, көрбөгөн кордугу калган жок. Ошонун баары кайра эле өздөрүнүн терсаяктыгынын жана туруксуздугунун кесепетинен болгон. Анткени, алар бузукулуктун айынан Тоорат менен Забурдагы Алланын буйруктарын өздөрүнүн кызыкчылыгына, напсилеринин жыргалчылыгына жараша өзгөртүп, ыйык китепти көз көрүнөө бурмалап, таптаза турган динди бузуп жиберишкен. Жадагалса мындай иштерди токтотууну каалаган Азирет Закария *(алейхис салам)* жана Яхия *(алейхис салам)* сыяктуу пайгамбарларды айосуз кыйнап өлтүрүшкөн.

## Харут жана Маруттун баяны

Жөөттөрдүн арасында сыйкырчылык абдан кеңири жайылган эле. Ошондуктан алар Азирети Сулайманды күчтүү сыйкырчы, өкүмдарлыкты сыйкыры менен алган, жаныбарларга жана жиндерге сыйкыр менен бийлик жүргүзөт деп жаңылыш пикирди жайылтып, буга өздөрү да катуу ишенип алышкан. Азирети Мухаммед Пайгамбарыбызга түшүрүлгөн Курани Каримде Сулаймандын пайгамбар болгондугу ачык айтылган. Муну уккан каапыр жөөттөр "Мухаммед Сулайманды пайгамбар деп жатса, демек, ал дагы сыйкырчы турбайбы!" деп чыгышкан. Ушундай сөздөр чыккандан кийин төмөнкү аят түшүрүлгөн:

**«Алар Сулаймандын өкүмдарлыгы тууралуу, шайтандар айткан жалааларды ээрчишет. Аныгында Сулайман** (сыйкырчылык кылган эмес) **каапыр болбоду. Бирок, шайтандар каапыр болушту. Анткени, алар адамдарга сыйкырчылыкты жана Харут жана Марут аттуу эки periштеге Вавилондо түшүрүлгөн нерсени үйрөтүшкөн. Негизинен ал эки периште калайыкка: «Болгону биз сыноо үчүн жөнөтүлдүк. Жаңылыш ишенип,** (сыйкырды жакшы нерсе деп жоруп) **каапыр болуп калуудан сактангыла!» деп эскертпей туруп эч кимге** (сыйкыр илимин) **үйрөтүшчү эмес. Буга карабастан алар ошол эки периштеден аял менен эркектин арасын буза турган нерселерди үйрөнүшөт. Ошентсе да, Алланын амиринен тышкары сыйкырчылар эч кимге залалын тийгизе алышпайт. Алар өздөрүнө пайдалуу эмес, зыяндуу нерсени үйрөнүшөт. Сыйкырды сатып алгандардын** (ага ишенип акча бергендердин) **акыреттен куру калышарын эң эле жакшы билишет. Өз жандарын кандай гана жаман нерсеге сатышкан! Аттиң, ушуну түшүнүшсө!...»** *(Бакара сүрөсү, 102-аят).*

Марут жана Харут аттуу эки периштенин эмне себептен жер жүзүнө түшүрүлгөнүн тафсир аалымы Фахриддин ар-Раази мындайча чечмелейт:

«Ошол доордо сыйкырчылардын кеңири таралып кеткени кашкайган чындык эле. Алар сыйкырчылык менен мурдалары эч билинбеген бейтааныш нерселерди көргөзүшкөн, муну менен жөн калбастан өздөрүн пайгамбармын деп жарыялап жиберишкен. Калайыка насааттарын айта башташкан. Булардын жалганчы пайгамбарлар экенин калкка жакшылап таанытуу жана аларды ээрчип кетпөөсү үчүн сыйкырдын эң мыкты түрүн үйрөтүүчү эки периштени жөнөтөт. Алар Марут жана Харут эле. Шексиз, Алла Таала бүт нерсенин көмүскө сырларын эң мыкты билет».

## Азирети Сулаймандын артыкчылыктары

1. Сулайман пайгамбардын *(алейхис салам)* өкүмүнө шамал баш ийген. Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* жаамы периштелер кызмат кылууга милдеттүү болгон. Анын сыңарындай, шамал Сулайман пайгамбардын *(алейхис салам)* буйругун так аткарган.

2. Мухаммед Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* Мираж түнүндө өтө кыска убакытта алыскы Аршка чыкканы жалпыга белгилүү окуя. Ал эми Сулайман пайгамбар *(алейхис салам)* каалаган учурда Алланын берешен кудурети менен эки айлык узун жолду бир күндө басып өткөн.

3. Күн ысып туран кезде Азирети Мухаммедди *(саллаллаху алейхи васаллам)* дайыма көктө бир булут көлөкөлөп жүргөн. Сулайман пайгамбарды *(алейхис салам)* болсо канаттуулар көлөкөлөп жүргөн.

4. Кыямат болгон кезде жаамы пайгамбарлар, Жараткандын сүйүктүү пенделери, шейиттер жана салих кулдар Алланын Элчиси Мухаммед Пайгамбардын «хамд туусунун[10]» алдына жыйналышат. Ошол сыяктуу эле кезинде макулук атпай Азирети Сулаймандын буйругун аткарып, кол астына кызмат кылууга жыйналышкан.

5. Дүйнөнүн жана акыреттин бардык нематтары Алланын акыркы Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* өкүмүнө баш ийген болсо, дүйнөгө таандык бардык дөөлөт жана бийлик Азирети Сулайманга *(алейхис салам)* ыйгарылган.

## Кайыр садака

Сулайман *(алейхис салам)* ырыс дөөлөттү жана дүнүйө-байлыкты жүрөгүнөн тыш кармаган даңазалуу пайгамбар болгон. Мал-мүлктүү, бардар пайгамбар катары Алла Таала бизге Азирети Сулайманды өрнөк сунган. Жер бетиндеги атпай адам баласы бүт байлыгын бир адамдын колуна жыйнаганда да Азирети Сулаймандын байлыгынчалык мүлктү топтоого алы келбейт. Карачы, карамагындагы шамалдар, миң түркүн жаныбарлар, кишенделген азоо шайтандар, бүт бардыгы анын амирине баш ийишкен. Жарыктык пайгамбар мына ошончолук ооматка, даңазалуу дөөлөтүнө карабастан:

–Мен болгону карапайым кембагалмын. Кембагалга кембагалдар менен чогуу отуруу жарашат! – деп, кароосуз жана колунда жок адамдар менен бат-бат жолугушуп дил маек курчу экен.

Кембагал жана турмуш запкысын чеккен кайгылуу пенде-

10. Хамд туусу (лива-и хамд): Кыямат башталып, жандуу атпай тирилип Арасат майданына жыйналган кезде Жараткан Алла тарабынан Мухаммед пайгамбарыбызга ыролоно турган жана астына бардык адамдар топтоло турган ыйык туу.

лер менен тыгыз байланышта болуунун рухий пайдасын Азирети Мавляна төмөнкү сөздөрү менен эң сонун түшүндүргөн:

«Муктаждыктан көзү жалдыраган жана кембагалчылык жондон баскан адамдардын көңүлү туманга толуп калган үйгө окшош болушат. Сен алардын айтканын угуп, дартына дабаа болуу менен тумандуу үйдүн бир терезесин ача алсаң, туманы тарайт, ошону менен бирге жүрөгүң жибип, рухуң ырахат алат».

Ошол кембагал жана кароосуз адамдарга кайыр садака берүү менен салыштырмадагы үйгө терезе ача алабыз. Бир тараптан кайыр садака берүү - бул Алла Таала берген байлыкка, жакшылыктарга болгон ыраазычылыктын, шүгүрчүлүктүн белгиси. Ыроолонгон ырыскыларга шүгүрчүлүк келтирип, жан дилден ыраазы болсок нематтар көбөйүп, ырыскыбыздын берекеси артат. Кудум жамгыр менен жер көгөргөндөй. Бул жөнүндө Алла Таала Өзү убада берип жатпайбы Куранда:

لَئِن شَكَرْتُمْ لأَزِيدَنَّكُمْ وَلَئِن كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٌ

**«... Эгерде шүгүр кылсаңар, немат-жакшылыгымы силерге дагы да арттырам. Кесирлик кылсаңар, ырас, азабымдын катуу экенин билип койгула!»** *(Ибрахим сүрөсү, 7-аят).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Алла Таала тарабынан айтылган береги кудсий хадисти маалымдаган: «Эй, адам баласы! **(Алла үчүн)** кайрым кыл, сага да кайрым кылынсын!» *(Бухари, Тафсир, 11/2; Нафакат 1; Муслим, Зекет, 36-37).*

Мусулман берешен мүнөз болсо, жоомарт болсо деп Алланын ардактуу Элчиси (саллаллаху алейхи васалам) абдан арзуу кылган.

*«Береги эки сапатка ээлик кылган адамга гана суктанууга болот. Биринчиси, Ыроолонгон мал-мүлктүн баарын Алла Таа-*

*ланын жолуна сарптаган адам; Экинчиси, Алла Таала ыроологон илимге ылайык адилеттүү чечим чыгарган жана аны башкаларга үйрөткөн адам» (Бухари, Илим 15, Зекет, 5, Ахкам, 3, Ит-исам, 13, Тавхид, 45; Муслим, Мусафирийн 268).*

Алла Таала бүт байлыктын чыныгы ээси . Аалу Имран сүрөсүнүн 26-27-аяттарында мындай деп буйрулган:

**«Айткын: "Оо, Өкүмдарлык Ээси болгон Алла! Сен Өзүң каалаган адамга бийлик берип, каалаган адамыңдан (кайра) тартып аласың. Каалаган адамыңды ардактап, каалаганыңды кордойсуң. Жакшылык – Сенин колуңда. Сен бардык нерсеге Кудуреттүүсүң!**

**Түндү күндүзгө, күндүздү түнгө киргизесиң[11]. Тирүүнү өлүктөн[12] чыгарып, өлүктү тирүүдөн чыгарасың[13]. Өзүң каалаганыңа эсепсиз ырыскы бересиң!»**

Аятта айтылгандай, бүткүл аалам жана андагынын баары Алла Таалага таандык. Колубуздагы нерселер биздики да, элдики да эмес, болгону убактылуу аманатчыбыз. Алла берген ырыскыны жеп, Анын мүлкүнөн пайдаланып жашап жүрөбүз. Байлыгыбызды же жакшы көргөн нерселерди эч убакты өзүбүз менен кошо ала кете албайбыз. Ажал келгенге чейин гана колдоно алабыз.

Ушул жагын эске ала турган болсок, дүнүйө мүлктүн, ден соолуктун, сулуулуктун дегеле, өмүрдүн өзү пенде үчүн бир сыноо. Канчалаган мезгилдер бою ооматы таш жарып турган Сулайман пайгамбардын бүт байлыгы, күч кудурети Алланын амири менен бир заматта Алла колдон алынган. Ал киши пайгамбар болгондуктан эстүүлүк кылып заматта Алла Тааладан кечирим сурап, истигфар кылып ибадаттарын ансайын бекемдеген соң

11. алмаштырасың
12. Уруктан
13. Б.а. тирүүнү өлтүрүп, өлүктү тирилтесиң

мурунку ооматы кайра берилген. Алланын сүйүктүү олуя кулдарынын бири ушул окуянын ибараттуу тарабына үңүлүп:

«Ырыскынын артынан чуркаба! Ырыксы берүүчүгө карай чурка!» - деп айткан.

Чыныгы данк – даражасы чексиз Алла Таалага таандык. Курани Каримдин төмөнкү аяттарына назар салалы:

**«Ким мартабалуу болууну кааласа..., бардык урмат-сый Аллага гана таандык....»** *(Фатыр сүрөсү, 10-аят).*

**«Асмандар менен жердин кожойундугу – Аллага (гана) таандык. Алла –бардык нерсеге Кудуреттүү!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 189-аят).*

Кул пенде үчүн бул дүйнөдөгү эң жакшы бийлик, эң пайдалуу байлык – Алла Тааланы зикир кылуу, Аны дайым эстеп жүрүү, унутпоо, Анын момун кулдарына кызмат кылуу, Анын ыраазылыгы үчүн колдон келишинче кайыр садака берүү. Кураныбыз бизге ушундай насаат кылып жатат.

Курани Каримде «инфак-кайрымдуулук» деген сөз көп аяттарда кайталанат. Алардын баарына терең үңүлө турган болсок, «инфак» деген сөз мал-мүлктү, кара жанды Алла Таалага арноо деген маани чыгат. Алла бизге берген нематтарды Анын ыраазылыгын табуу үчүн жумшоого милдеттүү экенибизди аяттар эске салат. Ток этер жерин айтканда, чыныгы момун мусулман – өзүнү да, байлыгыны да Алла жолуна арнаган инсан.

* * *

Ыймандуулуктун эң көрүнүктүү жемиши – мээримдүүлүк. Адамдагы мээримдүүлүк сезим кайыр садака берүү менен ойгонот, артат. Эч кимге эч нерсе бергиси келбеген адамда мээр болбойт, таш боор болот. Мээримсиз адамдын жан дүйнөсү өлүк сыяктуу болот.

Ар бир ишти баштаганда «Бисмиллаа» менен баштаганыбыз жана күн сайын намазда Алла Тааланын Мээримдүү жана Ырайымдуу сыпаттарын даңазалап «Фатиха» сүрөсүн окуганыбыздын өзү Ислам дини бизди түбөлүктүү мээримдүүлүккө чакырганынын ачык далили. Пайгамбарлардын жана алардын мураскери саналган уламалар, олуялар берешендиктин күзгүсү болушкан. Бүт өмүрүн, бүт мүлкүн кайрым кылышкан. Ушунун өзү момун мусулман үчүн мээримдүүлүк абдан фазилеттүү артыкча сапат экендигин эске салат.

Куттуу хадис:

*«Мээримин төккөндөргө Ырайымдуу Алла Таала мээрим төгөт. Көктөгүлөр ырайым кылсын үчүн силер жер жүзүндөгүлөргө мээримдүү болгула» (Тирмизи, Бирр, 16/1924).*

Кайрымдуулук – момун мусулмандын кулчулук вазийпасы. Кайрымдуулук – мээримдүүлүктүн белгиси. Бир туугандык сезимдер соолуган, ынтымак ыдыраган жана душмандык оожалган бүгүнкү доордо адамзат кайрымдуулукка муктаж болуп, мээримдүүлүккө абдан суусап турат. Жетишпеген турмуштун айынан курсагы ачкан, балдарына тамак таап бере албаган адамдардын арасында биз дагы болуп калышыбыз мүмкүн. Бирок, Алла Таала сизге жана бизге кайрымдуулук кыла алгыдай мүмкүнчүлүктү берип олтурат. Биз аларга садака берүү менен Алла Таалага шүгүрчүлүгүк келтиребиз.

Эң берешен сүйкүмдүү кулдарынын сыпатын Алла Таала мындай деп белгилеген:

**«... Биз берген ырыскыдан Алла жолунда кайрымдуулук кылышат»** *(Бакара сүрөсү, 3-аят).*

Негизи эле кайыр садака – Жараткандын ыраазылыгы үчүн берилет. Ашыкча нерсе талап кылынбайт, болгону колдо бар нерселерден берүү менен инсандын да, Алланын да ыраазылыгын табууга болот. Мүмкүнчүлүк чектелүү болсо, бир сындырым

нан же жарым курма берүү дагы эң жакшы кайрымдуулук болуп эсептелет. Ушунчалыгы деле, балким, пендени тозок отунан сактап калар.  Алланын Элчиси ар бир момун мусулманды бай инсан деп эсептеген. Ал куттуу осуяттарында жакшылыка чакыруу, кордук көргөн пендеге жардам берүү, мундуу же дарттуу адамдардын көңүлдөрүн жубатуу, ооруулардын абалын суроо, кайгыргандарды сүйүндүрүү, зыяндуу жана тоскоол нерселерден жолду тазалоо сыяктуу иш-аракеттер чыныгы мусулман үчүн сооптуу садака экенин айтып кеткен.

Чындык ушул. Нукура байлык – көңүл ааламынын байлыгы. Көңүл дүйнөсү көлкүгөн адамдын бир жылмайып коюшу да садака катары кабылданат. Андайлар жүзүндөгү жылуулук жана сүйүүсү менен чөйрөнү шаңга бөлөйт. Көңүл ааламы жакыр адамдар керисинче, даттанып, наалып жүрүп бардык нерсени тарытып  жиберет.

Демек, нукура байлык дүнүйө мүлктүн көптүгүндө эмес, көңүлдүн токтугунда, топуктуулукта жана каниеттүүлүктө. Мусулмандын бар байлыгы мына ушунда.

* * *

Бул окуя Ярмук согушунда болгон. Харис бин Хишам, Икрима бин абу Жахил жана Ыяз бин Абу Рабиа айыгышкан катуу кагылышуудан кийин жарадар болуп четке чыгышат. Күн төбөдөн куйкалайт. Ал аз келгенсип, кум тийген жеринди күйгүзөт. Бир жагынан өлүм-өмүр арасында таңдай катып чаңкоо күч. Баш тарапта турган каарманга суу сунулат. Өзү ичпестен, жанындагы жарадар мусулман бир бооруна ымдайт. Ал болсо жанында онтоп жаткан момун мусулманга берүүнү ишаарат кылат. Акыркы кишиге суу берилгенде ал суу ичүүгө алы келбей жан таслим болот. Ошентип, суу кайрылып келгиче берки жарадар мусулмандар да шейиттердин кербенине кошулуп кете берет. Кеседеги суу ичилбей кала берет *(крз. Хаким,  III, 270)*

Бул окуя нукура момун мусулмандын зарыл милдети деп эсептелген камкордуктун жана берешендиктин эң сонун мисалы. Кайрым жана садакадан да жогору турган исардын[14] изги үлгүсү.

Алла Таала Куранда кайрым жана садака мусулмандын негизги артыкчылыктарынын бири болгонун төмөнкүчө билдирген:

**Ал такыбаалар молчулукта** (болсун)**, жокчулукта** (болсун)**, байлыгын Алла үчүн кайрым кылышат;** (кыстаган кезде) **ачууларын басышат жана адамдарды кечиришет. Алла Таала** (ушундай кадам таштаган) **кайрымдууларды сүйөт»** *(Аалу Имран сүрөсү, 134-аят).*

Момун мусулман камкор, мекенчил, берешен, мээримдүү, ак көңүл жана жоомарт болушу керек.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* айткандай, чаңкоодон каны каткан итке суу берген күнөөкөр аялдын эсепсиз күнөөлөрү ошондогу мээрмандыгы үчүн кечирилип, бейиштен ылайыктуу орун берилген. Ошол эле учурда бир жаныбарга таш боор мамиле кылып, анын ачкадан өлүшүнө себепкер болгон аял тозоко түшкөн *(крз. Бухари, Анбия, 54; Муслим, салам, 151, 152)*. Мусулмандардын жан дүйнөсүнүн жакырланып баратышын эске ала турган болсок, бул окуяда чоң сабак бар.

Жараткан Аллага жакын болуу үчүн эң жакшы көргөн нерселерди кайрым кылуу зарыл экенин төмөнкү аятт насаат кылат:

لَن تَنَالُواْ الْبِرَّ حَتَّى تُنفِقُواْ مِمَّا تُحِبُّونَ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيْءٍ فَإِنَّ اللّهَ بِهِ عَلِيمٌ

**«Жакшы көргөн нерселериңерден кайыр садака кылып бермейин, эч качан жакшылыкка жетпейсиңер.**

14. Исар: «Жарым сындырым нан болсо да, аны өзүнөн мурда боордошуна ыраа көрүү » деген түшүнүк. Кайыр-садаканын, берешендиктин жана кайрымдуулуктун туу чокусу.

**Кандай нерсени садака кылып берсеңер да, Алла анын баарын билип турат»** *(Аалу Имран сүрөсү, 92-аят).*

* * *

Вакыф (фонд) эң изги курум болуп саналат. Арийне, фонд – жаратуучу Улуу Алла үчүн жаратылган макулуктарды сүйүү жана мээримдүүлүктү, камкордукту иш жүзүндө далалаган уюм. Бала-чака, мал-мүлк жана ден соолук сыяктуу нематтар адамга аманат катары берилген. Ошол эле учурда киши баласына бул аманаттарды өтө тыкан, үнөмдүү пайдалануу жана таштап салбай, ээлик кылуу жоопкерчилиги жүктөлгөн. Колдогу бул аманаттарды өз ордунда колдонуу жана учуру келгенде, кандай алган болсо, дал ошондой кылып Ээсине табыштоо, пендени акыретте Алланын ырайымына жана кечиримине жеткирет.

*«Адамдарга пайдасы тийген киши, инсандардын эң жакшысы болуп саналат»* *(Суюти, ал-Жамису-Сагийр. II, 8).*

Бул куттуу хадис ооматтын, дөөлөттүн нукура максатын чагылдырып, айгинелеп турат. Акчанын орду жүрөк же көңүл эмес, чөнтөк болот! Адамзааданын кайдыгерлигин белгисиз ойчул акын минтип тилге келтирген экен:

Жолоочу үйү бул дүнүйө оопасыз,

Кубулат да бирде ак сарай, бирде түз.

Туткунумун шыпаасы жок сүйүүнүн,

Үй курдурдум ичине конок үйүнүн.

Карыптардын, колунда жоктордун, кароосуздардын берген батасы, алкаган дубасы бардар адамдар үчүн бейпилдиктин булагы жана руханий жардам болуп саналат. Кембагалчылык жана кедейлик уят же жер каратчу жагдай эмес, балким, анын акырет тарабы жарыктыр. Ал жагы Алланын даргөйүндөгү иш.

Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«Кембагалдарыңарды мага чакыргылачы. Анткени, силер ошолордун дубасы  жана берекеси менен ырыскы таап, Алланын жардамын алып жатасыңар»* деген хадисин Абу Дарда (Алла ага ыраазы болсун) баян эткен *(Абу Давуд, Жихад, 70; Ибни Ханбал, V, 198).*

«Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* дуба кылганда кембагал мухажир мусулмандардын урматы үчүн жаамы мусулмандарга жеңиш жана жардам сурап Алла Таалага жалбарар эле» деген маалыматты Умаййа бин Халид (Алла ага ыраазы болсун) баяндап кеткен *(Табарани, Мужаммул-Кабийр, I, 292).*

Зекет жана кайыр садака ибадат болуп саналат. Ал төмөнкү себептерден улам парз кылынган:

а) Байлыктын кулу болуп кала электе напсинин ач көздүгүнө зекет жана садака менен  тосмо коюу зарылдыгы.

б) Колунда жок адамдарды байларга болгон кызгануу, кек сактоо, душмандык кылуу сыяктуу жагымсыз терс сезимдердин туткунунан алып чыгуу.

в) Социалдык тең салмактуулукту сактоо үчүн. Бай менен кембагалдын ортосундагы ажырымды бекемдөө, адамгерчилик сый-урматты жана сүйүүнү камсыздоо өңдүү дагы көптөгөн себептери бар.

Мына ушул себептерден улам бай адамдар байлыкты кайдан таап, кайда сарптагандыгынан, кирешелеринин таза же арам болгондугунан, зекет, кайыр садака сыяктуу кайрымдуулуктагы ыкласмандыгынан Алла Тааланын алдында суракка тартылышат. Кайыр садака кылар кылбасын, зекет берер бербесин сыноо үчүн адамга Алла Таала байлык жана мүмкүнчүлүк берет. Натыйжада башка сыноолордон да, кайрымдуулук сыноосунан да мүдүрүлбөй өткө мусулман Алла Тааланын ыраазылыгына арзып, түбөлүктүү бейиштен орун алат.

Колунда жок жакыр пенделер болсо эң башта кембагалчылыкка сабыр кылганы, жокчулук деп эле наалып, ар кимге арыз муңун айттыбы же айтпадыбы, чөйрөсүндөгү адамдарга жүгүн арттыбы же артпадыбы, бардар адамдарга кек сактадыбы же душмандык кылдыбы, ошондой оор кезеңдерде абийирин, адеп-ахлагын, адамдык касиетин коргой алдыбы жеп жокпу сыяктуу маселелердин айланасында суракка тартылат. Эгер анын бардык иш-аракеттери Кудай Тааланын ыраазылыгына төп келе турган болсо, мына ошондо анын бул дүйнөдөгү тарткан азабы акыреттеги бак-таалайынын бийик болушуна өбөлгө түзөт.

Адамдык касиеттен тайбай жүрүү жана Кудай Тааланын ыраазылыгын табуу өңүтүнөн шүгүрчүл берешен бай менен сабыры бекем, ток пейил кембагалдын орду бирдей. Мына ошондуктан, текебер сараң байлар менен көрүнгөнгө даттанган акылсыз кембагалдарга Ислам дини жагымсыз карап, акылдуу жана сабырдуу болууга чакырат. Азирети Пайгамбарыбыз:

*«Оо, Жараткан Алла Таалам! Кембагалдыктын жана байлыктын апааттарынан Сага баш калкалайм»* - деп Аллага жалбарчу экен *(Бухари, Даьават, 45).*

Адам пенде табиятынан дүнүйөгө ийкемдүү, жакын келет. Дүнүйө-мүлк ар дайым напсини азгырып турат. Байлыкка кул болгондор тойгонду билбейт. Байманасы арткан сайын адам баласынын каалоосу күчөп, акыры барып ач көздүкө айланат. Байлык, акча деп жүрүп көзүн май баскандарда боорукерлик жана күйүмдүүлүк сезимдери азайгандан азайып кете берет. Садака берүү жан бергенге тете болуп калат. Тизгинди колго алган напси: «Азырынча байлыкты жыйнай бергин, келечекте кайрым кылганга убакыт табылат!» деп өз ээсин азгырып кирет. Ошентип, мындай адамдар билин жүрүп рухий ооруга чалдыгат.

Өлүм көзүнө көрүнүп калганда гана эсине келген байкуш-

тардын түбөлүктүү бушаймандыгы тууралуу Алла Таала Куранда төмөнкүчө билдирет:

**«Раббим! Мени аз убакытка** (тирүүлүктө) **калтыра турсаң,** (мен) **кайыр садака берип салихтерден болоюн!» дедирткен өлүм келгенге чейин Биз силерге ырыскы кылып берген нерселерден** (Кудай жолунда) **жумшагыла!»** *(Мунафикун сүрөсү, 10-аят).*

Ажал келген соң баары кеч болот. Пенде канча какшап бушайман болбосун кыпынчалык пайдасы жок. Ошондуктан аттиң деп арман кылар саат келе элекете, ден соолук, мүмкүнчүлүк бар кезде Алла жолунда муктаж адамдарга жардам берүү абдан сооптуу ибадат.

Пенденин пайдасыз бушаймандыгы Куран аятында өтө ибараттуу түшүндүрүлгөн:

**«Кыяматтын күнүн көргөн кезде болгону** (дүйнөдө) **бир күүгүм же бир шашке убактынчалык** (мезгил ичинде) **жашаганын ойлошот»** *(Назиат сүрөсү, 46-аят).*

**«Алар мүрзөлөрүнөн чыккан күнү Аллага эч нерсе жашыруун болбойт. Ошол күндө падышалык кимдики? Жалгыз Каардуу Алланыкы»** *(Мумин сүрөсү, 16-аят).*

**«Күнөөкөрлөр ал күнү Жараткан Алланын алдында жер карап турушат: «Оо, Рабби!** (Акыйкатты) **көрдүк, уктук, эми бизди артка кайтара көр, жакшы иштерди аткаралы! деп** (өкүнүшөт)**...»** *(Сажда сүрөсү, 12-аят).*

## Кайыр садака берүүнүн эрежеси

Кайыр садака берүүнүн эрежеси жана адеби олуттуу мааниге ээ. Берген адам алган жанга чын дилден ыраазы болушу керек. Анткени, ал кайрым кылып жаткан инсанды мойнундагы

карызынан, парзынан куткарып, сооп табышына себепкер болууда. Анын садакасын алуу менен берүүчүнүн ар кандай сыркоолордон жана балээлерден оолак болушуна пайдасы тийет. Бул ибадаттын маанилүүлүгүнө басым жасоо үчүн Алла Таала аятта **«Садакаларды Алла алат»** деп, «алуучу» Өзү экендигин эскерткен *(Тооба сүрөсү, 104).*

Кайрым кылуу учурунда эмнелерге көңүл буруу зарыл экенин Бакара сүрөсүнүн 264-аятынан үйрөнсөк болот.

**«Эй, ыйман келтиргендер! Мал-мүлкүн элдер көрсүн үчүн сарптаган, Алла менен акырет күнүнө ишенбеген (адамга) окшоп, садакаңарды колко кылып, же ыза менен[15] бузуп албагыла»**.

Бул аят кайрымдуулукка жана камкордука үгүттөө менен башталып, аны аткарып жаткан кезде астейдил көңүл бурула турган эрежелерди эске салат. Тактап айтканда, көңүлдү оорутуу, басмырлоо, алуучунун абийирине сөз тийгизүү жана милдет кылуу сыяктуу орой мамиле болчу болсо анын жакшылыгы Алланын алдында эч кандай баага арзыбай калат. Берүү учурундагы ушундай копол жана адепсиз жоруктар берген адамды азапка дуушар кыла турган чоң күнөө болуп саналат. Алла Таала кулунун жүрөгүнө ар дайым назар салып турарын эч качан эстен чыгарбасак!

Мавляна Жалалиддин Руми:

«Сен мал-мүлкүңдү ак-дилден кайрым кылып, бирөөнүн көңүлүн ал! Ыраазы болгон адамдын дилден чыккан батасы кою түндө, караңгы көрдө сага жарык чачкан нур болсун!» дейт.

Мүмкүнчүлүгү барлардын Кудай Тааланын алдындагы ыраазылык карызын төлөөсүнө кембагалдар себепкер болушат. Колунда жоктор жана муктаждар – берешен пенделер үчүн көктөн

15. Садака берген адамды кемсинтип, ыза кылып

издеген немат. Алардын берешендиги ошолор аркылуу ишке ашат. Ошондуктан эч кимдин көңүлүн оорутпоо зарыл экендигин Мавляна Жалалиддин Руми минтип белгилейт:

«Колунда жоктор – жоомарттардын күзгүсү. Күзгүнүн алдына көңүлдү оорута турган сөздөрдү айтып, аны буулантырылудан этият бол! (Колунда жок пенденин көңүлүнө аяр мамиле жаса!)

Эй, зыянга учурагысы келбеген адам! Эй, кесирлик кылгысы келбеген пенде! Бүт макулукту жоомарттыгың менен курчаган айкөл болсон, ошондо көсөмдүк даражага жетесиң!»

Кайрымдуулуктун дагы бир негизги эрежеси – куттуу хадисте айтылгандай, оң колдун бергенин сол кол түйбай калуусу керек. Насаатта айтылган эрежеге ылайык кайрым кылган адамдар акыретте күнөөлөрү кечирилип, кыяматтын азаптуу күнүндө Арштын көлөкөсүндө саялашат *(крз:Бакара сүрөсү, 271-аят; Бухари, Азан, 36).*

Ушундай жигердүү иштерди өз маалында аткаруу үчүн ата бабаларыбыз көптөгөн фонддорду (вакыф) курушкан. Жардамдар ушундай фонддор аркылуу өз ээсин таап, кайыр садакалардын берүүчүсү көмүскөдө калгандыктан, момун мусулмандар текеберленүү жана эл көрсүн деген коркунучтан оолак болушкан. Аны алган инсан садаканын ээсин билбегендиктен, берешендерге да, себепкерге да, аны бердирген Аллага да шүгүрчүлүгүн билдирип, алкап бата кылат.

Фатих фондунун төмөнкү шартнаамасы чоң аталарыбыздын көөнөрбөс ак кызматынын залкар мисалы боло алат:

«Мен, Истамбулдун фатихи (аскер башы), Алланын алсыз кулу Фатих Султан Мехмед мандай терим менен жыйнаган 136 дүкөнүмдү төмөндөгү шарттардын негизинде фонддун карамагына мурастап өткөрүп берем:

Атайын курулган ашканада шейиттердин аялдарына, бал-

дарына жана Стамбулдун кембагалдарына тамак бышырылып берилсин! Белгилүү себептер менен келалбагандардын үлүшү күүгүм киргенден кийин капкактуу идишке салынып, көздөн далдоо үй-үйлөргө жеткирилсин!»

Бул шартнаамадан Фатих Султандын коомчулуктагы кароого, коргоого муктаждарды тейлөөдө ары тыкан, ары аяр эрежелерди койгонун көрүүгө болот. Падышасы баш болуп ушундай изги адепти тутунган коомдун ыймандуу жарандары өз зекеттерин атайын жасалган кагазга (конвертке) салып, мечиттердеги зекет кутучаларына ташташкан. Муктаж адамдар кутучадагы акчадан керегинче алып, зарыл иштерине жумшашкан.

Башка өңүттөн ала турган болсок, каражатка ушунчалык муктаж болуп турса да, абийирин, ар-намысын көздүн карегиндей сактаган, эч кимге арыздангысы келбеген ыйбаалуу момундарга жардам берүү абдан маанилүү иш.

«(Тарата турган садакаларыңар) **Өздөрүн Алланын жолуна атаганы себептүү киреше үчүн, жер кезбеген кембагалдар үчүн болсун! Биле бербегендер, тыкан абийирин көрүп аларды бай деп ойлошот. Сен аларды жүзүнөн тааныйсың. Анткени, алар адамдардан өжөрлүк менен эч нерсе талап кылышпайт. Жасаган кайрымыңардын бардыгын Алла Таала албетте, билет. Байлыгын күндүзү жана түндөсү, ачык жана жашыруун түрдө кайрым кылгандардын сыйлыктары Алланын даргөйүндө. Алар коркушпайт, кайгы-капа да тартышпайт»** *(Бакара сүрөсү, 273-274-аяттар).*

* * *

Ислам дининин негизги максаты – Алла Тааланын жалгыздыгына бекем ишенимден кийин, кыраакы, сезимтал, мыкты сапаттарды өзүнө камтыган, көп өнөрдү өздөштүргөн инсанды тарбиялоо жана ар тараптан бейпилдикте жана бакубат тур-

мушта жашаган коомду түзүү. Бул жетишкендик чындыгында көөдөндөн оргуштаган боорукерлик, мээримдүүлүк сезимдери жана мунун айкын далили катары саналган зекет, кайрымдуулук аркылуу жүзөгө ашат. Андыктан, момун мусулмандын жүрөгүндө Кудай Таала жараткан жаамы жандуу-жансызга болгон боорукерлик сезим болушу абзел.

Ойлоп көрсөк Жараткан Алла тартуулаган мүлктү, нематтарды кеңири пайдаланып жашап жатабыз. Бүт ырыскыбызды Анын берешендигинен алып жатабыз. Заттык ибадаттарды (кайыр садака, зекет, үшүр ж.б.) аткарбай кашандаган адамдар Кимдин мүлкүн кимден аяп жатканын терең ойлонушу керек!

Арналуу – бул сүйүүнүн натыйжасы. Сүйгөн тарап сүйүлгөн тарапка бапестеген сүйүүсүнүн күчүнө жараша арналуудан ырахат алат жана аны милдетим деп эсептейт. Бул абал сүйгөнүнө кош колдоп жанын сунгандай элес берет.

Барча байлыктын, түгөнгүс мүлктүн, соолубас сүйүүнүн чыныгы ээси болгон Кудай Таалам! Мээримдүүлүк, боорукерлик жана кайрымдуулук сыяктуу изги иштер менен Өзүңдүн ыраазылыгыңды табууну жана ушул улуу иштерден ырахат алууну баарыбызга насип кыла көр!

Оомийин!

# СУРООЛОР

**А.** Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.

1. Сулайман пайгамбар кандай сыноого туш болгонун Курандын баянамасына карата түшүндүрүп бергиле.

2. Сулайман пайгамбар канышанын белектерин элчилерден өзүнө кайтарып жиберет. Пайгамбардын мындай кадамын көргөн Балкийс каныша кандай натыйжага келген?

3. Сулайман пайгамбар эмне үчүн Балкий канышанын тактысын өзү турган жерге алдырган?

4. Мужиза менен кереметтин ортосундагы айырманы түшүндүрүп бергиле.

5. Кереметтин түрлөрү жөнүндө маалымат бергиле.

6. Жиндердин кайыпты билер, билбесин кантип түшүнсөк болот?

7. Харут жана Марут жөнүндө айтып бергиле.

8. Исламдын мүлккө болгон түшүнүгү тууралуу маалымат бергиле.

9. «Раббим! Мени аз убакытка (тирүүлүктө) калтыра турсаң, (мен) кайыр садака берип салихтерден болоюн!» дедирткен өлүм келгенге чейин Биз силерге ырыскы кылып берген нерселерден (Кудай жолунда) жумшагыла!» (Мунафикун сүрөсү, 10-аят).

Өлөөрүн сезип калган кезде ушундай сөздөрдү кобураган пенденин психологиялык абалына жогордогу аяттын алкагында талдоо жүргүзгүлө.

10. Садака деп эмнени айтабыз? Кайрым кылуу үчүн сөзсүз бай болуу кажетпи?

11. Садака берип жаткан кезде эмнелерге көңүл бурушубуз керек?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Жараткан Алланын буйругу менен Ыйык Үйдүн курулушун баштаган Азирети Давуд аны бүтүрүүгө өмүрү жетпей, одүйнө салган эле. Атасынын ордун баскан **.....** пайгамбар **........** топтоп, алардын күчү менен токтоп калган курулуш ишин уланткан. Анын айланасына он эки чарчы шаарча курулган.

Тээ башында "Байтул Макдис" (Ыйык Үй) деп аталган бул ибадаткана кийин **.... .....** деп аталып калган.

2. Ислам тарыхы жана маданиятында эң шарапаттуу деп таанылган үч чоң мечиттин биринчиси ............, экинчиси ........... ....., үчүнчүсү .... ...... болуп саналат.

3. Пайгамбарлар көрсөткөн табияттан тыш окуяларды ...... .... дейбиз.

4. Алланын сүйүктүү пенделери көрсөткөн окуялар .......... деп аталат.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Сулайман пайгамбар аскерлери менен кумурска өрөөнүн жанынан өтүп бараткан кезде кумурскалардын башчысы менен сүйлөшүү жүргөн эле. Ошол сүйлөшүүгө төмөнкү варианттардын кайсынысы дал келбесин тапкыла.**

А. Дүнүйө мүлктүн, дөөлөттүн улуулугу жана баркы адамдан адамга өзгөрөт.

Б. Чыныгы байлык – байлыгы, мүлкү менен мактануу эмес,

мүлктүн чыныгы Ээсине ишенүү.

В. Ушул түбөлүксүз дүйнөдө бай болууга аракеттенүүнүн адамга эч кандай пайдасы жок.

Г.Байлыкты колдонгон адамга жана ниетин жараша анын пайдасы да, зыяны да өзгөрүп турат. Адамды канат кылууга жана пайдалуу амалдарды аткарууга түрткү берген байлык мактоого арзыган.

**2. Өспүрүм болгонуна карабастан, Сулайман** *(алейхис салам)* **эгин талаасы зыян тарткан жабырлануучу менен койлордун ээсинин ортосундагы доого адилеттүү жана алгылыктуу чечим чыгарган. Бул окуядан анын кандай сапаттарга ээ экенин билүүгө болот?**

А. Кандай гана маселе болбосун, накта адилеттүү жана кара кылды как жарган калыс экендигин көрсөтүп турат.

Б. Үрөн жана аны өндүрүү ишине көзү жетик экендигин көрсөтүп турат.

В. Укуктук маалыматы абдан мыкты экендигин көрсөтүп турат.

Г. Алла Таала вахий жана илхам менен колдоп турганын көрсөтүп турат.

**3.“Ант болсун! Сулайманды сынадык. Аны тактысынын үстүнө бир дене сыяктуу таштадык. Кийин ал тообо менен** (Раббисине) **кайтты”** (Сад сүрөсү, 34-аят)**. Бул аяттагы “аны тактысынын үстүнө** (өлүк, кыймылсыз) **дене сыяктуу таштадык” деген сүйлөмдөн, төмөндө тизмектелген маанилердин кайсынысын чыгарууга болбойт?**

А. Төңкөрүштүн айынан Сулайман пайгамбар белгилүү убакытка чейин саясий күчүн жоготуп, падышалыгынан кол жууган.

Б. Азирети Сулайман башка жака чыккан кезде да жиндердин токтобостон иштешин каалаган. Ошондуктан такка бир денени таштап, байкатпай чыгып кеткен. Ал эми жиндер болсо жансыз денени падыша деп ойлоп, тыным албастан иштей берген.

В. Азирети Сулайман бир кездерде катуу оорууга чалдыккандыктан, такта алсырап отуруп калган.

Г. Алла Таала пайгамбарынын жүрөгүнө ажайып коркунуч сезимди салган. Башына бир балээ келишинен кооптонгон Сулайман *(алейхис салам)* кудум жаны чыгып кеткен немедей тактынын үстүндө кыймылдабай калган.

**4. Көп аяттарда айтылган "инфак" (кайрымдуулук) деген сөз төмөнкү түшүнүктөрдөн кайсынысы менен байланышы жок?**

А. Арналуу Б.Мээримдүүлүк

В.Жоомарттык Г. Сооротуу

**5. Саба канышасы Балкийс Сулайман пайгамбарга келген кезде түбүндө суусу, суусунда балыгы жана күмүш айнектен жасалган көлмөсү бар аксарайды, ошондой эле кудум өзүнүкүндөй тактты көрөрү менен абдан таңыркап, таасирдин туткунунда кала берген. Кайсы варианттын окуяга тиешеси жок?**

А. Көзү көргөн нерселер акылына жана көзүнө болгон ишенимин бошондотуп, алсыздыгын мойнуна алган.

Б. Бул катардагы пенде жасай албай турган ажайып көрүнүш экенине аргасыздан ишенген.

В. Көзү көргөн жана башынан өткөн укмуштуу окуялардан соң Кудай Тааланын кудуретин андап, мусулман болгон.

Г. Кудум өзүнүкүндөй тактыны ал жерден көргөн канына бул ишти жиндерден көргөн.

**6. Юнус Эмре:**

**Мүлктүн ээси, байлык ээси,**

**Кана мунун анык ээси?**

**Дүйнө-мүлктүн баары жалган,**

**Эми сен бар бираз алдан!... деген ыр саптары аркылуу дүнүйө нематтарынын өзгөчөлүктөрү тууралуу бизге нускалуу жана таасирлүү насаатты айтып кеткен. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы ыр саптарындагы маанилерге дал келбейт?**

А. Байлык жана дүнүйө адамды жолдон азгырып, Кудай Таалага каршы чыгууга түрткү берет. Андыктан байлыкка умтулбаган жакшы.

Б. Байлык жана дөөлөт атадан балага, колдон колго такай өтүп турган нерсе. Эч бир адам ага түбөлүктүү ээ боло албайт.

В. Дүнүйө мүлк пендеге аманат катары берилген. Андыктан, аны чыныгы Ээси, Жаратуучусу көрсөткөндөй туура колдонуу абзел.

Г. Дүнүйөнү ашыгы менен талап кылуу же каалоо эч кармалгыс мунарыка окшош. Ким ага умтулса алдамчы мунарыктын артынан чуркап кете берет.

**7. Азирети Мавлянанын** «Муктаждыктан көзү жалдыраган жана кембагалчылык жондон баскан адамдардын көнүлү туманга толуп калган үйгө окшош болушат. Сен алардын айтканын угуп, дартына дабаа болуу менен тумандуу үйдүн бир терезесин ача алсаң, туманы тарайт, ошону менен бирге жүрөгүң жибип, жан дүйнөң ырахат алат» **деген накылынан кандай натыйжа чыгарууга болот, туура натыйжаны тапкыла?**

А. Кембагалдык – туманга толуп турган үйдө жашагандай тажатма, көкүрөктү бууй турган кыйын абал.

Б. Колунда жоктордун муктаждыгын камсыз кылган адам адам чындап бейпилдик табат жана жан дүйнөсү чыйралат.

В. Кедей-кембагалдар менен кээ-кээде баарлашып туруу психологиялык жактан адамга ырахат тартуулайт.

Г. Колунда жоктордун ал-абалын сурабаган, жардам бербеген адамдын руху эч качан чыйралбайт жана тазарбайт.

**8. Төмөнкү варианттардын кайсынысы фонддордун (вакыфтардын) пайдаларын чагылдырбайт?**

А. Садаканы алган адамдын астында текеберлик сезимге туткун болуп калбоосу үчүн берүүчү менен алуучуну бири бирине көрсөтпөйт.

Б. Алуучуну психологиялык жактан өзүн өзү басынткан абалдан куткарат.

В.Адамдарды кайыр садака таратууга жана муктаждарга жардам берүүгө шыктандырат.

Г. Фонддук фирмаларды куруу жолу менен материалдык киреше табуу.

**9. Кайыр садака берген адам аны алган адамга ичинен ыраазы болушу керек. Мындай көрүнүш, ушундай аяр адеп Ислам дининен башка эч бир жерде жок. Кайсы вариант бул аяр түшүнүккө себеп боло албайт?**

А. Кайрымды алган адам себепкер болот, берген адам мойнундагы карзынан кутулуп, сооп табат.

Б. Кайыр садакасы кабыл болгон адам ооруу-сыркоодон жана апаатардан оолак болот.

В. Кайыр садака текке кетпөөсү үчүн аны берип жаткан кезде кембагалдардын көңүлүнө аяр мамиле жасоо зарыл.

Г. Алган адам себепкер болот, кайрым кылган адам берешендик сыпатка жетишет.

**10. Кайсы вариант Акса мечитинин ыйык болуп калышынын себеби эмес?**

А. Исра окуясы ушул жерден бүткөн болсо, мираж окуясы дал ушул жерден башталган.

Б. Азирети Сулайман жана Азирети Давуд пайгамбарлардын күмбөздөрү ушул жерде жайгашкан.

В. Мусулмандар улуу көчтүн (хижрат) алтынчы жылына чейин ушул жайды кыбыла тутушкан.

Г. Азирети Муса пайгамбардын доорунан бери ыйык рухий аманаттар менен Таураттын жазуулары ушул жерде сакталган.

**11. Балкийс канышанын падышалык тактысын алынып келишинин себеби кайсы вариантта туура эмес көрсөтүлгөн?**

А. Азирети Сулаймандын пайгамбарлыгын кабыл кылдыруу максатында анын тактысын алып келишкен.

Б. Кол астындагы аскерлердин жана жиндердин моюн сунар-сунбасын билүү үчүн тактты алып келүүгө Сулайман *(алейхис салам)* буйрук берген.

В. Алынып келинген орундукту бираз өзгөртүп, муну менен канышаны зиректигин жана парасатын текшерүүнү максат кылган.

Г.Такт негизинен бир падышанын күч кудуретинин эң белгиси болгондуктан, өзүнүн күчүнүн андан да жогору экенин далилдөө үчүн алдырып келген.

**12. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы зекеттин жеке кишиге тийгизген пайдаларынан болуп саналбайт?**

А.Зекет берген адам кембагалдар менен жакындан мамиле куруп, алардын оор абалын дили менен сезе алат.

Б. Зекет алган адамдар байларга карата жакшы сезимдерди бапестеп, мурунтан сактап жүргөн кек жана өч алуу сыяктуу жаман ойлордон арылат.

В. Зекет берүүчүсү көп болгон коомдо элдин социалдык турмушу жакшырып, туруктуу бейпилдик өкүм сүрөт, экономика өсөт.

Г. Зекеттин жыл сайын калтырбай берип жүргөн мусулман пенде байлыктын кулу болуудан кутулат. Берешендик сезимдери жаңырып, жашарып турат.

# ТУУРА ЖООПТОР

## Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Сулайман, жиндерди, Акса мечити
2. Кааба, Набави мечити, Акса мечити
3. Мужиза
4. Керемет

## В. Тестик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1- В | 2- Г | 3- Б | 4- Г |
| 5- Г | 6- А | 7- Б | 8- Г |
| 9- В | 10- Б | 11- Б | 12- Г |


Акдеңиз
Дамаск
Хайфа
Табария
Насыра
Иордан дарыясы
Бусра
Яфа
Ремле
Ариха
Амман
Иерусалим
Асдуд
Байтилахм
Вадин намл
(Кумурска аймагы)
Аскалан
Өлүк деңиз
Содом
Иерусалим
Арап жарымаралы
Саба
Йемен
Мариб

**Өлүктү тирилтип, кыяматтагы кайра жаралууга далил жана мисал болгон**

# УЗАЙР

**(алейхис салам)**

Узайр *(алейхис салам)* Азирети Харундун *(алейхис салам)* урпагынан болот. Жөөттөр аны "Азра" деп аташат. Узайр өз доорунун Тооратты жатка билген саналуу кишилердин бири болгон.

Куранда жана хадисте бул улук заттын пайгамбар экендигин айкын билдирген эч кандай далил жок. Айрыкча Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)*: «Узайрдын пайгамбар болуп-болбогону тууралуу эч кандай маалымат билбейм!» деп айтканы бар (Али ал-Муттаки. XII , 81/ 34087).

Азирети Узайр тууралуу Куранда бир гана жерде кеп кылынат. Анда Кудай Тааланын хикматы менен Азирети Узайрдын алынган руху жүз жылдан кийин кайтарылып, кайрадан тирилгендиги айтылган.

Ал жашаган доордо жөөт замандаштары напсиге азгырылып, ак жолдон тайып кетишкен. Жараткан Алла балээ катары

алардын башына Бухтуннасрды жөнөткөн. Бутхунаср Шам (Дамаск) жана Иорданиянын аймактарына баскынчылык кылып, Акса мечитин талкалаган. Жолунан чыкканды кыйратып, күлүн көккө сапырып кете берген. Колго түшүп берүүдөн башка чарасы жок нечелеген бейкүнөө калкты мыкаачылык менен өлтүргөн. Ишке жарамдууларын жана жашыраактарын кулчулукка айдаган. Ошол туткундардын арасында Азирети Узайр да болгон.

Баяннаамаларда айтылганына караганда, Азирети Узайр элүү жаш курактарында туткундан качып кутулуп, эшек менен узак жолду басып, акыры Кудуска  кирип келет. Мурунку кооз шаардан урандылардан башка эч нерсе калган эмес эле. Капкара болуп күйгөн, ураган имараттарды, ошол бойдон өспөй калган нечелеген бак дарактарды көрүп көңүлү сыздайт. Жолдон азып курсагы ач болгондуктан, эшегин дарактын түбүнө байлай салып бышып турган анжирден жеп, самсаалап турган жүзүмдөн үзүп, ширесин сыгып ичет. Курсагына бир нерсе жүгүргөн соң саябандуу дарактын көлөкөсүнө олтуруп, урандыга толуп, карыптын кейпин кийген шаарына, ар кайсы жерде куурап жаткан адам сөөктөрүнө назар салып көпкө тигилет. Кудай Тааланын кудурети жөнүндө ой жүгүртүп, бардык нерсенин кантип жаңыдан тирилерине түшүнүгү жетпей олтуруп уктап кетет.

Алла Таала муну мындайча баян этет:

«**Же бир зат** (Узайр) **жөнүндөгү мисалды көрбөдүңбү: ал зат үйлөрү кыйрап, жашоосуз калган бир шаарга туш болду. «Бул кыйрагандарды Алла кантип тирилтер экен?» - деди. Ошондо Алла аны жүз жыл мөөнөткө өлтүрдү. Андан соң кайра тирилтип сурады: «Канча мөөнөт** (өлүк абалда) **турдуң?». «Бир күн же жарым күн», - деди ал. Алла айтты: «Жок, жүз жыл турдуң. Эми кара, тамагың да, суусундуктарың да бузулган эмес. Эми эшегинди кара** (сөөктөрү да чирип калган)**. Инсандар-**

**га ибарат кылалы деп** (сени жүз жыл бою өлүк абалда кармадык да, кайрадан тирилттик)**. Эми сен сөөктөрдү карап тургун, биз аларды кантип бириктирип, анан кантип эт кийгизет экенбиз» деди.** (Эттери тургай сөөктөрү да чирип бөлүнүп калган туяктуу жандык Алланын амири менен кайрадан тирилди)**. Ал муну эң сонун түшүнгөн соң: «Алланын бүт нерсеге Күчү жете тургандыгын айкын билдим!» - деди»** *(Бакара сүрөсү, 259-аят).*

Күн оң чекеден ооп бараткан маал. Ой-тоо, жер-суу нурга балкып, аба мелүүн. Али күн бата элек. Азирети Узайр ойгонуп көзүн ачат. Арадан жүз жыл өтүп кеткен эле. Жүз жылдын ичинде карамүртөз Бухтуннаср өлүп, туткундар мекенине кайтып, жашоо нукка түшүп калган кез. Акса мечити кайрадан ондолуп, шаар бүт бойдон калыбына келтирилген болчу.

Мына ушул ажайып кызык окуяны башынан өткөргөн Азирети Узайр эшегин минип Кудус шаарына кирет. Шаар көчөлөрүндө баратып бүт нерсенин жаңыланып, өзгөргөнүн көрөт. Алдынан чыккан адамдардын баары бейтааныш, көзүнө жылуу учураган эч ким жок. Таптакыр башка шаарда адашып калгандай бир топко дейре кангып үйлөрдү аралай бастырат. Өзү жашап кеткен тарапка тизгин бурат. Болжолдоп барып бир үйдүн алдына келет. Үйдүн алдында көзү көрбөй телмирип олтурган чүкөдөй кемпир менен амандашкан соң:

– Узайрдын үйү кай тарапта эле, билсеңиз, айтып койо аласызбы? – дейт, сылык гана.

Кемпир үн чыккан тарапка чоочуркай карап, анан мундуу улутунуп:

– Узайрдын үйү мынакей. Бирок, ал мындан жүз жыл илгери дарексиз жоголуп кеткен. Мен болсо анын жесиримин, – дейт.

Азирети Узайр:

– Мен Узайрмын! – деп өзүн таанытып, башынан өткөргөн окуяларды айтып берет. Аялы анын келишине абдан сүйүнүп, мурункү бекем саламаттыгын кайтарып берүүсү үчүн Аллага дуба кылууну Узайрдан өтүнөт. Ушунчалык ажайып жашоону берген Алла Таалага шүгүр келтирген соң, Азирети Узайр кемпири үчүн мурунку ажарын жана саламаттыгын сурайт. Узайрдын сураныч кабылданып, кемпири жашарып, көзү кадимкидей көрүп калат.

Азирети Узайр уктаган кезде 18 жаштагы уулу жүз жылдан соң 118 жаштагы ак баскан сыйда сакал абышка болуптур. Атасы болсо Кудай Тааланын акыл эсти алсыраткан кызык ишинин натыйжасында дагы эле 50 жашта эле. Байкалбай өткөн бир кылымдык убакыттан кийин уулу атасын тааный албайт. Уулу:

– Атамдын далысында жаңырган ай сыяктуу кара кал бар эле, – дейт.

Азирети Узайрдын киймин түрө салышып, уулу айткан жаңырган ай сыяктуу калды көрүшкөн соң баары анын Узайр экендигине ишенишет.

Бухтуннаср Кудусту басып, талап-тоноп киргенде Тооратын колуна тийген жазууларынын бардыгын өрттөп жибергендиктен, Узайрдын келиши элге чоң жаңылык болот. Ал эсинде калган Тооратын бөлүктөрүн кайрадан бириктирип, диндин жандануусуна салымын кошот.

Ибн Аббас баяндап кеткен риваятка караганда, Исраил урпактары Тооратты таштап, напсилеринин азгырыгына баш оту менен кирип кеткендиктен Алла Таала алардын колунан да, эсинен да ыйык китепти алып койгон. Жөөттөр мындай жазага дуушар болгон соң бушайман болуп көпкө жүрүшөт. Бир топтон кийин кайра тирилген Азирети Узайр Жаратканга жан дилден жалбарып, ибадат кылат. Кудай Тааланын амиринен агылган нур жүрөгүнө кирет. Ошентип, унутта калган Тоорат

кайрадан эсине түшөт. Көп адамдар Узайрдан китепти үйрөнө башташат. Жөөттөр аздектеп жүрүп жоготуп алган сандык кайрадан табылат. Анын ичинде Тooраттын толук нускасы да бар эле. Табылган нусканы окуп көрүшкөндө,Узайр үйрөтүп жаткан Тоорат менен эч кандай айырмасы жок болуп чыгат. Мына ошондон тартып алар Узайрды урматтап, ашкере сүйүп, ашынган сүйүүлөрү жүрүп олтуруп акыры өздөрүнүн ак жолдон тайып кетишине себепчи болот. Элдин акыйда ишеними бузулат. Азирети Узайрды «Алланын уулу» деп, кудайлыкты тануулап жиберишет *(Табари, Жамиул-Баян, X, 143).*

Бул туурасында Ыйык Курани Каримде мындай деп айтылат:

**«Жөөттөр Узайрды: «Алланын уулу!» - дешти. Христиандар болсо: «Масих (Иса) Алланын уулу!» - дешти. Бул алардын келжирек сөздөрү. Алардын бул сөздөрү мурун каапыр болгондордун сөздөрүнө окшоп турат. Алла аларды кыйратсын!** (Акты карага) **кантип алмаштырып жатышат!»** *(Тооба сүрөсү, 30-аят).*

**“**(Жөөттөр) **Алланы таштап даанышмандарын,** (христиандар) **болсо рахиптерин** (монахтарын) **жана Мариямдын уулу Масихти кудайлар деп билишти. Аныгында аларга Жалгыз гана Аллага кулчулук кылуу буйрулган болчу. Андан башка кудай жок. Ал алардын шериктеринен таптакыр оолак”** *(Тооба сүрөсү, 31-аят).*

Бүгүнкү жөөттөр Иудей дининдеги «Узайр Алланын уулу” деген ишенимдерин канчалык моюнга албай актанышканы менен өткөн доорлордогу көптөгөн жөөттөр ага урмат-сый көрсөтөбүз жана аны мактайбыз деп олтуруп, жадагалса, аны “Кудай” деп жиберишкен. Бул алардын тарыхында так болуп өчкүс бойдон кала берет.

## Өлгөндөн кийин кайра тирилүү

Ислам growth диninde "ба'су ба'дал-мавт" деген термин бар. Мунун мааниси: өлгөндөн кийин кыямат келгенде кайрадан тирилүү жана рухтун өлбөстүк ааламына өтүшү.

Кайдыгерликтин уйкусунан ойготуп, акыйкат ааламынын айрым сырларын билдирүү жана кулчулук вазийпасын кынтыксыз орундатуусу үчүн Алла Таала кыраакы жана баамчыл пенделерине Өзүнүн Кудуреттүүлүгүн чагылдырган мужизалык айрым окуяларды көрсөткөн. Азирети Узайр *(алейхис салам)* жана Асхабу Кахф окуясын Алла Таала Курани Каримде өлгөндөн кийин кайрадан тирилүүгө мисал кылып, көмүскө сырлары менен бирге аны пендезатка ибараттуу түшүндүрүп келет.

## Асхабу Кахф

«Асхабу Кахф» үңкүрдөгү достор деген түшүнүктөн келип чыккан. Алар бутпарас өкүмдар Дакйанустун доорунда Тарсуста жашап, тавхидди жеткирүүгө мээнет кылып, ыймандуулук үчүн талыкпастан күрөшкөн чыккан салих жаштар болушкан.

Алардын саны боюнча Куранда так маалымат айтылган эмес, тек гана "бир топ жаштар" деп айтылат. Демек, бул жерде адамдардын саны же мамлекеттин аты эмес, Алланын даргөйүндө ошол окуядагы баш каармандардын жан дүйнөсүнүн тазалыгы жана астейдил ыймандуулугу чоң мааниге ээ. Тасаввуф тили менен айтканда алар ихсан[16] сезиминин даамын таткан салих пенделер болушкан. Кайсыл гана доор болбосун, бутпарасчылыкка жана ширк кошууга каршы күрөшүү зарыл экендигине жана Алла Тааланын жалгыздыгын даназалоого бул икая

16. Ихсан: Кудай Тааланы көрүп тургандай Ага ибадат кылуу.

кыяматка чейин үлгү болуп кала берет.

Алар Дакянус аттуу бутпарас падышанын жакын чөйрөсүндө жашашса да тавхид ишенимин бекем кармanышкан. Зөөкүр падышанын туура жолго түшүшүн жана оңолушун тилеп, ыйлай ыйлай Жаратканга жалбарышкан. Тилекке каршы, заалимдиги артып, текеберлигинин айынан адамдарга түрдүү кордуктарды тарттырып, жамандыгы жанга батып, чек таанbyбай калат. Акырында "Мен кудаймын!" деп чыгат. Бул ирет момундарды душман катары көрө баштайт. Аллага ишенгендерди жыйнап, түрдүү азаптар менен кыйнайт. Ак ишенимден баш тартпаган ыйманы бекем нечен азаматтарды шаарга кирчү дарбазаларга астырат.

Өз жакындарынан бир топ жаштардын тавхид ишениминде экенин адеп уккан кезде жин тийгендей айкырат. Аларды таап келүүнү буйруйт. Падышанын буйругу заматта аткарылат. Динден кайтпай турган болушса, кыйнап өлтүрөрүн эскертет. Ыймандын нагыз даамын татып калган жаштар кайра күч алып, анын адилетсиз жана ырайымсыз бийлигин, каапыр болуп адашканын тайманбастан бетине айтышат. Алардын ошондогу абалын Алла Таала мындайча билдирет:

"(Элчим!) **Алардын башынан өткөн окуяларды биз сага болгонун болгондой баяндап жатабыз. Алар Аллага чындап ишенишкен жаштар эле. Алардын ыйманын Биз дагы да кубаттандырдык, ошондо алар** (заалим падышанын мандайында) **туруп мындай дешти: «Биздин Раббибиз асмандардын жана жердин Раббиси. Биз андан өзгө бир да "кудайга" жалбарбайбыз. Болбосо антырак сөздү айтып калган болобуз. Биздин коом Алладан башкага табынып жатышат. Эч болбосо булардын кудайлыгын тастыктоочу бир далил келтире алышса! Андай болсо Алла тууралуу жалгандарды апыртып чыккандардан да заалим барбы!?** *(Кахф сүрөсү, 13-15-аят).*

Балдарды буттарга зордоп сыйындырабыз деген аракети текке кетет. Ишеничтен кайтпаган жалтанбас жаштар:

«–Биздин Раббибиз жалгыз! Андан башкага сыйынбайбыз! Асмандарды жана жерди жараткан Алла Тааланы таштап, алсыз пенде жасаган жансыз буттарга эч качан ишенбейбиз! Мажбурласам кабыл кылат деп ойлобой эле кой. Кандай жазаласаң өз эркин, бизге кыпынчалык зыян бере албайсың! Биз качан, кайда болбойлу акырында Жараткан Алланын алдына кайтып барабыз! Башка жол жок! – деп каяша кылышат.

Алар бул тайманбастыгы менен Азирети Мусадан жеңилгенде Жарататкандын ырайымы менен ырайымсыз фараондон коркпой ыйман келтирген сыйкырчылардын эрдигиндей эрдик көрсөтүшөт.

Ошончо элдин ичинен ушул жаштардын кылт эткис өжөрлүгүнө териккен Дакйанус буркан-шаркан түшүп, аларды ыйгарым укуктарынан жана даражаларынан ажыратат. Бираз ойлонуп көрүп өз чөйрөсүнөн болгону үчүн аларга мүмкүнчүлүк берүүнү чечет:

– Силер али жашсыңар, өзүңөргө өзүңөр жамандык самабагыла. Көп көшөрө бербегиле! Дининерден кайтуу үчүн үч күн мөөнөт берем. Жакшылап ойлонуп көргүлө. Менин оор азабымдан кутулуу да, сай сөөгүңөр сыздап кыйналып биротоло жок болуп кетүү да өз колуңарда, – деп, акыркы мүмкүнчүлүктү берип эркин койо берет да, өзү Ниневияга жол тартат.

Өкүмдар берген мөөнөт жаштар үчүн Алладан келген мүмкүнчүлүк болуп кала берет. Заалим падышанын өкүмзордугунан кутулуу үчүн сонун шарт түзүлөт. Кудай Тааланын чексиз мээрмине чаңкап турган ыймандуу жаштар жандарына азык-түлүгүн алып шаардан чыгып, көздөн далдоо тарапка жол тартышат. Биртоп жол жүргөн соң куугунчулардан чочулашып бир үңкүргө жашынышат. Баштыктарындагы азыктан жеп, күнү-түнү иба-

дат кылып, бул кысталыш абалдан куткарууну Алла Тааладан тилеп көп көп дуба кылышат.

Ниневиядан кайткан Дакянус бул кабарды укканда жаны чыгып кеткидей тополоң салат. Жер түбүнөн болсо да табууну буйрук кылып, чар тарапка куугунчуларды чаптырат. Акмалап жүрүп отурган куугунчулар жаштар бекинген үңкүрдү табышат. Падышага сүйүнчүлөп, анын өкүмүн билүү үчүн шериктеринен бирөөнү шаарга жөнөтүшөт. Жагымдуу кабарды укканы менен бир чечимге келе албай, дендароо болуп жатканда Алла Тааланын амири менен оюна бир нерсе кылт дей түшөт. Мыйыгынан жылмайып:

–Үңкүрдүн оозун жаап салгыла! Ачкалыктан, чаңкоодон кыйналып өлүшсүн, үңкүр аларга көрүстөн болсун! – деп, токтоосуз буйрук берет.

Мындай катаал буйрук менен аларды тирүүлөй өлтүрөм деп ойлойт. Бирок, Алла Таала фараондун падышалык сарайында Муса пайгамбарды коргоп өстүргөн сымал жаштарды да кыйынчылыктан коргоп калаарын такыр оюна албайт.

Акырында козголгус ыймандын, талыкпас ибадаттын жана чын ыкластан суранган дубаларынын урматына Алла Таала Асхабу Кахфты чексиз мээримине бөлөп 309 жыл бою ошол үңкүрдө уктатып койот.

«Наадандардын арасында жашап, алардын жаман таасиринде калгандан көрө ойгонбой уктаган жакшы. Жараткан Алла Асхабу Кахфты каапырлардан алыстатып, кайдыгерликтен сактап калган» дейт Азирети Мавляна.

Куранда алар тууралуу минтип айтылат:

«(Эй Элчим! Сен ал жерде болгонуңда) **чыккан кезде үңкүрдүн оң ыптасынан, батып бараткан кезде сол ыптасынан аларга тийбей өткөнүн** (чыкканда да, батканда да

аларды ысытып, уйкусун бузбаганын) **көрөт элең.** (Ошентип) **алар үңкүрдүн төрүндө** (уктаган.) **Мына бул** (окуя Алланын Улуктугунун) **далили. Кимди Алла туура жолго баштаса, ошол гана туура жолду табат. Кимди Туура жолдон аздырса, демек, ал үчүн туура жолго жылоологон бир да дос таба албайсың! Алар уктап жатканы менен сен аларды ойгоо деп ойлойт элең.** (Бир ыптасы менен жата берип зыян келип калбашы үчүн) **Аларды оңго, солго оодарганбыз. Иттери болсо алдыңкы буттарын сунган абалда үңкүрдүн оозунда** (кароолчу болуп) **жаткан эле. Эгер сен аларды ошол абалда көргөнүңдө, кетенчиктеп алардан качар элең, үрөйүң учар эле»** *(Кахф сүрөсү, 17-18-аяттар).*

Убакты сааты келип, үңкүрдөгү инсандар ойгонгон кезде куш уйку салгандай өздөрүн жеңил сезишет. Алардын ойгонушу төмөнкүчө баяндалат:

**«Биз бири бирине суроо салдыруу үчүн аларды ойготтук. Арадан бирөө:** (таң калыштуу абалга күбө болуп) – **Канча уктадык экен, – деди.** (Айрымдары)**: –Бир күн же жарым күн уктадык го, – дешти.** (Айрымдары) **мындай дешти: – Канча уктаганыңарды Кудайыбыз жакшы билет. Эми бир кишини мына ушул күмүш акчаңар менен шаарга жөнөткүлө. Эч кимге сездирбей этият барып, эң таза азык тандап, азык алып келсин! Эгер алар силерден кабардар болду дегиче ташбараң кылып өлтүрөт же өз диндерине буруп алышат. Анда өмүр бою кутула албайсыңар!»** *(Кахф сүрөсү, 19-20-аяттар).*

Жигиттердин бирөөсү азык алып келүү үчүн шаарга барат. Айланадагы адамдар тургай, алардын колдонгондору, жүрүм-турумдары да жат көрүнөт. Соода кылып жаткандар аларман-дын колундагы мурунку кылымдарга таандык акчаларды көрүп таң калышат. Анткени, ал акчалар колдонуудан эбак эле чыгып калган болчу. Казына таап алгандай шекшинген соодагерлер

дароо падышага жеткирип барышат.

Доордун жаңы өкүмдары Аллага жан дилден ишенген, ибадаткөй момун киши эле. Ар дайым айланасындагыларга кеп кеңештерин берип, тавхид ишенимин жана кыяматтан кийинки кайрадан тирилүү тууралуу насааттарды айтчу экен. Ошого карабай коомдун караңгы катмары өлүмдөн кийинки кайрадан тирилүүгө шектүү карашкан. Эл арасындагы зээнди кейиткен бул абалга капа болгон падыша:

«Оо, Жараткан Кудай Таалам! Элим шектенип жаткан маселени кашкайган бир далил менен айгинелеп бер!» - деп, көп жалбарчу экен.

Акырында көктөн тилегени жерден берилип, базарга келип колго түшүп калган Асхабу Кахф өкүлдөрүнүн бирөөсү баштарынан өткөргөн окуяларды падышага жана күбөлөргө төкпөй чачпай айтып берет. Бул окуянын сырын түшүнгөн падыша тавхид ишенимин түшүндүрүү үчүн көксөгөн далил кашына келгенине жетине албай абдан кубанат. Кудай Таалага ыраазылык билдирип, таазим кылат. Акыреттеги жашоо жана кайрадан тирилүүнүн чындык экендигине эң кубаттуу далил боло турган үңкүрдөгү окуя карапайым калкты туура жолго салуу үчүн зор мааниге ээ эле. Падыша жаамы калкты дароо жыйып, окуяны ийне-жибине дейре түшүндүрүп, кашкайган далилди көрсөтөт жана жигитке да сөз берет.

Базарга келген жаш жигит менен падыша баш болгон жан жөөкөрлөрү үңкүргө барышып жаштардын абалын терең илик-теп көрүшөт. Ошентип өкүмдардын үгүтүнүн өксүк тарабы толукталып, акыйкаттын сыры ачыкка чыгат. Көп өтпөй Алла Таала Асхабу Кахфтын жанын одүйнөгө алып кетет.

Ырайымсыздык жана кордук желкеден басып турса да ыйманды сактап, ак жолдон тайбай, дин үчүн мекенин таштоого аргасыз болгон Асхабу Кахф Курани Каримде мактоо менен

эскерилет. Окуянын урматына бул аруу тилек жаштар пааналаган үңкүргө байланыштуу Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* «Кахф» сүрөсү түшүрүлгөн. Бул сүрөдө мындан башка маанилүү икаялар да баяндалат.

Кахф сүрөсү жума күнү окула турган болсо, пенденин келерки жумага чейинки күнөөлөрүн жууп кете тургандыгын Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* насаат кылган (караңыз: Суюти, Жамиус-Сагийр, I, 98) Бул сүрө ыйманды сактап калуу үчүн талыкпас күрөш, акыретке болгон ишеним, өлүмдөн кийин кайрадан тирилүү, Муса менен Кызырдын окуясы жана Алла Тааланын Улуулугун даңазалоо өңтүү зарыл маселелерди камтыйт. Мына ошол себептен хадиске амал кылып бул сүрөнү ар жума сайын окуп жүрүү абзел.

Башка өңүтүнөн карай турган болсок, Алла насип кылган жакшылыкка Асхабу Кахфтын ити да жетишкен. Бул абдан олуттуу маселе. Ыйманга бек ыкласман жаштар менен чогуу болуунун шарапаты менен жана аларга кароолчулук кылганы үчүн ит тукуму болсо да анын бейишке барары куттуу хадисте айтылган[17].

Азирети Мавляна мындай дейт:

«Ал ит үңкүрдүн оозунда жатып Асхабу Кахфты бериле коргогону үчүн, билгиндер сыңары Алланын мээримин аяксыз ичкен. Ошол себептен таалайлуу жигиттер менен чогуу бейишке кирген».

* * *

Алла Таала үңкүрдөгү жаштарга азык бербей, суу ичирбей 309 жыл бою жандуу уктатып койгон. Бул окуянын ар тараптуу хикматтарын маалымдаган соң мындай көрүнүш Алланын Өзү үчүн түккө турбаган жеңил иш экенин эстен чыгарбай жүрүшү-

17. И. Хаккы, Бурсеви, Рухул-Баян, V, 226.

бүз үчүн Кахф сүрөсүнүн 9-аятында:

«(Эй, Элчим!) **Сен балким Асхабу Кахфты жана Асхабу Ракимди Биздин аяттарыбыздын эң ажайыбы деп ойлогондурсуң?»** деп баса белгилеген.

Күн сайын жүз миндеген наристелер төрөлүп, ошол эле маалда ичээр суусу түгөнгөн пенделер ар бир көз ирмемде кете беришет. Алла Таала өлүмдөн кийин дагы бир жолу тирилүүнү жакшылап түшүнүп алуубуз үчүн Өз кудурети жана улуулугун эскертүү менен мындай деген:

أَوَلَمْ يَرَ الْإِنسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِن نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ
وَضَرَبَ لَنَا مَثَلاً وَنَسِيَ خَلْقَهُ قَالَ مَنْ

يُحْيِي الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيمٌ قُلْ يُحْيِيهَا الَّذِي أَنشَأَهَا أَوَّلَ مَرَّةٍ
وَهُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيمٌ

«**Биз аны нутфадан** (бир тамчы суудан) **жараткандыгыбызды адамзат көрбөй жатабы? Ошого карабастан** (Бизге) **накта душман болуп алганын көрдүңбү?! Өзүнүн** (бир тамчы суудан) **жаратылганын унутуп: «Ушу чирип калган сөөктөрдү ким тирилте алсын?» - деди. Бизге каршы мисал кылгысы келип жүрөт.** (Элчим!): **«Аларды алгач жараткан** (Алла) **аларды кайрадан тирилтет! Анткени Ал жаратуунун барча түрүн эң мыкты билет»** *(Ясин сүрөсү, 77-79-аяттар).*

«**Инсан Бизди анын** (чирип, топуракка айланып кеткен) **сөөктөрүн эч качан топтой албайт деп күмөн кылабы?! Жок, Биз аны манжаларындагы** (издеринен бери) **дал өзүндөй куроого жана жайына келтирүүгө Кудуреттүүбүз!»** *(Кыямат сүрөсү, 3-4-аяттар).*

**«Кана** (буларды жараткан) **Алла өлүктөрдү кайрадан тирилтүүгө күчү жетпейби?»** *(Кыямат сүрөсү, 40-аят).*

Карап, ойлонуп ибарат алуубуз үчүн жана өлүктөрдү кайрадан тирилтүү эң жөнөкөй иш экенин көрсөтүү үчүн Алла Таала бул дүйнөнүн мыйзамдарынан өрнөктөрдү ишааратгап мындай дейт:

«(Элчим!) **Каапырлар, өздөрүнүн эч качан тирилбей турганын жакташты.** (Сен аларга)**: «Жок! Аллага ант болсун! Сөзсүз түрдө тирилтилесиңер; андан соң өзүңөрдүн жасаганыңар өзүңөргө билдирилет. Алла үчүн бул эң оңой** (иш)», - **деп айткын»** *(Тагабун сүрөсү, 7-аят).*

**«Алла силерди** (Адамды) **жерден** (чөп сыяктуу) **өстүргөн. Андан кийин кайрадан ал жака кайтарат** (жерге көмүлөсүңөр) **жана** (кыямат-кайым болгондо) **силерди чыгарат!»** *(Нух сүрөсү, 17-18-аяттар).*

**«Ал Өзүнүн ырайымдуулугун сүйүнүчтүү кабар кылып шамалды жиберген Зат. Качан ал булуттарды көтөрүп келген соң Биз аны** (булутту, чаңкаган) **өлүү шаарга-жерге жаадырабыз. Анан ага жамгыр жаадырып, анын жардамы менен ар түрдүү мөмөлөрдү чыгарабыз. Ушундан үлгү алсаңар кана!»** *(Араф сүрөсү, 57-аят).*

**«Биз, бир нерсени болушун каалаган учурда, бир гана «Бол» деп айтабыз. Ал заматта болуп калат»** *(Нахл сүрөсү, 40-аят).*

Алла Таала түнү уктоону өлүмгө, таң азанда турууну тирилүүгө салыштырган:

**«Ал түнү «жаныңарды алып», күндүзү кылган ишиңерди биле турган Зат. Кийин белгиленген өмүр толукталсын деп күндүз болгондо тирилткен да Ал. Кайтып баруунар жалгыз гана Ага болот. Акырында, жасага-**

**нынарды силерге кабарлайт»** *(Анам сүрөсү, 60-аят).*

Адамдардын кыяматтагы таңыркоосун, көйгөйүн жана сурак күнүнүн үрөй учурган коркунучун Алла Таала Куранда мындайча баян этет:

**«Ошол күнү алар кудум марага шашылгандай, кордуктан жер карап жана зыянга баткан абалда мүрзөлөрүнөн ыргып чыгышат. Аларга убада кылынган күн мына ушул күн!»** *(Маариж сүрөсү, 43-44-аяттар).*

**«Дал ошол күндө** (каапырлык кылып өз жандарына) **жабыр кылгандарга шылтоолору пайда бербейт жана алардан** (Алла ыраазы боло турган иштерге) **кайтуу да талап кылынбайт»** *(Рум сүрөсү, 57-аят).*

**«Ал Күнү пенделер бир тууганынан, энесинен, атасынан, аялынан жана балдарынан качат.** (Анткени) **ал күндө ар бир кишинин өзүнө жетишерлик түйшүгү болот. Ал күнү момундардын жүздөрү жаркын, кубанычтуу жана жылмайыңкы болот. Дагы эле ошол күнү бир топ жүздөр муңга чүмкөнүп, кайгыра берип карарып кетет. Каапырлар жана күнөөкөрлөр мына ушулар»** *(Абаса сүрөсү, 34-42-аяттар).*

**«Ал күнү кээ бир жүздөр нур чачат, айрымдары кара болот. Эми жүздөрү кара болгондорго: Ыйман келтирүүдөн кийин танып кеттиңерби? Андай болсо каапырлыгыңар себептүү азап тарткыла!** (деп айтылат)**. Жүздөрү ак болгон заттар болсо Алланын ырайымына бөлөнүп, ал жерде** (бейиште) **түбөлүккө калышат»** *(Аалу Имран сүрөсү, 106-107-аяттар).*

* * *

Акыл парасаты бийик, жан дүйнөсү тунук пенделер ааламдагы бүт нерсенин, тактап айтканда, бир данектин жарылышынан

жадыраган жаздын келишин, кыпындан кыйырына көз жеткис ааламга, төрөлүүдөн өлүмгө чейинки жаамы түзүлүш эң мыкты тартип жана мыйзам менен белгиленген убакытка чейин улана-рын андап сезишет. Ырас, Алла Таала пендезатты өз билгенин-дей жашасын деп ой келди жараткан эмес.

أَيَحْسَبُ الْإِنسَانُ أَن يُتْرَكَ سُدًى

**«Инсан өзүн ээн баш, бош коё берилерин ойлоп жатабы?»** *(Кыямат сүрөсү, 36-аят).*

**«Биз силерди жөн эле** (ойноп) **жаратып, силер Бизге кайра кайтпайбыз, деп ойлодуңарбы?»** *(Момундар сүрөсү, 115-аят).*

Бул дүйнөнүн азгырык оюндарына алданбай көңүлүн рухий тарбияга арнаган пенделер үчүн «өлүм» деген нерсе жок болуу эмес, чыныгы жашоонун башталышы болуп саналат. Мындай деңгээлдеги инсандар үчүн «өлүм» – көлөкөлөр ааламынан акыйкаттардын ааламына өтүү дегенди билдирет.

Жаз булуту сыңары көз ачып жумганча келип кете турган дүйнөдөгү өмүрдө акыреттигин ойлобой жашагандардын абалы күндүзү жыргап-куунаган, кечкинин, эртендин камын ойлобогон наадандардын абалына окшош.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّ وَعْدَ اللهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِاللهِ الْغَرُورُ

**«Эй, адамдар! Алланын убадасы – акыйкат. Ошондуктан бул дүйнө тиричилиги силерди эч качан азгырбасын. Ошондой эле катуу азгыруучу** (шайтан) **да силерди Алладан** (Алланын жолунан оолактатып) **азгырбасын»** *(Фатыр сүрөсү, 5-аят).*

Адампенде өзүнүн жаратылышына жана ааламдагы ар түр-

күн мыйзамдарга акыл жүгүрткөн болсо, бул кыска өмүрдү кантип пайдалуу жашасам деп ойлонууга мажбур болот. Өлүм чындыгы жашоого олуттуу маани бергендердин бүйүрүн кызытып, көңүлүн өзүнө бурат. Дал ошол коштошуу учуру адам үчүн кандай гана ибараттуу. Эт менен сөөктөн турган тулку денесин багып, напсисин семиртип, ал эми жан дүйнөсүн жана жүрөгүн ач калтыргандар үчүн өлүм – түгөнгүс оор азаптардын башталышы! Кайдыгерликтен улам келип чыккан орду толгус жоготууларды алар кайрадан тирилгенде гана сезе алышат:

**«Асман жарылып, жылдыздар чачылып, деңиздер бири бирине кошулганда мүрзөдөгүлөр мүрзөсүнөн чыгарылган кезде ар бир жан өзү** (тирүүлүктө кылып) **жөнөткөнүн жана** (өзүнөн кийин) **калтырган нерселерин билет!..»** *(Инфитар сүрөсү, 1-5-аяттар).*

Ошондо махшардагы адамзат **«Кыямат күнүн көргөн чакта** (дүйнөдө) **болгону бир күүгүмдөй же бир шашке убактысы гана жашагап өткөндөй ойлошот»** *(Назиат сүрөсү, 46-аят).*

Мына ошондуктан Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул жашоого куттуу хадисинде төмөнкүдөй аныктама берген:

**«Дүйнө менин эмнеме керек?.. Менин абалым бул дүйнөдө сапар тартып келе жатып, бир дарактын түбүнө олтуруп көлөкөлөгөн (тыныгып), андан кийин жол улаган жолоочуга окшош»** *(Ибн Мажа, Зухд. 3; Ибн Ханбал, I, 391).*

* * *

Ааламдардын баары өтө кылдат эсеп жана тең салмактуу улуу мыйзамдын негизинде жаратылган. Кенедейинен чоңуна чейинки ааламдагы бүт нерсе көзгө көрүнбөс чийиндин ичинде, кынтыксыз мыйзамдарга баш ийип турат.

Көк асмандар жана жер бети, ар кандай жараяндары менен теңдешсиз мыйзамдуулуктун үлгүсү. Күн менен ай абдан тыкан эсептик жүрүм менен чыгат жана батат. Күн да, түн да бири бирин кубалап адашпас эсеп менен такай агып келатат. Булуттар болсо эрежеден тайбастан жылганы жылган, батканы баткан. Жамгырлар болсо белгиленген эсептен бир тамчы ашык же кемибей өзүнүн багытына гана жаап келет. Жер жүзүнүн жазы да, күзү да укмуштай усталык менен ишелип чыккан эсептер менен бири келсе, бири кетет. Анда жашаган макулук атпайдын миң түркүн ырыскысы чен-өлчөм менен берилип келе жатат. Мына ошентип биз билген жана билбеген ааламдар ары аяр, ары кылдат эсеп менен өз нугунда айланып жаткан чакта, тирүүлүктүн эң улук барлыгы, макулуктардын төрөсү, жаратылуунун эң асылы болгон адам баласы динге салкын мамиле кылып, акыреттен бейкапар жашап, айбан сымал курсактын же дүнүйөнүн артынан чуркап жүрүп өлүп кетип жатканы жүрөктү өйүтпөй койбойт.

Жараткан Алланын сыноосунан жыгылбай өтүү үчүн момун пенде акылдын, сезимдин жана иш-аракеттердин ар биринин чегин табууга, таанууга жана аны коргоого милдеттүү.

Буларды кантип коргойбуз? Акыйкат менен далилденген маалыматтарга баш ийгенде акыл тең салмактуулугу корголот. Адеп-ахлакты ондоп, «калби-салим» деген деңгээлге жеткенде сезим тең салмактуулугу корголот. Куран жана сүннөттүн өкүмдөрүн бек карманып жашаганда иш-аракет тең салмактуулугу корголот.

Кыскасын айтканда, «макулуктардын асылы» атанган адамзаада өзүн ыймандын жана жарамдуу амалдардын чегине карай күүлөп, ошол күүдөн тайбастан жашап өтүшү керек.

Төмөнкү аят инсан, Куран жана аалам деген үчтиликтин ортосундагы ары кылдат, ары кынтыксыз мыйзамга ишаарат кылат:

**«Ал Рахман болгон Алла Куранды үйрөттү. Инсанды жаратып, баянды үйрөттү. Күн жана ай эсептелген кыймылда... Шалбаа, көк майса да, дарак да саждада.. Чектен чыгып кетпешиңер үчүн Алла көктү көтөрүп, ага адилет жана тең салмактуу мыйзамын орнотту! Дүйнө жана акырет таразасында зыянга учурабоо үчүн чекти адилеттүү колдонгула!.. »** *(Рахман сүрөсү, 1-10-аят).*

Оо Жараткан Кудай Таалам! Хикмат жана сырларыңдын маңызын Өзүң ыраазы болгон пенделериң менен чогуу жашап, өмүрдөн ыйман менен кетүүнү насип кыла көр! Сурак таңында бизди салихтердин катарында сурака тарта көр!..

Оомийн!..

# СУРООЛОР

### А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.

1. Жөөттөрдүн Узайрга *(алейхис салам)* "Алланын уулу" деген тануулоосу кайсы сүрөнүн канчанчы аятында билдирилген?

2. Өлүмдөн кийин кайрадан тирилүүгө далил катары үч аятты айтып бергиле.

3. Кынтыксыз эсеп жана тең салмактуулукта жаратылган адам баласынын акыл парасаты, ой-сезими жана иш-аракети жагынан чен-өлчөмдөрү эмнелер болушу керек.

4. Асхабу Кахф тууралуу айтып бергиле.

5. Асхабу Кахфтын ити эмнеден улам адамдар менен чогуу бейишке кирет?

6. Азирети Пайгамбарыбыз эмне себептен бул жашоону көлөкөлөп тыныгуучу аялдамага, анан жол тартып кетүүгө салыштырган?

### Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла

1.Узайр *(алейхис салам)* Азирети Харундун *(алейхис салам)* урпагынан болот. Жөөттөр аны "Азра" деп аташат..

2. Анда Кудай Тааланын хикматы менен Азирети Узайрдын алынган руху ... жылдан кийин кайтарылып, кайрадан тирилгендиги айтылган.

3. .... сүрөсү жума күнү окула турган болсо, мусулман пенденин келерки жумага чейинки күнөөлөрүн жууп кете тургандыгын Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* насаат кылган .

4. Бухтуннаср ....... басып, талап-тоноп киргенде ......... ко-

луна тийген жазууларынын бардыгын өрттөп жибергендиктен, ........ келиши элге чоң жаңылык болот..

5. «Жөөттөр: ..... Алланын уулу!» деп, Христиандар: «Масих (...) ...........! дешип ширкке батышты.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Азирети Узайрдын жүз жыл уктап турушунан ибарат чыгара турган болсок, кайсы вариант буга дал келбейт?**

А. Алла Таала үчүн өлтүрүү жана тирилтүүнүн эч кандай кыйынчылыгы жок.

Б. Алла Таала чирип калган сөөктөрдү да тирилте алат.

В. Пенде Алланын каалоосу менен уктап, душмандарынан коргоно алат.

Г. Негизинен ар бир пенде түнү уктап, күндүзү ойгонуу менен өлүм жана тирилүүнү башынан өткөрөт.

**2. Төмөндөгү Асхабу Кахф тууралуу маалыматтардын кайсынысы туура эмес?**

А. Алар ыймандарын сактап калуу үчүн кылымдар бою уктоого ыраазы болушкан.

Б. Алар Кудай Таалага чын жүрөктөн ишенген жана Аны берилип сүйүшкөн.

В. Каапыр жана бузулуп кеткен элдин ичинде жашаса да туура жолду таамай тапкан жандар болушкан.

Г.Заалимдердин зомбулугунун алдында ыйык ишенимдерин жана рухий дөөлөттөрүн коргой ала турганчалык кыраакы

жана тайманбас болушкан.

**3. «Инсан өзүн ээн баш койо берилерин ойлоп жатабы?»** (Кыямат сүрөсү, 36-аят).

**«Силерди бекер эле жаратканыбызды** (ойлодуңарбы?)**. Эч качан Бизге кайтарылбай кетериңерди ойлодуңарбы?»** (Момундар сүрөсү, 115-аят). **Жогорудагы эки аятка терең ой жүгүртө турган болсок, «ээн баш таштап салбоо» деген мани эмнени туюнтат?**

А. Пенде Кудай Таала сызган тагдырдын ичинде эркин боло албайт дегенди туюнтат.

Б. Пендеде эрк жана эркиндик деген нерсе жок.

В. Алла Таала ар кандай балээлерден сактаарын туюнтат.

Г. Пенденин бул дүйнөдөгү күнөө иштери суроксыз жана жазасыз калтырылбайт.

**4. «Ба'су ба'да ал-мавт» деп эмнени түшүнөбүз?**

А. Рухтар өлбөс.

Б. Өлгөндөн кийин мүрзөдө сый көрөбүз.

В. Өлгөндөн кийин дене турпат чирип жок болот.

Г. Өлгөндөн кийин кайрадан тирилебиз жана да эч качан өлбөйбүз.

**5. «Эй пенделер! Алла Тааланын убадасы кашкайган чындык. Демек, дүйнө жашоосу силерди алдап кетпесин! Айлакер шайтан Алла**( мээримдүү деп) **силерди азгырбасын!»** (Фатыр сүрөсү, 5-аят). **Бул аяттагы «Алланын мээрими менен азгыруу» деген түшүнүк мааниси жагы-**

**нан кайсы вариантка дал келет?**

А. Каргышка калган шайтан «Алла абдан мээримдүү жана кечиримдүү, сени ар дайым кечирет» деп адамды такай күнөөгө түртөт.

Б. Шайтан азгырылган адамдарга Алла Тааланын мээримин жана түбөлүктүү бакытты убада кылат.

В. Пендени алдаган шайтан, Алланын мээриминин ордуна азабын талап кылдырат.

Г. Бул дүйнөдөгү жашоо шайтанга окшош, Кудай Тааланын ырайымы менен азгырып адамды алдап койот.

**6. Кахф сүрөсүндө бир нече негизги темалар бар. Кайсы вариант Кахф сүрөсүнө тиешелүү эмес?**

А. Ыйман үчүн күрөш.

Б.Өлүмдөн кийин тирилүү.

В. Муса менен Кызырдын баяны.

Г. Бадр согушу.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Харун, Азра
2. Жүз
3. Кахф
4. Бухтуннаср, Тоораттын, Узайрдын
5. Узайр, Иса, Алланын уулу.

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1- В 2- А 3- Г

4- Г 5- А 6- Г

**Терең ой чабыты менен сабырдуулуктун кажыбас түркүгү атыккан**

# АЗИРЕТИ АЙУБ

**(алейхис салам)**

Айуб пайгамбар Жакыптын *(алейхис салам)* бир тууганы Ыяздын урпагынан болот. Ал Дамаск шаарында жашаган. Ага аз санда гана адам ыйман келтирген.

Чоң атасы Исхак пайгамбардын дубасы кабыл болуп, Алла Таала Азирети  Айубка мал-дүнүйө, байлык ыроологон. Көп баласы, ээлигинде өзүнө таандык жери жана кызматчылары болгон. Кедей-кембагалдарга жана жетим-жесирлерге ар дайым жардам берип турган. Конок күткөндү абдан жакшы көргөн меймандос жана кайрымдуу инсан болгонун ушундан билиңиз, дасторконуна бир кедейди отургузмайын тамактанган эмес.

Айуб пайгамбар жаш кезинде жана кырчын курагында байгерчиликте жашаган, өмүрүнүн ортосунда кембагал болгон. Аягында талыкпас шүгүрчүлдүгү жана майтарылбас сабырдуулугу менен кайрадан Алла Тааланын жакшылыгына ээ болгон.  Анын сабырдуулугу туурасында Курани Карим мындай дейт:

**«....Чындыгында да, Биз Айубду сабырдуу адам катары билебиз. Ал абдан жакшы пенде эле! Дайыма Аллага жалбарар эле»** *(Сад сүрөсү, 44-аят).*

Айуб *(алейхис салам)* Шам (Дамаск) чөлкөмүн байырлаган элге пайгамбар катары жөнөтүлгөн. Ага Алла Тааладан вахий берилгендиги Ниса сүрөсүнүн 163-аятында мындайча баяндалат:

«(Эй Мухаммед!) **Биз Нухка жана андан кийинки пайгамбарларга** (кабар) **вахий жибергенибиз сыяктуу эле сага да вахий жибердик. Ошондой эле Ибрахим, Исмаил, Исхак, Жакып жана анын урук-тукумуна; Иса, Айуб, Юнус, Харун жана Сулайман пайгамбарларга да вахий жибергенбиз. Давудга Забурду бердик».**

**«Ага** (Ибрахимге перзенттери) **Исхак жана Жакыпты тартуу кылдык. Булардын баарын туура жолго салдык. Мурда Нухту да туура жолго салган элек. Анын урпагынан Давуд, Сулайман, Айуб, Юсуф, Муса жана Харунду** (да туура жолго салдык). **Ийги иш кылгандарды биз мына ушинтип сыйлайбыз»** *(Анам сүрөсү, 84-аят).*

## Сыноо, сабыр жана сыйлык

Айуб пайгамбар бар байлыгынан, балдарынан, иши кылып бүт нерсесинен удаама-удаа ажырайт. Асыресе ден-соолугу начарлап катуу дартка да чалдыгат. Айуб пайгамбар мунун баарын туура андап, тобокел, моюн сунуучулук жана сабырдуулук менен Алланын тагдырына ак дилден ыраазы болот. Адамзат тарыхында анын кылт эткис моюн сунуучулугу, темирден бекем сабырдуулугу жана адамдык бийик сапаты ибарат, үлгү катары дастанга айланган.

Айуб *(алейхис салам)* пайгамбар кезинде ушундай оор машакаттарга кириптер болгон. Пайгамбардын башына түшкөн мындай кыйынчылыктарга Алланын каргыш-наалатына калган Иблис себеп болгон. Адам кейпине кубулган шайтан эл аралап:

«Мынчалык көп немат жана байлык менен Аллага кулчулук кылуу оной иш. Анын дараметин кембагалчылык жана жокчулук учурунда көрүү керек!...» сыяктуу сөздөрдү жайып, анын кадырын түшүрүүгө жандалбас урат.

Ошондуктан Алла Таала Айуб пайгамбардын тобокелдигин, моюн сунуучулугун жана сабырдуулугун элге көргөзүү үчүн ага ар түрдүү кыйынчылыктарды жиберген.

Алла Таала адегенде Азирети Айубду бүтүндөй мал-мүлкүнөн ажыратат. Койлорун селге агызат, эгиндерин шамал менен жок кылат. Шайтан мүмкүнчүлүктөн пайдалангысы келип чабандын кейпине кире коюп, Айуб пайгамбарга барат. Көз жашын төгүп, калп-чынды койгулаштырып, болгон окуяны саймедиреп айтып берет:

– Оой Айуб! Кырсык экен, айла канча. Мал-мүлкүнөн айрылдың, - дейт.

Бул кабар Азирети Айубга эч кандай таасир этпейт, сарсанаа да болбойт.  Тескерисинче Алланын жазмышына ыраазы болуп, шүгүрчүлүк келтирген соң адам кейпине жамынган шайтанга:

– Мал-мүлктү мага Алла Таала берген. Ал азыр аманатты кайтарып алды. Бардык нерсенин жалгыз ээси Алла Өзү, кааласа берет, кааласа алып койот! – деп жооп кайтарат. Айуб пайгамбар бул сөздөрү жана токтоолугу шайтандын санаага салат.

Көп өтпөй Айуб пайгамбардын балдары сабак окуп жаткан учурда катуу зилзаладан (жер титирөө) каза табышат. Боздогон шайтан Айубга *(алейхис салам)* кайра келет:

–Эй, Айуб! Алла Таала сенин үйүңдү жер менен жексен кылды. Балдарыңдын бирөөсү да аман калган жок. Алардын ошо кездеги чыркыраган аянычтуу үндөрүнө эч бир жан чыдай албас эле!

Шайтан ошол учурда аябай коздоп, көркөмдөп айткандыктан, Азирети Айубдун аталык сезими, жүрөгүнөн ашып ташкан мээримдүүлүгү таасирге кабылып куттуу көзүнөн жаш чертиле түшөт. Ошентсе да, мунун сыноо экендигин түшүнүп тагдырга ыраазы боло баш ийет.

Бул жолкусунда да көксөгөн максатына жетпей калган шайтандын аргасы кетет. Ошентип, шайтан дагы бир нерсени саймедирегени жаткан кезде Азирети Айуб:

– Эй, каргышка калган Шайтан! Сен Иблиссиң, сен мени Жараткан Алла Таалага нааразы болушумду каалап жатасың, муну айкын билем! Балдарды Ал мага аманат кылып бергенин сен деле билесиң го. Ээси аларды кайра кайтарып алды. Ал берүүчү да, алуучу! Анан эмнеге менин ичим ачышсын?! Мен ар дайым, ар жерде Алла Таалага мактоо айтам, Аны тынымсыз даңктайм! – деп шайтандын шаабайын суутат.

* * *

Азиз Махмуд Худайи салих пенденин Аллага моюн сунуучулугун ыр саптары аркылуу минтип төгөт:

Сен алуучу, Сен берүүчү, Куруучу

Биз алсызбыз, бергениңе ыраазы!...

Анас бин Малик (Алла ага ыраазы болсун!) мындай дейт:

«(Өгөй атам) Абу Талханын бир уулу бар эле. Абу Талха сапарда жүргөн кезде уулу катуу ооруга чалдыгып каза тапкан экен. Жубайы Умму Сулайм уулун жууп, кепинге ороп, үйүнүн бир бурчуна жаткырып койот. Кечке жуук сапардан кайтып

келген Абу Талха:

– Уулум кандай болуп калды? – деп, биринчи эле уулунун акыбалын сураганга шашат. Жубайы сабырдуулуктун соресин көрсөтүп:

– Бираз жакшы, эс алып калды! – дейт.

Абу Талха ал күнү эч нерсени байкабайт. Бейкапар сүйлөшүп отурушат. Таң атат. Абу Талха гусул алып, кийинип сыртка чыгарда аялы суук кабарды айтат. Абу Талха (кайгымуңга батып) мечитке барып, багымдат намазын окуп болгон соң Пайгамбарыбызга болгон окуяны түшүндүрүп берет. Анда Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* :

*«Алла Таала бул түнүңөрдү силер үчүн берекелүү кылды»* деп айтат *(Бухари, Жанаиз, 42, Адаб, 116).*

Анас бин Малик баяндаган бул окуя Умму Сулаймдын парасаттуулугун, такыбаалыгын, ошондой эле Алла Таалага жан дилден берилгендигин таасым көрсөтөт. Бул окуя ата-эне, уул, мал-мүлк сыяктуу нерселердин жөн гана аманат болгонун баяндап, бардык жандуу-жансызды чыныгы Ээси каалаган учурунда кайра кайтарып ала тургандыгына эң сонун мисал! Умму Сулайм ошол кечте, ошол сааттарда нагыз момундук сапаты, кыраакылыгы, жана сырткы кыймыл-аракет тили менен Абу Талхага:

«Уулубузду Алла Таала чакырып алды. Кудай буюрса, кыяматта ага  кайрадан жолугабыз. Кайгырба, боздобо, үнүңдү чыгарба! Алла Тааладан келген жазмышка ыраазы бол!..» деп айтып  жаткандай.

Жыл айланбай Алла Таала Умму Сулаймга балаканактай уул берет. Ага Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өзү Абдуллах деп ат койот.

* * *

Ошентип Алла Таала Айубду *(алейхис салам)* акырында катуу ооруга[18] чалдыктырып чоң сыноону башына салат. Оорусу күн өткөн сайын күчөй берет. Аялы Мээримдүү жана жоопкерчиликтүү жубайы Рахима Айуб пайгамбарды чарк айланып кызмат кылат. Кандай муктаждыгы болбосун айттырбай сезип, Алланын ыраазылыгын тапканга жан үрөйт.

Жаны сыздап ооруп жатса да Алла Таалага даттанбайт, тек гана тагдырга моюн сунганынан жазбайт. Сабырдуулукту эш тутуп, Жараткандын ырайымына пааналап, Ага мактоо айтып тилинен зикирди түшүрбөйт. Пайгамбарлык сыпайы адеп менен оорусун жана кыйналганын шайтанга таңуулайт:

«(Эй, Мухаммед!) **пендебиз Айубдун Раббисине кайрылып: «Акыйкатта шайтан мага балээ, азап алып келди» – дегенин эстегин!»** *(Сад сүрөсү, 41-аят).*

Анткени, шайтан Айуб пайгамбардын адамдык бийик сапатына ичи тарып, ага тоскоол болгусу келген эле. Айуб *(алейхис салам)* ошого карабай бүт нерсе Алладан болот деген ишеним менен чын ыкластан тобокел кылат.

Айуб пайгамбардан эч кандай пайда жок экенин андаган шайтан бул ирет:

–Абайлагыла! Рахимага жардам бербегиле! Болбосо Айубдун оорусу силерге да жугуп калат! Токтоосуз аны шаардан кууп чыккыла! – деп, элди азгыра баштайт.

Шаар тургундарына шайтандын азгырыгы майдай жагат. Ээликкен адамдар Рахимага келип:

– Айубду алып чыгып кеткиле бул жерден! Болбосо, экөөнөрдү тең ташбараң кылып өлтүрөбүз! – деп коркутушат.

18. Куранда бул оорунун аты берилген эмес. Анткени, бул жерде оорунун аты эмес, Аюб пайгамбардын сабырдуулугу, Алла Таалага канчалык даражада тобокел кылгандыгы маанилүү .

Рахима байкуш Айуб пайгамбарды жонуна көтөрүп алып аргасыздан шаардан чыгып кетет. Бир шаарга жакын бир жерге барып байырлап калышат. Кумду үйүп Айуб пайгамбарды бир капталына жаткырып, башына таш жөлөп койот. Рахими ээн талаага баш паанек кылганга кичинекей кепе курат. Ага Алла ыраазы болсун, ушундай машакаттуу, ары катаал күндөрүндө да кабагым кашым дебей Айуб пайгамбарга кызмат кылат.

Алланын пайгамбары Азирети Айуб ошондой оор мезгилдерде да пайгамбарлык озуйпасын таштабай ары-бери өткөн адамдарды туура жолго чакырып, ак менен караны насаат кылат.

Көр тириликтин күнүн көрүү үчүн Рахима шаардагы аялдар менен ымала түзүп, аларга жип ийирип берип каражат таба койот. Күндөрдүн биринде Рахима эне күйөсүнө кайрылып:

– Сен пайгамбарсың! Алла Таалага өзүңдүн саламаттыгың, ден-соолугуң үчүн дуба кылсаң кандай болот. Эртерээк бул дартыңдан айыгып кетсең! - деген ойду билдирет. Айуб пайгамбар суроо узатат:

– Саламатчылыкта, ден-соолукта канча жыл жашадым?

– Сексен жыл, – дейт кемпири.

Анда Айуб пайгамбар жүрөк толо көлкүгөн ыйманы менен:

–Ээ, Рахима! Кыйналып ооруп жатканыма сексен жыл (бардар турмушту баштан кечирген мезгилчелик) болбой туруп, кантип Жараткан Аллага арыз-муңумду айтайын! Алла Таала бизге канчалаган нематтарды ыроолоду! Анын сыноолоруна сабыр кылбайт койсок дурус болбой калат! – дейт кайран киши.

Азирети Айубдун чыдамкайлыгы, адамдык бийик сапаты куттуу хадистерде да мактоо менен эскерилет:

*«Азирети Айуб адампенденин эң жумшак кулк-мүнөздүүсү,*

*эң сабырдуусу жана акыйкатта ачуусун баса билген адам эле»* *(Ибн Аби Шайба, 3, 201).*

Ал Жараткан Аллага бир көз ирмемчеликке да нааразы же кайдыгер болгон эмес. Анын сөзгө сыйгыс сабырдуулугу, моюн сунуучулугу төмөнкү ыр саптарында кандай гана таасын чагылдырылган:

Мага жагат бүт нерсе Сенден келген,

Жеңсиз кепин, же чепкен асемделген.

Ырайымың, каарың дагы жагат абдан,

Мейли болсун жоогазын, мейли тикен!

* * *

Айуб пайгамбарга алы жетпей калган шайтан Рахиманы азгырууга ниет кылат. Күндөрдүн биринде адам кебетесине кирип алган шайтан кайра-кайра алдынан чыга келип, ар кандай жолдор менен аны адаштырууга жандалбас урат. Рахима эне анын азгырыгына алданбайт. Үйүнө келип, болгон окуяны Азирети Айубга айтып берет. Анда Айуб:

–Ээ, байбиче. Сенин жолуңа чыккан ал киши – Иблис экен. Этият бол, сени алдап менден ажыраткысы келип жүрөт, – деп эскертүү берет.

Рахима Жусуп пайгамбардын тукумунан болгон. Ошол себепби айтор, Азирети Жусуптун сулуулугу анда да бар эле. Ошол аймакта андан ашкан бир да сулуу аял болгон эмес делет баяндамаларда. Дагы бир күнү Иблис сулуу жигиттин кейпине жамынып, Рахима эненин алдынан чыгып:

– Оо, кандай гана ажайып сулуулук! Өмүрүмдө сенден ашкан сулуу аялды көргөн эмесмин. Мен бул жакын жердеги бир айылдан болом. Өзүм бай, бардар адаммын. Мал-мүлкүм оголе көп, санап бүтө албайсың.... – деп, дагы көп сөздөрдү айтат.

Ыкласман Рахима эне:

– Мен ооруп жаткан Айуб Пайгамбардын өмүрлүк жары болом. Мен ага кызмат кылып жүрөм. Мен андай шарапаттуу пайгамбардан башка эч кимге эч качан жүзүмү бурбаймын, – деп басып кетет.

Рахима Азирети Айубга окуяны айтып берет. Азирети Айуб жубайынын сөздөрүн угуп отуруп жаны сыгылып кетет да, ачуулана:

–Эй Рахима! Мен сага андан алыс бол деп эскертпедим беле! Эгер ден-соолугум кайра берилсе, сага жүз балак урам! – деп, Алланын ысмын оозанып ант этет.

Ошентип, күн өткөн сайын абал оорлошо берет. Акырында оорусу жан чыдагыс абалга келип калган мезгилде шыпаа табуу үчүн алакан жая:

**«...**(Оо Жараткан!) **мени кырсык-балээ кармады. Өзүң ырайым кылуучулардын эң ырайымдуусусуң!»** *(Анбия, 84)* - деп, Алланын орошон ырайымынан паана сурап, жүрөгүнүн түпкүрүнөн сызылып чыккан ыкласмандыгы менен жалбарып дуба кылат.

* * *

Күндөрдүн биринде чоочун бир адам Медина шаарындагы акыркы Элчинин мечитине келип, Мухаммед Пайгамбарыбызга Айуб пайгамбар жөнүндө суроо узатат. Негедир Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* кут жааган көзүнөн жашы чертиле түшөт да:

*«-Алла Таалага касам ичип айтам! Айубдун жаны башына түшкөн балээ-кырсыктан улам сыздаган эмес. Ал ошол сыноо менен жети жыл, жети ай, жети күн, жети түн бою алпурушту. Айуб пайгамбар өйдө туруп намаз окугусу келди, бирок туралган жок, жыгылып калды. Өзүнүн Алла жолундагы кызматын*

*толук орундаталбаганын көрүп: «Мен чындап эле катуу ооруга чалдыктым» - деди» (Куртуби, Тафсир, 11, 323)* - деп жооп берген экен.

Жогоруда айтылган сөздөр бир караган кишиге пайгамбардын жаны сыздап жаткандай туюлса да, аныгында ал алтын сөздөр дуба эле. Анткени сыздоо - бул арыз-муң. Ал эми Алла Таалага карай багыт алуу асти сыздоого жатпайт. Арийне, Жакып пайгамбар да уулу Азирети Жусуптан айрылып калганда күйүтүнө чыдабай:

**« Мен күйүтүмдү, муңумду жалгыз Аллага гана айтып, ыйлап жатам. Ошондой эле мен Алланын** (вахийи аркылуу) **силер билбей турган нерселерди да билемин»** *(Жусуп сүрөсү, 86-аят)* деген.

## Дартка дабаа

Күндөрдүн биринде Рахима адаттагыдай эле тирүүлүктүн камы үчүн жолго чыгат. Ал кетээри менен Жабраил периште Айуб пайгамбарга келип:

«Айуб, сага балээ жибердим, ага сабыр кылдың. Эми болсо сага ден-соолук жана немат берем!» деген куш кабар менен бирге ушул жарлыкты ала келет:

**«Бутуң менен жерди теп! Мына, сенин жуунуп тазалана жана иче турган** (дартына шыпаа болчу) **суун ушул!»** *(Сад сүрөсү, 42-аят).*

Айуб *(алейхис салам)* буйрукту аткарайын деп жерди тепкенде буту тийген жерден булак атырылып чыгат. Айуб пайгамбар суугa чайынып, тазаланат. Алла Өзү ыроологон суу менен ички жана сырткы бардык оору-сыркоодон сакайып кетет. Дагы бир баяндамада, Айуб пайгамбар буту менен жерди тепкен кезде бир жагынан ысык, бир жагынан муздак суу атыры-

лып чыккан. Ысык суугa жуунуп, муздак суудан ичип бардык дарттан айыгып кеткен делет.

Катуу ооруп жаткан Азирети Айубга «Бутуң менен жерди тепкин!» деп буйрулган бул аят чындыгында абдан сырдуу, ары хикматтуу. Башкача айтканда, айыгуу үчүн кайратты жана эмгекти талап кылган. Демек, бул дүйнөдө адамдын колунан келе турган кандай иш болбосун, алгачкы кадам дайыма пендеден болушу керек. Себептерди кынтыксыз орундатууга күч жумшашы керек. Дуба менен гана жалдырап отуруп калбастан дубага жараша жан үрөп аракетте болушу зарыл.

Арийне, Айуб пайгамбар Алла Таалага чын дилден жалынып дуба кылып, шыпаа таап, Анын ырайымына, мээримине бөлөнгөн эле:

**«Анан биз Анын дубасын кабыл кылып, андагы зыян-кайгыны кетирдик, ошондой эле Өзүбүз мээримдүүлүк көрсөтүп, бардык ибадат кылуучуларга эскертме-өрнөк болсун деп** (Айубка) **үй-бүлөсүн жана алар менен кошуп дагы ошончо бала-чака бердик»** *(Анбия сүрөсү, 84-аят).*

Ошентип, Жабраил периште Айуб пайгамбардын жанына келип, Алланын буйругу менен башына таажы кийгизип, үстүнө ак чепкен жабат. Андан соң Алла Таала тарабынан ырайымдуулуктун ала булуту келип, Пайгамбардын үстүнөн алтын тамчыларын нөшөрлөтөт.

Алланын акыркы Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Айуб (мужиза сууда) жуунуп жаткан кезде, алдына тобу менен алтын чегирткелер келип түшкөн эле. Анан Айуб чегирткелерди дароо топтоп, этегине толтура баштады. Ошондо Алла Таала:*

*-Эй Айуб! Көрүп турасың, Мен сага мал-мүлкүңдү кайтарып берип, сени бай кылдым! - деди. Азирети Айуб:*

*- Ооба, оо Жараткан Алла Таалам! Мага байлык бергениң ырас. Сенин кайыр жана береке казыналарына мен муктаж болбой койо албаймын! Мына ошол мага эмне жиберсең баарына ыраазымын, - деди»* *(Бухари, Гусл, 20; Анбия, 20; Насаи, Гусл, 7).*

Ошентип, Пайгамбарга кызматты жан дилден сүйүп аткарып жүргөн Рахима байкуш шаардан келип калат. Алгач Азирети Айубду тааный албайт. Өмүрлүк жарынан ажырап калганын ойлоп, ары-бери жүгүрөт. Сезимтал жаны айласын таппай эчкирип ыйлап, зар какшап олтуруп калат. Анан Айуб пайгамбар жубайына үн катат:

– Ээ кокуй,  эмне болду мынчалык? Кимди издеп жүрөсүң?

– Оорулуу өмүрлүк жарым бар эле. Түйшүктүү болсо да мен ага жан дилим менен сүйүп кызмат кылып, күн өткөзүп жүргөм. Эми минтип тирегимден ажырап олтурам, - дейт көз жашын көлдөтө.

– Ал кандай адам эле?

– Өтө сабырдуу эле. Ден-соолугу чың кезде бир караганда сизге окшоп кетер эле.

Айуб пайгамбар чыдай албай:

– Эй, Рахима! Ошол сен издеп жүргөн киши менмин. Алла Таала мага ден- соолугумду кайтарып берди, көзүң кубансын! – дейт.

Ошентип, эки заттын кубанычы койнуна батпай, Рахиманын купкуу болуп турган жүзүнө кан жүгүрүп, ыйлап сыктап Алла Таалага чын ыкластан шүгүр келтиришет.

Андан кийин Алла Таала Айуб пайгамбардын жаштыгын кайтарып, мурункудан да арбын мал-дүйнө ыроолойт. Баа жет-

кис нематтарды берет.

Азирети Айуб оорусунан сакайган күндүн эртеси таңга жуук «а-ай!» деп жаны сыздагандай үн чыгарат. Рахима кабатырланып: «-Эмне болду?» дейт. Анда Пайгамбар:

–Мурун ар күнү таңга маал: «Эй, биздин оорукчан пендебиз кандайсың?» деген үн угар элем. Азыр да мына ошол убакыт келди, бирок, акыбал сураган эч ким жок. Ошого өксүп жатам деп жооп кайтарган экен.

## Рахиманын ак кызматынын акыбети

Айуб пайгамбар ооруп жаткан кезде жогоруда айтылган окуядан улам айыгышы менен жубайына жүз балак уруугa сөз берген эле. Бирок, Рахиманын ага өтөгөн кызматы жана талыкпас мээнети баа жеткис эле. Чексиз Даанышман – Алла Таала кулуна ырайым кылып «Жүз тал буудайды сабагы менен кошо байлагын да, аны менен жубайыңды бир жолу гана чабышың жетиштүү» деп буюрат. Бул туурасында Куран аяттарында мындай баяндалат:

«(Биз Айубка айттык): **“Колуңа боо сабагы менен алып, аны менен ур; антыңды бузба!” Биз аны сабырдуу абалда таптык. Кандай сонун пенде. Акыйкатта ал кайтуучу[19]»** *(Сад сүрөсү, 44-аят).*

Аяттагы бул уруксат «Айубка ыйгарылган уруксат» деген ат менен айтылып калган. «Бир боо сабак» тууралуу кенири маалымат берилбегендиктен, тафсир аалымдары аны ар түрдүүчө чечмелеп келишет.

19. Жаратканга кылган тообосу бекем.

## Ыраазылык

Алладан өзгө бүтүндөй жандуу-жансыздын баары – жаратылган заттар жана нерселер. Жаратылган макулуктардын ичинен эң жогорку мартаба инсанга ыйгарылган. Анткени, Алла Таала пендеге Өзүнүн сыпаттарынын айрым көрүнүштөрү ыроолонгон.

Адам баласы эрктүүлүгүн жана оң сапаттарын туура пайдалануу, ар кандай рухий ыпластыктардан тазалануу жана ийги сапаттарды сиңирүү үчүн Жаратканга таянып, Ага жакын болушу абзел. Аллага ишенип, ийгиликтерди багынткан пендени алыс жакка кетип аман-эсен мекенине кайтып келген жолоочуга салыштырууга болот. Өзүнүн алтын топурагына кайтып келген жолоочунун ошол учурдагы кубанчын, сүйүнчүн сөз менен айтуу кыйынга турар. Жараткан Аллага жакын болуудан ырахат ала билүү жана бул абалды туруктуу кармоо кандай гана зор бакыт!

Пенде Аллага канчалык жакын болсо, жашоосу ошончолук шандуу жана бейпил болот. Жашоодо адамды Алла Тааладан алыстата турган себептер өтө эле көп. Анын ыраазылыгын табам деген ниет момундун жүрөгүндө кайнап турса азгыруучу себептер түккө арзыбай калат. Кыйынчылыктарды сооп табуучу кенчке айлантат. Алланы эстөөдөн, зикир кылуудан жана жалбаруудан ырахат алалган ыймандуу момун башка түшкөн мүшкүл иштерде, көйгөйлүү сыноолордо эң туура кадам таштайт.

Пенде мындай даражага жеткенде башкаларга оор же коркунучтуу сезилген кыйынчылыктардан ырахат алат. Рухий дүйнөнү балкыткан мындай ырахат бүтүндөй тулку бойду чырмап алууга жетишет. Бул чындыкка тарыхтагы төмөнкү акыйкат мисал болот. Азирети Алинин (Алла ага ыраазы болсун) бутуна жебе сайылат. Аны сууруп алуу үчүн намаздан башка чара жок эле. Ошентип, Азирети Али жан дилден намаздын ырахатына

сүңгүп кеткен кезде жанындагы адамдар жебени суурyп алышкан. Кутман сахаба ооруксунууну сезген эмес.

Напсини туура тарбиялап, бул дүйнөнүн миң кубулма лаззаттарына алданбай турганчалык даражага жеткен атактуу акын, көсөм олуя Юнус Эмре Аллага болгон сүйүүсүн мындайча түшүндүргөн:

Суфийлерге сукбат керек,

Берешенге бейиш керек,

Лейла керек Мажнундарга,

Жалгыз Өзүң мага керек!

Абу Саид ал-Худри (Алла ага ыраазы болсун) ааламдардын сыймыгы Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* ооруп төшөктө жаткан кезде зыяратка келген. Анын ошондогу кыйналган абалын минтип баяндаган:

«Колумду Мухаммед Пайгамбарыбыздын көкүрөгүнө койдум, бүт денеси от-жалын. Ысытмасынын күчтүүлүгү жууркандын үстүнө колун койгон адамга дана билинип турган.

– Пайгамбарым, ысытмаңыз өтө жогору экен! – дедим.

*–Биз (пайгамбарлар) ушундайбыз. Балээлер жана кыйынчылыктар бизге ушундай (катуу) келет. Ошого жараша биздин сыйлыктар да жогору болот.*

– Пайгамбарым, адамдардын ичинен эң көп кыйынчылыктарга кимдер туш болушат?

*– Пайгамбарлар!*

–Андан кийин кимдер?

*–Андан соң салих-ыкласман адамдар!* - деп сөзүн минтип улады: *Алар кийерге кийим таба албай кала турганчалык кем-*

*багал болушат. Силер молчулукка кандай сүйүнсөнөр, алар кыйынчылыктарга дал ошондой сүйүнүшөт»* (Ибн Мажа, Фитан, 23) - деп жооп берди.

Жашоодогу кыйынчылыктар, машаккаттар бактылуу болууга тоскоолдой көрүнгөнү менен түпкүлүгүндө андай эмес. Сабырдуулуктун жана Алладан келген нерселерге ыраазы болуунун маани-маңызын ийне-жибине чейин түшүнө билип, ошого жараша кадам таштаган көсөмдөр убактылуу мындай машаккаттарды бакыттын сересине жетүүгө мүмкүнчүлүк деп билишет.

Азирети Мавлянанын нускалуу кеби кандай гана таамай айтылган:

«Кишини бозорткон машакаттар жан дүйнөнүн бутактарындагы саргарган жалбырактарды күүп салат. Анын ордуна жашоонун жаңы бакыт жашыл жалбырактары кайрадан бүчүр байлап өсүп чыгат».

Арийне, эң кыйын кезендерде өмүрлүк жары Рахима Айуб пайгамбарга:

«– Сен пайгамбарсың! Өзүңдүн саламаттыгың, ден-соолугуң үчүн Алла Таалага дуба кылсаң кандай болот. Эртерээк бул дартыңдан айыгып кетсең!» деген оюн билдирген эле. Айуб пайгамбар болсо бардык кыйынчылык-машаккаттарга карабастан, тагдырга ыраазы боло сабыр кылып, ден-соолук суроодон айбыгып, Кудай Таала жиберген ар бир кыйынчылык-мүшкүлгө ыраазы болуунун теңдешсиз үлгүсүн көрсөткөн. Акырында өмүрлүк жубайынын суранчы менен:

«Сен мээримдүүлөрдүн Мээримдүүсүсүң!» деп Алла Таалага жалбарган.

Мына ушул дубадан кийин дартына шыпаа берип, кыйынчылыктардан арылткан. Алла Таала Куранда Айуб пайгамбарды сабырдуулук, ыраазылык деген сапаттар менен даңазалайт.

Анын сабырдуулугу жана жазмышка муюган ыраазылыгы момнудан үчүн кандай гана ийги үлгү! Ал мына ушундай асыл сапаттары менен кыяматка чейин Аллага моюн сунуучулар үчүн эң сонун өрнөк болуп кала бермекчи.

Алланын акыркы Элчиси Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* Исламды жайуу үчүн Таиф жергесинде баргада эл аны ташбаранга алат. Ошол  кайгылуу окуядан кийин Алла Таала ага «Мираж» менен кубанткан. Көккө болгон сапар сабырдуу Пайгамбарыбыз үчүн чоң олжо, баа жеткис белек болгон.

Маселен, Ибрахим пайгамбардын отко ташталар мезгилдеги Аллага болгон ыраазылыгы жана моюн сунуучулугун дастан кылып миң кайталап айтсак да чындыгы жана кызыгы тарабайт.

Ошол учурда Жабраил периште жетип келип:

–Кандай муктаждыгың бар? Эмне кылып жардам берейин? - деген.

Ибрахим пайгамбар:

-Муктажмын, бирок, сага эмес! Мына бул отко күйгүзүүчү касиетти берген ким? –деп акыйкатты даршан эткен.

Акырында Азирети Ибрахимдин Аллага болгон сүйүүсү алоосу айды чапчыгыдай болгон отту көз ачып жумганча жок кылган. Анткени ал бул дүйнөнү таасын таанып, эң Улук Күчкө таянган жана Алла Таалага гана чын ыкластан моюн сунган.

* * *

Кудай жолунда адам жете ала турган эң жогорку даража – Алла Тааланын ыраазылыгына ээ болуу. Кайсы жерде болбосун ар дайым, ар кандай шартта Аллага ыраазы болуу жана чын көңүлдөн моюн сунуунун натыйжасында гана бул жаражага жетүүгө болот. Арийне, аятта ыкласман пенделер туурасында мындай деп айтылат:

رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ

**«.....Алла Таала аларга, алар да Аллага ыраазы...»** *(Баййина сүрөсү, 8-аят).*

Мындай салих пенделер Сулайман пайгамбар сыяктуу:

**«...Оо, Жараткан Алла Таалам! Мага жана ата-энеме ыроологон нематыңа шүгүр кылууга жана Өзүң ыраазы боло турган жакшы иштерди гана кылууга ылайыктуу кыла көр! Мени да Өз берешен ырайымың менен салих пенделердин катарына кошо көр!»** *(Намл сүрөсү, 19-аят)* - деп дуба кылган момун мусулмандар болуп эсептелет.

Алланын өкүмдөрүнө баш ийген жана Анын тагдырына ыраазы болгон асыл касиеттерге эгедер нечендеген салих пенделер жашап өтүшкөн. Ошолордун бири – Умар бин Абдулазиз.

–Эмнелерди жакшы көрөсүң? – деп сураган адамдарга Умар бир Абдулазиз:

–Мен бир гана Алла ыраазы боло турган нерселерди жакшы көрөм. Алла Тааланын буйруктарын жакшы көрөм деп айтчу экен.

Мына ушундай пенделерге акыретте кандай нематтар берилерин төмөнкү аяттан билсек болот:

**«Алла Таала айтты: «Бул күн** (Кыямат күнү) **чыныгы ыйман келтиргендерге чындык сөздөрү пайда бере турган күн. Алар үчүн астынан дайралар агып турган бейиштер бар. Алар анда түбөлүк болушат». Аларга Алла ыраазы болду, алар да Аллага ыраазы болушту. Бул улуу бакыт!»** *(Маида сүрөсү, 119-аят).*

Баяндамалардын биринд, Алла Таала бейишке чыккандардан сурайт:

–Ыраазы болдуңарбы? Көңүлүңөр токпу?

Алар:

–Оо, Алла Таалам! Кантип ыраазы болбойбуз! Башка пенделериңе бербеген нематыңды бизге ыроолодуң! - дешет. Анда Алла Таала:

– Силерге мындан да чоң нематымды беремин!

– Мындан да чоң кандай немат бар, Оо Аллахым! – дегенде, Алла Таала минтип жооп берет:

**«Силерге ыраазы болом, андан кийин силерге эч качан кыйынчылык жибербейм!»** *(Бухари, Рикак, 51; Муслим, Жаннат, 9).*

* * *

Пендезат Алланын ыраазылыгына Жаратканга бапестеген эң жогорку сүйүүсү аркылуу ээ болот. Көңүл дүйнөсү Алланы сүйгөн пенде жакшылык жана жамандыктардын бардыгын жан дилден ыраазы болуп кабылдайт. Мындай сүйүүгө мас болгон адам жашоодо канча кыйынчылыктарды башынан өткөрсө да ага ошончолук ыраазы. Жадагалса ал ошол башынан өткөрүп жаткан машаккаттарынын дагы көбүрөөк болушун каалашы ыктымал. Анткени, ал адам мунун сыноо экенин кескин түрдө аңдап, мунун натыйжасында баасы бычылгыс сыйлык берилерин, Алланын ырайымына бөлөнөрүн билет. Арийне, Шакики Балхи (рахматуллахи алейхи):

«Кандайдыр бир кыйынчылыкты туура кабылдап, бул убактылуу сыноонун натыйжасында Алланын сыйын көрөрүн билген адам андан тезирээк кутулууга аракет кылбайт!» деген.

Бул жагдайды оорулуу адамдын ачуу экендигине карабастан дары ичкенине салыштырууга болот. Шыпаа табуу үчүн дарыланган адам дени сак болорун билет.

Ыраазылыктын бийик мартабасына жетүү, сүйгөнүнүн кө-

нүлүнөн түнөк таба билүүгө байланыштуу болот. Жараткан Алланын пендесине ыраазы болуусу ал үчүн бейиштеги бардык нематтардан да жогору турат. Мындай даражага жеткен адам жашоонун оор машакаттарын сезбес абалга келет. Жүрөгүндө Кудайга болгон сүйүүсү жок адамдар бул абалды билишпейт. Ал эми сүйүү мухитинде балкып сүзүп жүргөн чыныгы ашыктар, балким, биз айтып жаткандан да ажайып ырахат ааламында кайып учуп жүрүшкөндүр, ким билет! Аллага гана маалым!

Бул жерде эскерте кетчү нерсе, пендезат машаккаттардын натыйжасында чоң жакшылык турганын эске алып, эч качан Алладан өзүнө кыйынчылык тилебеши керек. Канткен күндө да кандай сыноо келерин, анын оордугун көтөрө алууга дарамети жетер жетпесин катардагы пенде билбейт. Ал эми Алладан келген кыйынчылыкты ар дайым сабырдуулук менен кабылдоо жана ага ыраазы болуу зарыл. Алла Таала пендесине күчү жетпей турган мүшкүлдү жүктөбөйт.

Абалы Жан Баба деген бир адам жашаган экен. Ал Алланын сүйүүсүнө татыктуу болгон адам эле. Күндөрдүн биринде Жараткан Аллага:

«Оо, Жараткан Алла Таалам! Сенден башка ырахатым жок! Мени каалаганыңдай сына» деп дуба кылган экен.

Дубасы кабыл болуп, башына өтө оор мүшкүл түшөт. Жашы илгерилеп, ал-күчтөн тая баштагандагы жаңылыштыгына бушайман болот. Башталгыч мектептин дарбазасына барып, алдынан чыккан окуучуларга:

–Уулум! Ушу жалганчы чалга дуба кылып койгулачы, Алла Таала ага шыпаа берсин! – деп, жалбарып калган экен.

Арийне башка түшкөн ушул экен, тагдырыбызга ушул иш дагы жазылгандыр деп күнөөгө ыктоо же күнөөгө түрткөн нерселерди кабылдоо мусулманга такыр жарашпайт. Күнөө, каа-

пырдыкка ыраазы болуу – эң чоң наадандык, караңгылык, капилет. Бул тууралуу көптөгөн эскертүүлөр бар. Алардын биринде мындай деп айтылган:

**«Момундар момундарды таштап, каапырлар менен дос болуп кетишпесин!...»** *(Аалу Имран сүрөсү, 28-аят).*

* * *

Алла Таалага жакындоонун жолу – сүйүү, Ага баш ийүү жана Аны ээрчүү. Сүйгөн адам сүйгөнүнөн келген бардык нерсени ыраазы боло кабылдайт. Чын сүйгөн жандар сүйгөнүн тилинен да, дилинен да түшүрбөйт. Ыймандуу жашоонун ырахатынан даам татууну каалаган жандан зикирди жүрөктөн айтышат. Алар тик турган калыбында да, отурган кезде да, жаткан кезде да зикир абалында болуп, асман - жердин ажайып кооз ажарына, чебердигине, өтө сырдуу хикматтарына чөмүлүп:

**«...Оо, Жараткан! Сен буларды жөн эле жараткан эмессиң! Сен ар түрдүү кемчиликтерден аруусуң! Бизди тозок отунан сактай көр!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 191-аят)* - дешет.

Алла Таала Өзү ыраазы болгон пенделерине:

**«Өз Эгеңдин алдына** (Ал сенден) **ыраазы болуучу жана** (сен Андан) **ыраазы болгон абалда кайтып баргын. Менин** (сүйүктүү) **пенделеримдин арасына кирип** (кошулуп), **Бейишиме киргин[20]!»** *(Фажр сүрөсү, 28-30-аяттар)* - деп буйруп, аларды түбөлүк нематтарына бөлөп, Өзүнүн жамалын көрүү бактысына жолуктурат.

Оо, Жараткан Алла Таалам! Бизди Өз ыраазылыгыңа ээ болгон, Өзүңө тобокел кылган, Өзүңө гана моюн сунуучу ыкласман кулдарыңдын катарына кошо көр!

Оомийин!

20. Тигилер менен бирге.

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

1. Куран аяттарында айтылган Айуб пайгамбардын бийик сапаттарынан үчөөнү атап бергиле.

2. Айуб пайгамбар ооруп, кыйналып жаткан мезгилдеринде күйүп-бышкан өмүрлүк жары Рахима: –Сен пайгамбарсың. Алла Таалага өзүңдүн саламаттыгың, ден-соолугуң үчүн дуба кылсаң кандай болот. Эртерээк бул дартыңдан айыгып кетсең! – деген арууу ойун билдирген эле. Ошондо Айуб пайгамбар суроо узатат:

– Саламатчылыкта, ден-соолукта канча жыл жашадым?

– Сексен жыл, – дейт кемпири.

Анда Айуб пайгамбар мындай дейт:

–Ээ, Рахима. Кыйналып ооруп жатканыма сексен жыл (бардар турмушту баштан кечирген мезгилчелик) болбой туруп, кантип Жараткан Аллага арыз-муңумду айтайын! Айуб пайгамбар ушул сөздү кандай сезим менен айткан деп ойлойсуңар?

3. Эмне себептен Айуб пайгамбар мал-мүлкү, уулдары жана саламаттыгы менен сыналган?

4. Колундагы бар байлыгынан, ден-соолугунан жана балдарынан ажыраган Айуб пайгамбар эмне кылган?

5. Мал-мүлкүнөн жана уулдарынан ажыраган соң Айубду *(алейхис салам)* Алла Таалага баш көтөртүү үчүн Иблис кандай айла амалдарга барган? Айуб пайгамбар ага кантип жооп берген эле?

6. Азирети Айуб катуу ооруга чалдыккан кезде ага ким,

кантип кызмат кылган?

7. Алла Таала жараткан жандуу-жансыз заттардын эң шарапаттуусу, эң асылы инсан болуп саналат? Эмне себептен?

8. Ар кандай кыйынчылыктарга сабыр кылуунун акыбетинде опол тоодой сыйлык берилери шексиз. Эмне себептен Алла Таaладан кыйынчылыктарды сурануута болбойт?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Ошентип, Алла Таала Айубду *(алейхис салам)* акырында катуу ооруга чалдыктырып чоң сыноону башына салат. Оорусу күн өткөн сайын күчөй берет. Мээримдүү жана жоопкерчиликтүү жубайы ..... Айуб пайгамбарды чарк айланып кызмат кылат.

2. Пендезат Алланын ............ Жаратканга бапестеген эң жогорку сүйүүсү аркылуу ээ болот.

3. Айуб *(алейхис салам)* .......................... аймагында жашаган.

4. Азирети Айубка ........................... берилгенден кийин балдарынан, мал-мүлкүнөн жана ден-соолугунан ажырап сыноого тушуккан.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Төмөндө Азирети Айуб менен Рахиманын ортосундагы сүйүүнүн, берилгендиктин жана сый-урматтын себептери айтылган. Демек, кайсы вариант туура эмес деп ойлойсуңар?**

А. Шайтан азгырган сайын ага каршы күч-кубаттуу болушкан.

Б. Жокчулук, кыйынчылык учурларда ар дайым экөөсү бирге сабыр кылышкан.

В. Бири бирине болгон сый-урматты сактай билкен.

Г. Бири бирине арка-жөлөк болуп Алла Таалага ар качан тобокел кылып, талыкпай моюн сунушкан.

**2. Пайгамбарлар ар түрдүү кыйынчылыктарга жана абалдарга ыраазы болушкан. Кайсы вариантта пайгамбарлар көрсөтүлгөн эмес?**

А. Таиф жергесинде эл таш бараң кылганына карабастан Мухаммед Пайгамбарыбыз аларга каргыш айткан эмес.

Б. Ибрахим пайгамбар отко ташталар алдында «Кандай өтүнүчүң бар?»-деп сураган Жабраил periштеге: «Мени Алла Таала көрүп турат» деп жооп кайтарган.

В. «Асхабу Кахф» (үңкүлдөгү адамдар) деген жаш уландар заалим падышанын кордугунан, зордук-зомбулугунан качып үңкүргө жашынышкан.

Д. Айуб пайгамбар Алла жиберген оор сыноолорго сабыр кылган.

**3. Азирети Айуб бүтүндөй мал-мүлкүнөн куру калган кезде : «Мал-мүлктү мага Алла Таала ыроологон эле. Кайра Өзү кайтарып алды. Алла Таала – бардык жандуу-жансыздын жалгыз Эгеси! Ал кааласа берет, кааласа алып койот!» - деген эле. Төмөнкү маанилердин кайсынысы Айуб пайгамбардын адамдык сапаттарына дал келбейт?**

А. Ал дүйнөгө, байлыкка маани бербеген каниеттүү, топуктуу адам болгон.

Б. Азирети Айуб Кудай Таала ыроологон бардык дүнүйө-

сүн элге кайрымдуулук үчүн таратып жиберүүгө кудурети жеткен өтө берешен киши болгон.

В. Колдон алынган нематтар кайра кайтарыларын билгендиктен Аллага ар дайым ыраазы болгон.

Г. Айуб пайгамбар Жаратсандан келген ар бир сыноодон ийгиликтүү өтүп, Аллага ар качан моюн сунган.

**4. Азиз Махмуд Худайинин:**

**Сен алуучу, Сен берүүчү, Куруучу**

**Биз алсызбыз, бергениңе ыраазы!.. -деген сөздөрүндө адамдын Жаратканга карата кайсы негизги өзгөчөлүгүнө басым жасалган?**

А. Садака жана исар

Б. Наадандык жана түркөйлүк

В. Алсыздык жана ыраазылык

Г. Капилеттик жана унутчаактык.

**5. Айуб пайгамбардын оорусу чыдагыс абалга келип калганда: «Чындыгында да, шайтан мени балээ жана азап менен кармады»** (Сад сүрөсү, 41-аят) **деп оорусун, кыйналганын шайтанга таңуулаган эле. Мындан төмөнкү кайсы тыянакты чыгарууга болбойт?**

А. Айуб *(алейхис салам)* башына түшкөн ар сыноону Алла Тааладан, ал эми буларга чыдай албастыгын напсимден деп билген. Жаратканды жан дили менен сүйгөн.

Б. Айуб пайгамбар бул сыноолордун себебин шайтандан көрүп, сабырсыздыгын шайтанга таңуулаган.

В. Ошондой болсо да бардык сыноолорго сабыр кылууга

да ыраазы эле.

Г. Азирети Айуб сабыры жетпей, чыдамы түгөнүп калышынан корккон.

**6. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы Жаратканга ыраазы болгон пендезаттын өзгөчөлүктөрүнөн болуп саналбайт?**

А. Башына түшкөн кыйынчылыкты, жокчулукту да, молчулук, бейпилдикти да Алладан деп билет.

Б. Жашоодо ар кандай жакшы-жаман кырдаалга тушуккан кезде мындай адамдар дайыма Алла Таалага жалбарат.

В. Алар Алла Тааланын ыраазылыгын кыйын, оор иштерди аткаруу менен гана табуу мүмкүн деп ишенишет жана бул жолдо ийгиликке жетишет.

Г. Алар күнүмдүк жашоодо жасаган иштери аркылуу Алла Тааланын ыраазылыгына ээ болууну эңсешет.

**7. Айуб пайгамбар кандай сыноого кабылган эмес?**

А. Катуу ооруга чалдыккан.

Б. Айуб пайгамбар кыйналып жатканда жубайы Рахима аны таштап кеткен.

В. Жер титирөөнүн натыйжасында Айубдун *(алейхис салам)* балдарынын эч бири аман калган эмес.

Г. Колундагы болгон мал-мүлкүнөн ажыраган.

**8. Адам баласы эркттүүлүгүн жана оң сапаттарын туура пайдалануу, ар кандай рухий ыпластыктардан**

**тазалануу жана ийги сапаттарды сиңирүү үчүн Жараткaнга таянып, Ага жакын болушу абзел. Аллага ишенип, ийгиликтерди багынткан пендени алыс жакка кетип аман-эсен мекенине кайтып келген жолоочуга салыштырууга болот. Өзүнүн алтын топурагына кайтып келген жолоочунун ошол учурдагы кубанчын, сүйүнчүн сөз менен айтуу кыйынга турар. Жараткан Аллага жакын болуудан ырахат ала билүү жана бул абалды туруктуу кармоо кандай гана зор бакыт!**

**Бул тексттен төмөнкү кайсы тыянакты чыгарууга болбойт?**

А. Адам баласы Алла Таалага моюн сунуп, Аны чын ыкластан сүйүү менен чыныгы бакытка жана бейпилдикке бөлөнөт.

Б. Бул дүйнөдө ар нерсенин чеги болгондой эле пенделик сүйүүдүнн да чеги болот.

В. Инсандык сапатын ондогусу келген бардык адамдарга Алла Таала эркти жана мүмкүнчүлүктү берет.

Г. Алла Таалага жакындоо үчүн оболу адеп-ахлакты ондоо зарыл.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

| | |
|---|---|
| 1. Рахима | 2. Ыраазылыгына |
| 3. Дамаск | 4. Пайгамбарлык |

### В. Тесттик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1- А | 2-В | 3-Б | 4-В |
| 5-В | 6-В | 7-Б | 8-Б |

Азирети Аюб (алейхиссалам)



**Ыйманга сүңгүп кирип, дуба жана зикир чындыгынын түбүн түрө кыдырып, караңгылыктан кутулган**

# АЗИРЕТИ ЮНУС

**(алейхис салам)**

Юнус *(алейхис салам)* байыркы Ассирия мамлекетинин борбору Ниневия шаарында төрөлүп, ошол аймактагы жергиликтүү элге[21] пайгамбар болуп жөнөтүлгөн. Юнус пайгамбар б.з.ч. 8-кылымда жашаган деген божомолдор бар. Атасы Метта Аллага моюн сунган, жупуну, салих адам болгон. Азирети Юнус отуз жаш курагында пайгамбарлык озуйпаны аркалаган. Курани Каримде анын урматына «Юнус» сүрөөсү бар.

Азирети Али (Алла ага ыраазы болсун):

«Юнус *(алейхис салам)* отуз жашында пайгамбар болгон. Ал элди эчен жыл ыйманга чакырган» - деген.

Куранда анын пайгамбарлыгы туурасында мындай деп айтылат:

**«Юнус да, шек-күмөнсүз, пайгамбарлардан болгон»** *(Саффат сүрөсү, 139-аят).*

21. Ниневиялыктар – Тигр дарыясынын жээгинде орун алган бүгүнкү Мосул аймагында жашаган эл.

**«Биз аны жүз миң, балким, андан да көбүрөөк** (адамга) **пайгамбар катары жөнөттүк»** *(Саффат сүрөсү, 147-аят).*

«(Эй, Мухаммед) **Албетте, Биз Нухка жана андан кийинки пайгамбарга вахий жибергенибиз сымал сага да вахий жибердик. Ошондой эле Ибрахим, Исмаил, Исхак, Жакып жана анын урук-тукуму Иса, Айуб, Юнус, Харун жана Сулайман пайгамбарларга да вахий жибергенбиз....»** *(Ниса сүрөсү, 163-аят).*

## Ниневия эли

Ниневиялыктар айкелдерге табынган журт болгон. Ашкере ташбоор, заалим адамдар эле. Юнус *(алейхис салам)* элди ак жолго чакыра баштаганда болгону эки киши гана ыйманга келет. Алардын бири терең илимдүү аалым, ар нерсенин чыныгы жүзүн аңдап түшүнө билген, экинчиси, абдан ибадаткөй, байлыкка маани бербеген адам болгон. Ыймансыздар Азирети Юнуска:

– Арабызда мынча көзү ачык, аалым жана маданияттуу адамдар турганда сен өзүң жалгыз чыгып, эмне үчүн ата-бабаларыбыз баскан изди туура эмес деп жатасың?! Биздин кудайчаларыбызды танып атасың! Эмне сен бизди жат жосундар менен бийлегиң барбы?! – дешет.

Алар сөз менен гана каяша кылбастан, Юнус пайгамбарга жапа чектирип кыйнай башташат. Пайгамбар *(алейхис салам)* болсо бардык каршылыктарга сабыр кылат. Кайра аларга боору ооруп, тавхид динине тынымсыз үгүт жүргүзөт. Алланын азабы катуу болоорун эскертет. Калайык анын насаатын жомок катары кабылдап, теңсинбей шылдыңдашат:

– Бир кишинин айынан Кудайдын каары түшүп, элдин баары жер менен жексен боло турган болсо, кана азабыңды алып

келчи, көрөлү?!

Коомчулуктун түркөйлүктүн туңгуюгуна терендеп батып баратканы, чектен чыккан кордугу жана басмырлаганы Юнус пайгамбардын жүрөгүн оорутат. Чыдап туралбай, Алланын жарлыгы келе электе эле айласыздан элди таштап кетүүгө мажбур болот. Жолдо бараткан кезде Алла Таала ага:

«Эй, Юнус! Артка кайт! Элинди дагы кырк күн ыйманга чакыр!» деп буйрук берет.

Юнус пайгамбар шаарга кайтып барат. Элди кайра туура жолго чакырып, Кудай Тааланын каарынын катуулугун, мээриминин чексиздигин айтат. Канчалык аракет кылбасын эч кимдин оңолооруна көзү жетпейт. Берилген мөөнөттөн отуз жети күн өткөнүнө карабастан бир дагы адам ыйманга келбейт. Азирети Юнус:

– Үч күндөн кийин келе турган азапка даяр болгула! Бул азаптын аламаты, адегенде жүзүнөр саргарып кетет! – дейт. Ошентип, Юнус *(алейхис салам)* Алланын уруксатын күтө албай, капаланган бойдон шаардан чыгып кетет.

Анын бул кадам пайгамбарлык вазийпадан качуу же Улуу Аллага моюн сунбоо эмес болчу. Болгону даават таасир этпеген түркөй коомдон алыстагысы келген.

## Ыйман, тооба жана кечирим

Ошентип убада кылынган күн да келет. Юнустун айткандары туура чыгып, Ниневия элинин жүздөрү саргарып кетет. Ошондо алар пайгамбардын айтканына ынанышып:

«Юнус айткан азаптын айгак белгиси! Ушу күнгө чейин жалган сүйлөгөнүн такыр укпадык эле» деп чоң азаптын келеринен калтаарып калышат.

Көк-асманды капкара булут чуулгай баштайт. Кылган иштерине катуу өкүнгөн ниневиялыктардын жүрөктөрүн коркуу сезими чырмайт. Ар кимиси ар кайсы жака элендеп шааштысы кетет. Анткени Алланын азабы жакындап калган эле. Эмне кыларын билбей эндирей түшөт. Эртерээк тооба кылып (Жаратткандан кечирим тилеп) калсак деген үмүт менен ошол чөлкөмдө жашаган бир салих адамга барышат. Ал минтип кеңеш берет:

– Чоң азаптын келишине дагы эки күн бар. Эгер каалсаңар мына бул дөңгө чыгып мурун күч менен тартып алган нерселериңерди ээлерине кайтарып берип, бири- бириңердин ыраазылыгыңарды алгыла! Андан соң Юнустун Раббиси үчүн курмандык чалгыла. Анын этинен чоң-кичине, кедей-бай дебей бардыгы жешсин. Андан кийин өзүңөрдүн алсыз, муктаж абалда экениңерди моюнга алып, жылаң баш Жаратканга алакан жайып:

«–Оо, Юнустун Раббиси! Биз тооба кылдык! Сага гана ишендик. Юнустун пайгамбарлыгын кабыл кылдык. Юнусту тапкандан тарта, андан Сенин жарлык- буйруктарыңды үйрөнүп, ошол боюнча өмүр сүрөбүз!» деп жалынып жалбаргыла!...».

Үрөйү учкан эл билгиндин айтканындай тообо кылышат, бири биринин ыраазылыгын алышат. Жараткан Алланын Улуулугун жана Кудуреттүүлүгүн чын жүрөктөн кабыл кылып, ыйлап-ыйлап кечирим тилешет. Ошондо Алла Таала мээримдүү сыпаты менен элдин тообасын кабыл кылып, азапты артка кайтарат. Бул жагдай Куран аяттарында мындай деп баяндалат:

**«Юнустун элинен башка ыйман келтирген жана ыймандары пайда берген айыл болгонбу? Алар ишенген кезде Биз аларды бул дүйнө тиричилигиндеги кордоочу жазадан куткардык жана аларды белгилүү мезгилге чейин пайдалангыдай кылдык»** *(Юнус сүрөсү, 98-аят).*

Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафанын *(саллал-*

*лаху алейхи васаллам)* мезгилине чейин ыймансыздыктын сормо сазынан тооба кылышып кутулган жалгыз үммөт мына ушул Юнустун коому эле. Бул жердеги азаптан аман калу деген түшүнүк  Алла Тааланын ырайымдуулугунун башкача бир ажайып көрүнүшү, турмушка чагылышы. Бул өңүттөн Юнус сүрөсүнүн бир топ аяттарында Алланын азабына караганда ырайымы кыйла мол экендиги айтылат.

## Юнус  пайгамбар Ниневия шаарынан чыгып кеткен кезде

**«Зун-Нунду (эсте). Биздин аларга[22] алыбыз жетпейт деп ойлоп, ал ачуулана кетип калган эле……»** *(Анбия сүрөсү, 87-аят).*

Зуннун – Азирети Юнустун лакап аты. «Балык ээси» дегенди билдирет. Аны балык жутуп алгандыгы үчүн ушул лакап ыйгарылган.

Юнус пайгамбар шаардан чыгып кеткен соң бир кемеге отурат.

**«Эстегин, ал** (адамдарга толо**) кеме менен качкан эле»** *(Саффат сүрөсү, 140-аят).*

Бул аятта «абааго – качуу» этиши арап тилинде «төрөсүнөн качкан кул» деген контексттеги мааниге туура келет. Юнус пайгамбар элге ачууланып, Алланын уруксатын күтпөстөн кеткендиги өйдөкү аяттан каймана билинип турат.

Белгилүү бир убакыттан соң кеме деңиздин ортосунда туруп калат. Канча аракет кылса да кемени ордунан жылдыра алышпайт. Кемедеги адамдар чөгүп кетебиз деген ойдо туру-

22. Ассирийадагы Ниневийа шаарынын күнөөлүү иштерди кылып жаткан коомуна.

шат. Алар бул окуяны жаман жагына жоруп, кемеде күнөөкөр бир адам бар деп ойлошот. Бул адамдын ким экендигин табуу үчүн чучукулак кармашат. Чучукулак Азирети Юнуска чыгат. Башына түшкөн бул мүшкүлдүн сыноо экенин заматта түшүнөт. Анткени, ал буйрукту күтпөстөн келе берген эле. Пайгамбар эмеспи, башка түшкөнгө кайыл болуп, Жаратканга тобокел кыла:

«Ооба, күнөөкөр кул менмин» дейт.

Бирок кемедегилер анын салих адам экенин байкагандыктан кайра-кайра чучукулак кармашат. Ошентсе да ар бир чучукулак Юнус пайгамбарга чыгып туруп алат. Акырында, мунун бир күнөөсү болушу мүмкүн деген ойдо аны аргасыздан сууга ыргытышат.

**«Ошондо** (кемедегилер) **чучукулак кармашып жеңилген соң** (аны деңизге ыргытып жиберишти)**»** *(Саффат сүрөсү, 141-аят)..*

**«Зун-Нунду (эсте). Биздин аларга алыбыз жетпейт деп ойлоп, ал ачуулана кетип калган эле……»** *(Анбия сүрөсү, 87-аят).*

**«Ошондо өзүн-өзү жемелеп турган чакта аны бир балык жутту»** *(Саффат сүрөсү, 142-аят).*

Балыктын ичи көөдөй караңгы. Пайгамбар дале болсо тирүү. Акыл-эси да жайында. Алла Таала балыкка Юнус зыян чекпесин деп буюрат. Юнус пайгамбар жазмышка ыраазы боло өзүн Жаратканга тапшырат. Туура эмес кадам таштаганына катуу бушайман болуп, Кудай Таалага минтип жалбарат:

لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبْحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ

**«…Сенден башка кудай жок! Сен аруусуң! Албетте,**

**мен адашкандардан болдум!»** *(Анбия сүрөсү, 87-аят).*

Бул учурда балыктын курсагынан ажайып үндөрдү угуп, жакшылап тыңшап турат. Алла Таала ага балыктын ичинде жүргөнүн билдирет:

«Эй, Юнус! Бул үндөр деңизде зикир кылган жандуулардын үнү!».

Азирети Юнус мындай кыйын учурларда адаттагыдай эле Жаратканды зикир кылып, Аны алкап-даңктоодон, истигфар жана дуба кылуудан эч жазбайт. Анын мындай кыйын абалга түшүкканын андаган периштелер пайгамбардын кечирилиши үчүн Аллага жалбарышат. Азирети Юнус Алланы көп улуктап, көп истигфар кылгандыктан, ырайымдуу Жараткан анын залла-катачылыгын кечирип жиберет:

**«Анан биз анын дубасын кабыл кылдык жана аны кайгыдан куткардык. Биз момундарды мына ушинтип куткарабыз»** *(Анбия сүрөсү, 88-аят).*

Юнус пайгамбар чын ыкластан көп тасбих айткандыгы үчүн кечирим тапкан эле. Бул жагдай Куран аяттарында мындайча баян этилет:

**«Эгер ал** (Аллага дайыма) **тасбих айтуучулардан болбогондо, албетте, ал** (балык) **ичинде** (адамдар) **кайра тириле турган күнгө чейин (**кыяматка чейин) **калаар эле»** *(Саффат сүрөсү, 143-144-аят).*

Эгер Алла Таала кааласа, Өзүнүн элчисин жөн деле куткарып коймок. Бирок, зикир, ибадат, жалбаруу жана кечирим тилөө менен азаптан, жазадан кутулууга болоорун Алла Таала адамзатка үлгү көрсөтүү үчүн катачылыгын андоого, тообо кылуусуна жана истигфар тилешине Юнуска *(алейхис салам)*мүмкүнчүлүк берген.

Коомду кырк күн бою тавхидке чакыр деген буйрук берил-

ген эле. Ал отуз жети күн сабыр кылып, үч күн калганда чыдабай кетип калган. Ошондуктан, Алла ага балыктын ичинде сабырдуулук сабагын берип, чоң сыноого дуушар кылган.

Акырында курсагында бир пайгамбарды аманат катары алып жүргөн балык Алланын жарлыгы менен аны жээкке таштайт:

**«Ошондо Биз аны ал-күчтөн тайган тейде кургактыкка чыгардык. Ал үчүн ашкабактан жалбырактуу бир дарак өстүрдүк»** *(Саффат сүрөсү, 145-146-аяттар).*

Юнус *(алейхис салам)* жээкке чыкканда арыктап, алсырап калган эле. Күн да ачуу тийип турган. Алла Таала аны аптаптан коргоо үчүн кең жалбырактуу даракты өстүрүп койот. Бул дарактын көлөкөсүнө Юнус пайгамбарга зыян берчү чымын чиркe, курт-кумурскалар жакындачу эмес. Ал анын мөмөлөрүн жеп өзөк жалгап күн кечирет.

Ошентип, Азирети Юнус тыныгып өзүнө келген соң Ниневия шаарын көздөй багыт алат. Шаарга жакындап калганда бир чабанга кезигип элдин абалын сурайт. Чабан болгон окуяны төкпөй чачпай айтып берет. Алланын буйруктарын айтып, өрнөк боло турган пайгамбарды эл күтүп жатканын айтат.

Азирети Юнустун мекенине кайтканын уккан коом дароо ага барышат. Эл келген учурда ал намаз окуп жаткан. Намаздан соң кучакташа амандашып, өткөн кеткен нааданчылыктары үчүн кечирим сурашат. Кичипейилдик менен аларды кечирип, Алланын жарлыктарын үйрөтөт. Ниневия эли ошондон тарта Аллага жана пайгамбарга моюн сунушуп, чыныгы бейпил, бактылуу жашоого жетишет.

**«Акырында ага ыйман келтиришти. Биз аларды бир мөөнөткө чейин** (ажалдары келгенче, тирүүлүк нематынан) **пайдаландырдык»** *(Саффат сүрөсү, 148-аят).*

Акыйкат жарчылары ар качан сабырдуулук, токтоолук, чечкиндүүлүк менен аракет кылышы абзел. Эл кайдыгерликке белчеден батып, катаал кордуктарына чыдоого мүмкүн болбой калганда гана Юнус пайгамбар буйрук келе электе шаардан чыгып кетүүгө аргасыз болгон. Анын бул кадамы Алла Тааланын даргөйүндө бир жагынан сабырсыздык жана шашмалык эле. Кырдаал өтө оор болгон күндө да, мындай кадам ал үчүн заллакатачылык эле.

Жалпыбызга маалым болгондой, Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Мекке бутпарастарынын жан чыдагыс кордуктарына, зордук-зомбулуктарына чыдап, Мединага көчүүгө буйрук келгенге чейин сабыр кылган. Алла Таала Исра сүрөсүнүн 80-аятында Азирети Мухаммед Пайгамбарыбызга мындайча уруксат берет:

«**Раббим мени** (Мединага) **жакшылык менен киргизип, жакшылык менен чыгар! Мен үчүн өз тарабыңдан жардам кыла турган күч-кубат бер!» - деп айткын».**

Алла Таала Мухаммед Мустафага *(саллаллаху алейхи васаллам)* Юнустун *(алейхис салам)* катачылыгын мисал катары көргөзүп, пайгамбарлык вазийпаны аткарууда туш болгон бардык кыйынчылыктарга сабырдуу болууну, арканды алыс таштап туура кадам таштоону буйурган:

«**Ошондуктан** (Эй Мухаммед)**, сен Раббиңдин өкүмүнө сабыр кылгын жана балык жуткан** (Юнус пайгамбар) **сыяктуу** (сабырсыз) **болбогун! Эстегин, ал** (балык курсагында калып) **кайгыга чөккөн абалда Жаратканга жалбарган эле. Эгер ага Раббиси тарабынан болгон нематмээрим жетпегенде, албетте, кургактыкка айыпталган абалда түшөр эле.** (бирок Жараткан ага мээримдүүлүк көрсөтүп балык курсагынан аман-эсен чыгарды). **Андан соң Раббиси аны** (дагы кайта пайгамбарлыкка) **тандап, салих** (пайгамбар) **кылды»** *(Калам сүрөсү, 48-50-аяттар).*

## Азирети Юнустун өмүр жашоосунан алына турган ибараттар, үлгү- сабактар

-Алланын буйруктарын элге жеткизүүдө өтө аяр мамиле, туруктуулук жана сабырдуулук талап кылынат.

-Ар дайым Алланы зикир кылуу жана күнөөлөр үчүн Андан кечирим суроо зарыл.

-Тооба кылганда кайра ошол ишке барбоо ниети менен чын ыкластан кайтуу жана Алланын ырайымынан үмүт үзбөй, ар дайым истигфар кылуу керек.

-Өлө турганына көзү жеткенден кийин кылынган тообанын кабылданышы бир гана Юнус пайгамбардын коомуна ыйгарылган. Алар тооба кылган кезде чоң азап али келе элек эле. Болгону азаптын белгилери жараян эте баштаган болчу. Юнустун эч качан жалган айтпаганын билгендиктен, эскертүүдөгү чоң азаптын келээрине ынанып, дароо тооба кылууга жетишип калышкан. Ал эми жер менен жексен болгон башка коомдордун абалы мындай эмес. Маселен, фараон түрдүү эскертүүлөргө карабай, акырында азап башка түшкөндө гана бушайман болуп тооба кылган. Айла түгөнгөндө карайлап барып тооба кылгандыктан, тообасы да, ыйманы  да кабыл кылынган эмес.

Оо Жараткан Алла Таалам! Ар дайым зикир кылууну насип кыла көр. Кыйынчылыкта да,  жыргалчылык молчулук учурларда да жалгыз Өзүнө гана жалбарууну, Өзүнө гана кул болууну насип кыла көр!

Оомийин!...

## СУРООЛОР

### А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле

1. Эмне себептен Алла Таала Ниневия элинин тообасын кабыл кылган?

2. Юнустун *(алейхис салам)* балык жутуп кетсе да ичинде Алланы зикир кылышынан, Андан үмүт үзбөй кечирим сурашынан кандай сабак алууга болот?

3. Белгиленген убакыт келгиче Юнус пайгамбардын шаардан чыгып кетиши буйрукка каршы чыгууга же болбосо вазийпадан качууга жатабы?

4. Эл ичиндеги аалым адам Ниневия элинин азаптан кутулуусу үчүн кандай багыт берди?

5. Азирети Юнус кемеден деңизге ташталарда эмне себептен каршы чыккан эмес жана «Ооба, мен күнөөкөр кулмун» деген?

6. Кемеден деңизге ташталган Юнус пайгамбар кантип аман калган?

### Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла.

1. Юнус *(алейхис салам)* байыркы Ассирия мамлекетинин борбору ...... шаарында төрөлүп, ошол аймактагы ........... элге пайгамбар болуп жөнөтүлгөн..

2. Берилген мөөнөттөн .... .... күн өткөнүнө карабастан бир дагы адам ыйманга келбейт.

3. Юнус пайгамбардын ....................................деген лакабы болгон.

4. Азирети Юнус Алланы көп улуктап, көп ..... кылгандык-

тан, ырайымдуу Жараткан анын ……… ……… кечирип жиберет.

5. Юнус пайгамбар балыктын ичинде жүргөндө………………………үндөрүн уккан.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Төмөнкү үлгүлүү адептердин кайсынысы Юнус пайгамбардын өмүр жашоосуна тиешелүү эмес?**

А. Катачылык кетирсе да үмүт үзбөй Аллага баш калкалоо.

Б. Өлүм алдында тообалардын сөзсүз кабылдануусу.

В. Динге, ыйманга чакырууда сабырдуулуктун зарылчылыгы.

Г. Күнөөнү андаган соң дароо Аллага жалынып кечирим суроо.

**2. Юнус пайгамбар эмне себептен шаардан чыгып кеткен?**

А. Анткени, Ниневия эли каапырдыктан жана наадандыктан кайтайын деп калган.

Б. Эл Юнус пайгамбардын шаардан чыгып кетишин талап кылышкан.

В. Алла Таала Юнус пайгамбарга шаардан чыгып кетишине уруксат берген.

Г. Юнус пайгамбардын талыкпас аракетине жана сабырдуулугуна карабастан, Ниневия калкы түркөйлүктүн тунгуюгунан кайтпай койгон.

**3. Балыктын ичинде жаткан Юнус пайгамбарды Алла Таала кечирген. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы анын себептеринен эмес?**

А. Тооба кылып жана кечирим тилөөсү.

Б. Элине туура эмес мамиле жасаганын түшүнүп бушайман болуусу.

В. Жаратканды абдан көп зикир жана тасбих кылуусу.

Г. Ар дайым дуба жана жалынып жалбаруу абалында болушу.

**4. Ниневия эли Алланын азабынан кутулуу үчүн эмне кылган эмес?**

А. Элдин акысын ээлерине кайтарып берген.

Б. Аллага жакындоо үчүн курмандыкка мал союп, аны элге таратышкан.

В. Бир топ адамдан өзү кутулушу үчүн жардам сураган.

Г. Бушаймандык менен Аллага жалынып-жалбарышкан жана Ага моюн сунууга сөз беришкен.

**5. Элдин чоң азаптан кутулуусунан кандай ибарат чыгарууга болбойт?**

А. Юнустун коому азаптын алганкы жышаанын көрөр замат тообо кылып чоң азаптан кутулган жалгыз коом болуп саналат. Эгер алар түркөйлүктөн кайтпай койгондо сөзсүз түрдө Алланын каарына калышмак.

Б. Пайгамбарларга баш ийбестен, алардын дааватынан баш тарткан коомдорду Алла Таала азап менен жазалайт.

В. Эң оор кыйынчылык учурларда да Алланын ырайымы-

нан эч качан үмүт үзбөө керек.

Г. Кайсы бир коомдо салих пенделердин болушу ошол коомдун тагдырына таасири эте турганчалык зор мааниге ээ.

**6. «Эстегин, ал** (өз коомуна ачууланып, Раббисинин уруксатысыз мекенинен чыгып адамдар) **толо кеме менен качкан эле»** (Саффат сүрөсү, 140) **деген аяттагы «качкан эле» деген сөз кайсы мааниде колдонулган?**

А. Тымызын качуу

Б. Вазийпадан баш тартуу

В. Уруксатсыз кетүү

Г. Көчүү

**7. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы акыйкат жарчыларынын өзгөчөлүктөрүнүн бири эмес?**

А. Оор иштерде ийгиликке жетүү үчүн аракет кылышат жана бекер эле убара болушат.

Б. Кыйынчылыктарды жеңүү үчүн колдон келишинче кайрат кылышат жана сабырдуу болушат.

В. Каршы чыккандарга да түшүнүктүү жана сыпаа насаат айтышат.

Г. Жер жүзүнө тавхидди жеткирүү үчүн өмүрүн аябай үгүт жүргүзүшөт.

**8. Элди тавхид динине чакырган Юнус пайгамбарга Ниневия калкы:**

**«–Арабызда мынча көзү ачык, аалым жана маданиятуу адамдар турганда сен өзүң жалгыз чыгып, эмне үчүн ата-бабаларыбыз баскан изди туура эмес деп жатасың?! Биздин кудайчаларыбызды танып атасың!**

**Эмне сен бизди жат жосундар менен бийлегиң барбы?!» – деген эле.**

**Төмөнкүлөрдүн кайсынысы кайсы бир коомдун туура ишеничти кабыл кылышында таасир берүүчү маанилүү фактор эмес?**

А. Коомдон чыккан илимдүү, ойчул адамдардын ишенимдери жана көзкараштары

Б. Баштан эле эл ишенип келген салт санаалар, ырым-жырымдар.

В. Тавхид ишениминен «Үч кудай» ишенимине өтүп жатканда адамдын ой жүгүртүүсүнүн күчөшү.

Г. Көнүп калган эски ишенимдин жана өкүмдөрдүн өздөрүнө ары жеңил, ары оной болушу.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Ниневия, жергиликтүү
2. Отуз жетинчи
3. Зун-Нун
4. истигфар, залла-катачылыгын
5. Зикир кылган жандуулардын

### В. Тесттик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1- Б | 2-Г | 3-Б | 4-В |
| 5-А | 6-В | 7-А | 8-В |

## Азирети Юнус (алейхиссалам)



**Алла Тааланын “Илияска салам болсун!” – деген өзгөчө назарына жана сүйүүсүнө**

# АЗИРЕТИ ИЛИЯС

**(алейхис салам)**

Азирети Харундун *(алейхис салам)* укумунан чыккан Илияс *(алейхис салам)* Исраил тукумуна пайгамбар катары жөнөтүлгөн.

Алла Таала бул туурасында мындай дейт: **«Эч шек-күмөнсүз, Илияс да пайгамбарлардын катарында эле»** *(Саффат сүрөсү, 123-аят).*

Исраил уулдары Палестина чөлкөмүн колго алган соң жөөттөрдүн бир уруусу Балбек[23] деген шаарга отурукташып калышат. Бул уруу зөөкүр өкүмдардын башкаруусунда жашайт. Баяндамалардын биринде ал өкүмдар «Баал» деген бут жасатып, элди ошол бутка табынуусун талап кылгандыгы айтылат. Жөөттөр Палестинаны басып ала электен мурун шаардын аты «Бек» болгон экен. Заалим адам аталган айкелди жасаткандан кийин шаардын атын «Балбек» деп өзгөрткөн деген риваяттар да бар. Ошол кезде аймактын эли тавхид дининен бир кыйла оолактап, ак жолдон чыгып, каапырлыктын сормо сазына батып калышкан эле. Мына ошол учурда Азирети Илияс *(алейхис салам)* Балбек элине акыйкатты түшүндүрүү, туура-түз жолго үндөө максатында пайгамбар катары жиберилген.

23. Азыркы учурда бул шаар Балабак деп айтылат.

Алтындан жасалган Баал болжол менен он метр бийиктикте болгон. Илияс пайгамбар элге кайрылып:

«Айланайын калайык! Бутка сыйынбагыла! Бардык нерсенин жаратуучусу Алла Таалага ыйман келтиргиле жана Аллага гана ибадат кылгыла!» - деген.

**«Илияс өз коомуна мындай деген эле: Алладан коркпойсуңарбы?! Баал** (аттуу алтындан жасалган) **бутка сыйынып, силердин да, силерден мурунку ата-бабаларыңардын да Жаратуучусун таштайсыңарбы?!»** *(Саффат сүрөсү, 124-126-аяттар).*

Тилекке каршы, жөөттөр Илияс пайгамбардын насаатына терс жооп кайтарышат. Атүгүл Пайгамбарды шаардан кубалап чыгууга чейин барышат. Бирок, баштарына ар кандай балээ, апааттар келе баштайт. Кырдаалдан чочулаган жөөттөр дароо акыйкатты таанып, Илияс пайгамбарды издеп таап, кайрадан ыйман келтиришип, жалгыз Аллага сыйынып калышат. Ошондо гана сыноо үчүн жиберилген балээлерден кутулушат.

Негизи эле жөөт калкы чыр-чатакка жакын, тез-тез кубулуп турган туруксуз эл болушат. Алар Илияс пайгамбарга берген убадасында тура алышпайт. Акыйкатты көрүп тушурса да, түркөйлөрдөй ак жолдон тайып кетишет. Пайгамбардын күн-түн дебей акка чакырган акыл-насааттарына кулак төшөбөй коюшат. Арга түгөнгөндө Алланын жарлыгы келет да, пайгамбар шаардан чыгып кетет. Алланын элчиси шаардан чыгып кетээри менен каапыр эл Алланын ырайымынан куру жалак калышат. Башкача айтканда, Алланын азабына тушугуп, бул дүйнөдө да, акыретте да бактысыздардын катарына кошулушат.

**«Анан** (коому Илиясты) **жалганчы деп аташты. Эми албетте, алар** (тозок азабына) **дуушар болушат. Бирок Алланын пакиза пенделери гана** (азапка тушукпайт)» *(Саффат сүрөсү, 127-128-аяттар).*

Илияс пайгамбар жол боюндагы бир айылга кез келет. Аларды ыйманга чакырып, акыйкат динге үндөйт. Пайгамбардын даааваты берекелүү болуп, айыл эли Алла Таалага ыйман келтиришет. Илиястын айылдан кетпешин суранышат. Ал оорукчан уулу бар бир кемпирдин үйүндө конок болуп калат. Эки ирекет намаз окуп, баланын шыпаа табуусу үчүн Алла Таалага жалынып дуба кылат. Алла анын тилегин кабыл кылып, балага шыпаа берет. Оорусунан сакайган Аляса Азирети Илиястын жанынан чыкпас болот. Алланын пайгамбарынан Тооратты үйрөнөт.

Илияс пайгамбар калган өмүрүн ошол чөлкөмдөгү элдерди Алланын жолуна чакыруу менен өткөрөт.

Баяндамалардын биринде, Илияс пайгамбар бир күнү Азраилди көрүп чочуп, титиреп кеткендиги айтылат. Азраил периште мунун себебин кызыгып:

– Эй, Алланын Пайгамбары! Өлүмдөн коркуп кеттинби? - деп сураганда, Азирети Илияс:

– Өлүмдөн корккон жокмун. Жашоо менен коштошор убакыттын келиши мени чочутуп жиберди, - деп жооп кайтарып, сөзүн улай: – Бул дүйнөдө Алла Таалага кулчулук кылып, элди жакшылыкка үндөп, жамандыктан тосуп жаткан элем. Убактымды ибадат менен, салих амалдар менен өткөрүп, адеп-ахлактын эң жогорку деңгээлине жетүүгө болгон күчүмдү жумшап жаткан болчумун. Мен ушундан ырахат алып, өзүмдү бактылуу сезчүмүн. Жан дүйнөм рухий бейпилдикке бөлөнөр эле. Өлгөндөн кийин мындай бакытка чөмүлө албай калам. Кыямат күнүнө чейин мүрзөдө туткун болуп жатаарымды ойлоп кайгырып жатам, – деген экен.

Ошентип, Илияс *(алейхис салам)* көк-асманда жагымдуу жаңырык калтырып, Улуу Аллага жол тартып, ырайымга, мээримге бөлөнгөн экен.

**«Биз кийинки урпактар арасында** (Илияс) **тууралуу** (жакшы мактоолор, алкоолор) **калтырдык. Илияска салам болсун. Албетте биз жакшы иш кылуучуларды мына ушундай сыйлайбыз. Акыйкатта ал Биздин момун пендерибизден»** *(Саффат сүрөсү, 129-132-аяттар).*

Дүйнөнүн миң кубулма убактылуу ырахаттарына, лаззаттарына алданбай өмүр кечирүүнү, туура жолдон тайбай жашап, акыретте бактылуулардын катарында болууну жана бейиште пайгамбарларга кошуна болууну Алла Таалам баарыбызга насип кылсын!...

Оомийин!...

## СУРООЛОР

### А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле

1. «Биз кийинки урпактар арасында (Илияс) тууралуу (жакшы мактоолор, алкоолор) калтырдык. Илияска салам болсун. Албетте биз жакшы иш кылуучуларды мына ушундай сыйлайбыз. Акыйкатта ал Биздин момун пенделерибизден» (Саффат, 129-132) деген аяттагы «жакшы алкоолор калтырдык» деген сөздү кандай түшүнөсүнөр?

2. Балбек шаарындагы элдин диний жашоосу кандай болгон?

3. Илияс пайгамбар шаар калкын тавхид динине чакырганда эл ага кандай караган?

4. Өлүм периштесин көргөн Илияс пайгамбар кандай абалда калган?

### Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла.

1. Азирети Харундун *(алейхис салам)* укумунан чыккан ..... *(алейхис салам)* Исраил тукумуна пайгамбар катары жөнөтүлгөн.

2. Оорусунан сакайган ..... Азирети Илиястын жанынан чыкпас болот. Алланын пайгамбарынан ........ үйрөнөт.

### В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле

**1. Илияс пайгамбардын коому алтындан идол жасап табынган. Самири аттуу бузуку адам дагы алтындан бука жасап, Муса пайгамбардын элин ага сыйынууга үндөгөн. Ушул өңдүү мисалдарды эске ала турган**

**болсок, алтын тууралуу кандай жыйынтык чыгарууга болот?**

А. Алтын – бул адамзат тарыхында чыр-чатактын, уруш-талаштын башаты.

Б. Алтын – бул көрүнүшү жана баалуулугу менен адамды өзүнө тартып туруучу зат.

В. Буттардын алтындан жасалыш сыры элдин жан дүйнөсүн дагы да байытып, дем берип турушунда катылуу.

Г. Илгертен бери эле адамдар алтындын кандайдыр бир күчкө ээ болгонуна ишенишкен.

**2. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы Илияс пайгамбардын коомуна таандык эмес?**

А. Коом Балабек деген жерде жашаган.

Б. Алар Азирети Илиястын пайгамбар болгондугуна көздөрү жеткенден кийин ага ыйман келтиришип, экинчи жолу эч каршылык көрсөтүшкөн эмес.

В. Алар «Бал» аттуу бутка сыйынышкан.

Г. Аларды заалим жана бутпарас өкүмдар башкарып турган.

**3. «Анан** (коому Илиясты) **жалганчы аташты. Эми албетте алар** (тозок азабына) **дуушар болушат. Бирок, Алланын** (ыкласман) **пакиза пенделери гана** (азапка тушукпайт)» (Саффат, 127, 128) **деген аятта тавхид ишенимин кабылдабагандардын тозокко түшөрү айтылган. Ошондой эле бул аятта «ыйман келтиргендер» деп эмес, «ыкласман адамдар» бейишке кирет деп айтылган. Муну кандай түшүнсө болот?**

А. Ыйман келтирген, бирок, ыкласы тайыз пенделердин бардыгы тозокто жазасын алышат.

Б. Тавхид ишенимине ишенбегендердер да ыкластуу болсо бейишке чыгышат.

В. Ыкласман пенделерден ыйман келтирбегендер тозокко түшүшөт.

Г. Ыйман келтирип, бериле ибадат кылган ыкласман пенделер бейишке чыгышат.

**4. Эмне себептен Илияс пайгамбар Азраил periштени көрүп чочуп кеткен?**

А. Өлүмдөн жана акыреттен корккон.

Б. Өз үммөтүнүн жок болуп кетишине кабатырланган.

В. Алладан азап келди деп ойлогон.

Г. Өлгөндөн кийин ибадат кылуудан, Алланын динин жайуудан жана пайдалуу ибадаттарды аткара албай калуудан тынчсызданган.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Харун

2. Аляса; Тооратты.

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1- Б 2-Б 3-Г 4-Г

## Азирети Илияс (алейхиссалам)



**Ааламдарга аскар кылынган**

# АЗИРЕТИ АЛЯСА

**(алейхис салам)**

Азирети Аляса пайгамбар катары Исраил уулдарына жөнөтүлгөн. Бала чагында катуу ооруга чалдыгып, Илияс пайгамбардын дубасы менен шыпаа тапкан. Ошол күндөн тартып Илияс пайгамбардан тавхид динин жана Тооратты үйрөнгөн.

Мурунку пайгамбарлар сыяктуу Аляса *(алейхис салам)* да Исраил урпагын туура жолго салуу үчүн болгон күчүн жумшаган. Эки жүздүү Исраил урпагы каалаган кезде пайгамбарга моюн сунуп, кааласа баш ийбей каршылык көрсөтүп турушкан.

Курани Каримде Аляса пайгамбар тууралуу эки аят бар:

«(Эй Мухаммед!) **Исмаил, Аляса** (Ювшаа пайгамбар) **жана Зул-Кифлди эстегин! Бардыгы жакшы кишилерден болгон»** *(Сад сүрөсү, 48-аят).*

Аяттагы «Эстегин!» деген буйрук башка элчилер сыяктуу аталган пайгамбарлар дагы Алланын динин жайууда эмгеги синген, кадырлуу, барктуу болгон дегенди билдигер.

**«Исмаилге, Алясага, Юнуска жана Лутка хидаят** (пайгамбарлык) **бердик. Алардын бардыгын бүткүл ааламдарга аскар кылдык»** *(Анам сүрөсү, 86-аят).*

Азирети Аляса *(алейхис салам)* пайгамбарлыгы мезгилинде Исраил мамлекетин башкарууга, тизгинди колго алууга кызуу киришкен. Коомчулук Аляса пайгамбардын үгүтүн четке кагып, каршылык көрсөтүшөт. Ошентип, бузукулук, чыр-чатак жана башаламандык күч алат. Аларга да Алла Тааланын каары түшүп, түрдүү тилсиз жоолорго, кырсыктарга дуушар болушат. Жаман жоруктарынан улам Кудай Тааланын ырайымынан жана мээриминен куру калышат.

Нишанжызаада Мухиддин Мехметтин «Мир-ату Кааинат» аттуу китебинде Аляса пайгамбардын кээ бир мужизалары туурасында мындай баяндама берилет:

«Күндөрдүн биринде Ариха шаарындагы суулардын баары шорго айланат. Эл дароо Аляса пайгамбарга барып чара табууну өтүнүшөт. Пайгамбар *(алейхис салам)* жакшылык үмүт кылып шор сууга бир кочуш туз ыргытып, «Даамдуу жана ичимдүү бол!» дейт. Алланын амири менен элди шорлоткон шор суу мурункусунан да таза жана даамдуу болуп калган.

Башка бир риваятты тыңдайлы. Бир күнү карызга белчеден баткан жесир аял Азирети Алясага кедейлигин айтып, арыз-муңун даттанат. Аляса пайгамбар сурайт:

– Үйүңдө эмне бар?

– Бир ууч гана майым бар.

– Андай болсо тезинен үйүңө баргын да, ошол майыңдан үйдөгү идиштердин бардыгына аз-аздан тамызып кой! - дейт.

Береги зайып Алланын элчисинин айтканы боюнча, үйүнө жетээри менен идиштеринин бардыгына аз-аздан май тамызып чыгат. Бир канча убакыттан кийин идиштердеги май толуп-ташып жатканын көргөн аял кубанчы койнуна батпай сүйүнөт. Ошентип, жесир аял майларын сатып карыздарынан кутулат. Канчалык сарптаса да, идиштеги бөксөргөн майы кайра толуп

түгөнбөс болуп, берекелүү бойдон кала берген экен.

Аляса пайгамбар өлүмү жакындаган кезде Азирети Зуль-Кифлди чакыртып, Алланын жарлыгынын негизинде өзүнөн кийин пайгамбарлык вазийпа ага өткөндүгүн кабарлайт.

Оо Жараткан Алла Таалам! Пайгамбарларыңды ааламдарга аскар кылганың өңдүү, Жалгыз Өзүңө гана кулчулук кылууну, акыретте бийик мартабаларга жетүүнү бизге да насип кыла көр!

Оомийин!

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

1. Аляса *(алейхис салам)* пайгамбар катары жиберилген коомдогу саясий кырдаал, андагы талаш-тартыш, чыр-чатактын себеп натыйжалары туурасында талкуу жүргүзгүлө.

2. Азирети Аляса кайсы пайгамбардын колунда чоңойгон жана Тооратты кимден үйрөнгөн?

3. Алясанын пайгамбарлык мезгилинде Исраил уулдарынын ортосунда кандай фитна жана бузукулук жаралган эле?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла.**

1. Азирети Аляса бала чагында катуу ооруга чалдыгып, ................ пайгамбардын дубасы менен шыпаа тапкан.

2. Аляса пайгамбарга кулак төшөбөй койгон Исраил уулдарына Алла Тааланын каары түшүп, ........................................ . дуушар болушту.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1.** «(Эй Мухаммед!) **Исмаил, Аляса** (Ювшаа пайгамбар) **жана Зул-Кифлди эстегин! Бардыгы жакшы кишилерден болгон»** (Сад, 48) **деген аяттагы «Эстегин!» деген буйруктун мааниси кайсы вариатка дал келбейт?**

А. Исмаил, Аляса жана Зулкифл (алейхимус салаам) бир доордо жашаган пайгамбарлар болушкан.

Б. Аталган пайгамбарлар да башка пайгамбарлар сыяктуу эле элди жакшылыкка үндөп, жамандыктан кайтарууга аракет

жасашкан.

В. Бардык пайгамбарлар өндүү кыйынчылыктарга чыдап, колдон келишинче тавхид ишенимин жайылтышкан.

Г. Аятта аты аталган пайгамбарлар Алланын сүйүктүү, ыкласман пенделери болушкан.

**2. Алла Таала бардык пайгамбарларга мужиза насип кылгандай эле Аляса пайгамбарга да бир канча мужиза ыроологон. Дегеле мужизага байланыштуу төмөнкү маалыматтардын кайсынысы туура эмес?**

А. Мужиза күмөн санаган инсандардын Аллага болгон ишениминдеги күмөнсүнүүлөрдү жоготот.

Б. Мужиза иш жүзүнө ашкандан кийин ыйман келтирбегендер дароо кырылып жок болушат.

В. Мужиза ыймандуулардын ыйманын дагы да бекемдеп, дагы да курчутуп, моюн сунуучулукка жана ыкластуулукка оң таасирин тийгизет.

Г. Пайгамбарлардан башка эч кимдин колунан мужиза көрсөтүү келбейт.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Илияс

2. Ар түрдүү кырсык-балээлерге

### В. Тесттик  суроолордун жооптору

1- А          2-Б

**Алла Тааланын мээриминен жан дүйнөсүн сугарып, асыл сапатын өөрчүткөн салих пайгамбар**

# АЗИРЕТИ ЗУЛКИФЛ

**(алейхис салам)**

Азирети Зулкифл пайгамбар катары Исраил уулдарына жөнөтүлгөн. Аны Айуб пайгамбардын уулу болгон деген баяндамалар бар *(Хаким, Мустадрак, 2, 636).*

Риваяттарга таяна турган болсок, анын өз аты Бишр, лакабы Зулкифл болгон. Бишр Аляса пайгамбардан кийин диндин буйруктарын Исраил уулдарына жеткирүү милдетин алгандыктан жана бардык пайгамбарлар сыяктуу чын ыкластан кулчулук милдетин өтөгөндүктөн жана албан соопторго эгедер болгондуктан, «Зулкифл» деген наамга арзыган. Араб тилинде «зу» бир нерсеге ээлик кылуу, ээ болуу дегенди, «кифл», кепилдик, насип, катмар, буйрук деген маанилерди туюнтат. Бул лакап дүйнөлүк байлык үчүн эмес, Бишрдин жогору сапаттарын жана акыреттеги бийик даражасын белгилөө максатында берилген.

Ибн Аббастын айтымында:

«Алла Таала Исраил уулдарына жиберилген элчилердин бирөөсүнө (Алясага) пайгамбарлыкка кошуп, мал-мүлк жана бийлик берген. Анын көрөр күнү бүтүп калганда Алла Таала ага рухун ала тургандыгын вахий аркылуу билдирип:

«Мал-мүлкүмдү, Исраил уулдарынын ичинен күнү-түнү намаз окуган, күндүз орозо кармаган жана эл арасында кадыр-

баркы бар, адилетсиздикке жол бербей өкүм жүргүзө турган бирөөсүнө бер!» - деп буюрган.

Ал ошол замат Алланын ушул буйругун жөөттөргө жеткизет. Ошндо бир жаш жигит ордунан туруп:

– Бул ишке мен мойнума алайын. Ушул милдетке мен жооптуу болоюн! – дейт.

Пайгамбар *(алейхис салам)* ага:

– Элде сенден да улуу адамдар бар, сен отур! – дейт.

Алланын элчиси сунушун экинчи жолу кайталайт. Жанагы жигит озунуп кайра турат. –Мен кепил болом! – дейт. Үчүнчү жолу сунуш киргизгенде кайра эле ошол жигит жоопкерчиликти өз мойнуна ала турганын айтат. Ошондо Алланын элчиси жаш жигитке батасын берип, мал-мүлкүн табыштайт. Анын аты Бишр эле».

Жигиттин өткүрлүгүнө шайтандын ичи күйөт. Аны жолдон тайдырып, мойнуна алган милдеттин аксатуу үчүн бар күчү менен жандалбас урат. Алла ага жар болуп, иблистин азгырыгына алданбастан милдетин толугу менен орундатат. Кайратмандыгы да өтө зор эле. Мына ушул себептүү ал «Зулкифл» деген наамга ээ болот.

Курани Каримде Зулкифл пайгамбар жөнүндө эки аят бар:

«(Эй Мухаммед!) **Исмаил, Аляса** (Ювшаа пайгамбар) **жана Зулкифлди эстегин! Бардыгы жакшы кишилерден болгон»** *(Сад сүрөсү, 48-аят).*

**«Исмаилди, Идристи жана Зулкифлди** (эстегин!). **Бардыгы сабыр кылуучу заттардан эле. Биз аларды Өз ырайымдуулугубуз менен бейишибизге киргиздик. Чындыгында алар салих, ыкласман заттардан болушкан»** *(Анбия сүрөсү, 85-86-аяттар).*

Зулкифл *(алейхис салам)* Азирети Мусанын шарияты менен иш жүргүзүп, Тоораттагы буйруктарды элге жеткизген. Баяндамаларда Зулкифл пайгамбар Йемен чөлкөмүндө көз жумган деп айтылат.

Оо, Жараткан Алла Таалам! Сенин ак ДИНИНДИН буйруктарын орундатуу жана Сен мактаган адамдык бийик сапаттарга ээ болуу үчүн бизге туруктуулук жана сабырдуулук бере көр!...

Оомийин!

## СУРООЛОР

### А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле

1. Азирети Зулкифл кайсы коомчулукка пайгамбар болуп жөнөтүлгөн?

2. Эмне себептен Исраил уулдарына көптөгөн пайгамбарлар жиберилген?

3. Ага эмне үчүн «зулкифл» деген лакап берилген?

### Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла.

1. Зулкифл пайгамбар ..................................дын уулу болгон.

2. Азирети Зулкифлдин өз ысымы ..........................болгон.

3. Зулкифл *(алейхис салам)* ..........................дын шарияты менен иш алып барган.

### В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле

**1. Аляса пайгамбар мал-мүлкүн жана жетекчилик жоопкерчилигин өткөрүп бере турган адамдан айрым бар артыкчылыктарды издеген эле. Ал кандай артыкчылыкты издеген эмес?**

А. Түнү бою намаз окуу.

Б. Күндүзү орозо кармоо.

В. Адилеттүүлүк.

Г. Ачууга алдырбай элге өкүм жүргүзүү.

**2. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы ага «зулкифл» деген лакаптын берилиш себеби эмес?**

А. Бул дүйнөдө асыл сапаттарга, акыретте жогорку даражаларга ээ болгон.

Б. Диндин буйруктарын Исраил урпагына жеткирүү милдетин өз мойнуна алган.

В. Зулкифл аябай жолдуу киши болгондуктан, кыска убакыттын ичинде чоң байлыкка ээ болгон.

Г. Башка пайгамбарлар сыяктуу Зулкифл *(алейхис салам)* да көптөгөн жакшы иш-амалдарды аткаргандыктан, чоң сооп-торго эгедер болгон.

**3. Зулкифл пайгамбар эмене себептен динди жайуу милдетин мойнуна алган?**

А. Пайгамбарлар менен бирге тирилүүнү жана бейишке биринчи болуп кирүүнү эңсеген.

Б. Алланын динин элге жайууну милдет катары кабылдаган.

В. Элдин көңүлүн өзүнө буруп, алардан урмат-сый көрүүнү эңсеген.

Г. Динди даават кылууда эч кандай кыйынчылыктар болбойт деп ойлогон.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Айуб

2. Бишр

3. Муса пайгамбар

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1-В 2-В 3-Б

**Кеменгер насааттары менен дастанга айланган, заттык жана рухий табыптардын пири саналган**

# АЗИРЕТИ ЛУКМАН

**(алейхис салам)**

Теги жагынан Азирети Лукман Айуб пайгамбарга тууганчылык жайы бар деген риваяттар бар. Башка бир баяндамада Азирети Лукман Айуб пайгамбардын карындашынын уулу, башка бир риваятта таежесинин уулу деп айтылат[24].

Азирети Лукман пайгамбар же олуя болгон. Бирок, жоопкерчилиги тууралуу так маалымат жок. Ал табыптардын пири деген наам менен белгилүү. Ислам аалымдарынын көпчүлүгү Азирети Лукманды пайгамбар эмес, Кудай Таала тарабынан даанышмандык касиет ыроолонгон олуя адам деп эсептешет. Бул жерде «хикмат, даанышмандык» деген сөз теориялык билим (метафизика, логика ж.б.у.с. билимдер) алган соң жан дүйнөнү бир нукка салуу менен рухий даражага жеткен соң иш-аракетте болобу, сөздө болобу, ар дайым туура сүйлөө же туура аракетте болуу жана ушуларга жөндөмдүү дегенди туюнтат.

Курани Каримде анын атынан «Лукман» сүрөөсү бар. Анда Лукманга даанышмандык касиети берилгендиги айтылат:

24. Салаби, «Араис» 391.

**«Акыйкатта, Биз Лукманга даанышмандык бердик** (жана ага мындай дедик): **Аллага шүгүр кылгын! Кимде-ким шүгүр кылса, өз пайдасы үчүн шүгүр кылат** (тактап айтканда, кылган шүгүрүнүн пайдасы өзүнө тиет)**. Ал эми кимде-ким шүгүр келтирбесе, албетте, Алла** (бардык ааламдардын шүгүр кылуусуна) **муктаж эмес жана бардык алкоого, мактоого татыктуу Зат»** *(Лукман сүрөсү, 12-аят).*

Аятта даанышмандык касиети ыроолонгон инсандар Кудай Тааланын колдоосу менен көп жакшылыктарга жетишээри айтылат:

**«Ал Өзү каалаган адамдарга хикмат-даанышмандык берет. Кимге даанышмандык касиети берилген болсо, анда ага көптөгөн жакшылыктар ыроолонду дегендик. Муну акыл-эси жайында, парасаттуу, кеменгер адамдар гана толугу менен андап, өздөрүнө кандайдыр бир үлгү-сабак чыгара алышат»** *(Бакара сүрөсү, 296-аят).*

Даанышмандык – бул кандайдыр бир нерсени көрүнөө жана көмүскө сырлары менен кошо андап түшүнүү, андан бир бүтүм чыгара билүү артыкчылыгы. Бул нерсеге эгедер болуу үчүн жүрөккө, жан дүйнөгө Алланын нуру чагылуусу зарыл. Замахшари Лукман табыптын даанышмандыгы тууралуу төмөнкү окуяны баян этет:

«Күндөрдүн биринде Азирети Лукманга бир кой союп, анын этинин эң жакшы жеринен эки кесим алып келүү тапшырмасы берилет. Лукман табып койдун тилин менен жүрөгүн алып барат. Арадан бир топ күн өткөн соң койдун эң жаман жеринен эки кесим эт алып келүүсү талап кылынат. Экинчи жолкусунда дагы койдун тили менен жүрөгүн көтөрүп барат. Себебин сураганда Лукман табып:

«Ушул эки мүчө жакшы жана таза болсо, дүйнөдө алардан өткөн жакшы нерсе табылбайсың. Ал эми ыплас жана жаман

болсо, анда турмушта ал экөөнөн жаман нерсе болбойт» - жооп берген экен *(Замахшари, Кашшаф, 5, 18).*

Имам Маликтин «Муватта» деген китебинде мындай деп айтылат:

«–Эй, Лукман, бул касиеттерге кантип эгедер болдуң? – деп сураган элге ал мындай деп жооп берген экен:

–Ар дайым чындыкты сүйлөп, аманатка кыянаттык кылбай, мага тиешеси жок ишке кийлигишпей, убадаларыма бекем туруп (ушундай бийик сапаттарга ээ болдум), – деген экен *(Муватта, Калам, 17).*

Курани Каримге назар сала турган болсок, анын уулуна айткан акыл-насааттарынын абдан маңыздуу жана кеменгер экенине күбө болобуз:

**«Лукман уулуна акыл-насаат кылып: Уулум! Алла Таалага шерик кошпогун! Эч шек-күмөнсүз шерик кошуу – чоң зулумдук! - деп айткан эле»** *(Лукман сүрөсү, 13-аят).*

Зулумдук – бул адилеттүүлүктүн карама-каршысы. Адилеттүүлүк – бул бир нерсеге тийиштүү акысын берүү, татыктуу баалоо. Бар ааламдын жаратуучусу жана жандуу-жансыздын жалгыз ээси Алла Таалага шерик кошуу – Ага эч жарашпас, эч ылайыксыз, жосунсуз иш. Мына ошондуктан Кудай Таалага шерик кошуу түбөлүк тозокто болуу деген менен барабар.

Лукман табып уулуна айткан залкар акыл-насааттарын улантып:

**«Уулум! Шек-күмөнсүз, эгер хардал** (сары кычы өсүмдүгүнүн) **уругундай** (жакшы же жаман иштер кылына турган) **болсо, анда ал** (иш) **чоң таш ичинде, же асмандарда же болбосо Жер астында болсо, ошону да Алла** (таап) **келтирет. Анткени Алла билүүчү жана кабардар»** *(Лукман сүрөсү, 16-аят).*

«**Уулум! Намазды толук аткар,** (элди) **жакшылыкка чакыр жана жамандыктан кайтар, башка түшкөн балээге сабыр кыл! Туура иштердин төркүнү ушул, максат да ушул»** *(Лукман сүрөсү, 17-аят).*

Намаз – момун-мусулмандын миражы, кулчулук озуйпаларынын эң маанилүүсү. Жадагалса, душман менен салгылашуу сыяктуу олуттуу кырдаалда да намазды калтырбоо зарыл. Алла Таала Өзүнө сажда кылгандарды **«...Алардын жүзүндө сажданын изи бар....»** деп мактоо менен эскерет *(Фатх сүрөсү, 29-аят).*

**«.... Саждага жыгылып, Мага жакында!»** - деп буйрулат Алак сүрөсүнүн, 19-аятында.

Азирети Аиша (Ага Алла ыраазы болсун) мындай дейт:

*«Алланын Элчиси (саллаллаху алейхи васаллам) намазга турган кезде жүрөгүнөн казанда суу кайнап жаткандай үн угулар эле» (Абу Давуд, Салат, 157; Насаи, Сахв, 18)*

«Амри бил-маруф, нахйи анил-мункар» – «Жакшылыкка үндөө, жамандыктан кайтаруу» мусулман баласынын эң эле маанилүү милдети болуп саналат. Тагыраак айтканда, бул милдет Алла Таала тарабынан берилген рухий дөөлөттөрдү, буйруктарды, эрежелерди башкаларга жеткирүү, Аллага шүгүрчүлүк келтирүү. Алла Таала динди жайуунун жолдорун мындайча баяндайт:

«(Эй Мухаммед) **Алла тарабынан болгон мээрим себептүү аларга (сахабаларына) жылуу сүйлөгүн. Эгер орой, дилиң катуу болгондо, албетте, алар айланаңдан таркап кетишкен болоор эле. Эми сен аларды кечиргин, алар үчүн Алладан кечирим сурагын жана иштеринде аларга кеңеш салгын! Эми** (кеңеш салган соң бир ишти) **ниет кылсаң, Аллага таян жана тобокел кылгын! Албетте, Алла Өзүнө таянып иш кылуучуларды сүйөт»** *(Аалу Имран сүрөсү, 159-аят).*

Дагы бир аятта буйрулат:

اُدْعُ إِلِى سَبِيلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ وَالْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ

«(Эй, Мухаммед!) **Раббиндин жолуна-динине даанышмандык жана кеменгер насаат менен даават кылгын!»** *(Нахл сүрөсү, 125-аят).*

Ал эми сабырдуулук жөнүндө айтсак, ал Куранда эң көп кайталанган сөздөрдүн бири. Сабырдуулук бу дүйнөдө ачуу болушу ыктымал, бирок, анын акыреттеги мөмөсү шек жок өтө таттуу. Мүлдө пайгамбарлар сабыр элегинен өтүшкөн. Алла Таала ошол себептен:

«(Эй Мухаммед!) **Сабыр кылуучуларга** (бейишке киришерин) **сүйүнчүлөп кой!»** деген *(Бакара сүрөсү, 155-аят).*

Абдуллах бин Мугаффал (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

«Күндөрдүн биринде бир адам Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* келип:

– Пайгамбарым, мен сизи жакшы көрөмүн! – деди. Пайгамбарыбыз аны такып сурады:

– Эмне деп жатканына этият бол, ойлонуп сүйлө. Тиги адам кайра:

– Аллага ант болсун, мен сизди жакшы көрөм! – деп үч жолу кайталады. Ошондо Алланын Элчиси:

*– Эгер мени жакшы көрсөң, кедейликтин кийимин даярда! Анткени, мени жакшы көргөн адамга албууттаган селге караганда кедейлик дагы да ылдам жетет»* - деди *(Тирмизи, Зухд, 36).*

Пайгамбарыбыз бул жерде:

«Мени Алланын ыраазылыгы үчүн жакшы көрөт экенсиң,

андай болсо, ар кыйынчылыктарга, машакаттарга жана балээлерге туш болушуң мүмкүн. Мына ошолорго белен бол жана ыраазы бол!..» - дегиси келген.

Азирети Лукман акыл-насаатын улантып:

**«Менменсинип адамдардан жүзүңдү үйрүбөгүн жана жерде текеберленип жүрбөгүн. Себеби Алла текебер, мактанчаак адамдарды сүйбөйт»** *(Лукман сүрөсү, 18-аят).*

Бой көтөрүүчүлүк, текеберлик сыяктуу сапаттар адамды тозокко алып баруучу дарактын тамырлары сыяктуу. Улуктук, бийиктик жалгыз Аллага гана таандык. Буга мисал, Иблистин бейиштен чыгарылып, адамдарды азгыруу иши менен алектенүүсүнүн себеби, Азирети Адамга карата бой көтөрүүсү жана Жаратkандын буйругуна каршы чыгуусу болгон. Ошондой эле көптөгөн рухий дөөлөттөр ыйгарылганына карабастан, Азирети Харунга ичи тарыган Карун текеберлик кылганы үчүн Кудай Тааланын каарына калып, кургуйга житип кеткен.

Азирети Лукман уулуна мындай деген экен:

**«Жүргөнүңдө орточо жүргүн жана акырын сүйлөгүн. Себеби үндүн эң жаманы эшек үнү»** *(Лукман сүрөсү, 19-аят).*

Бул аяттар мусулман баласынын абдан сылык сыпаа болуусун насаат кылат. Жөнөкөй, балким, маанисиз сыяктуу кабылданган сылыктык жана жылуу мамиленин маанилүүлүгү, абзелдиги ата менен бала эсептешер деңгээлдеги кыямат күнүдө айкын болот.

Алла Таала төмөнкү эки аят аркылуу туура жолдо жүрүүнү буйруп койду. Терең үңүлө турган болсок, анын тарбиялык мааниси өтө чоң. Бул эки аят Саад ибн Аби Ваккас (Алла ага ыраазы болсун) менен энесине байланышкан бир окуя себептүү түшүрүлгөн.

«Азирети Саад энесин аябай жакшы көрөр эле. Ал энеси-

нин айткан сөзүн эки кылбаган, ар дайым анын тилин алган элпек бала болгон. Күндөрдүн бириндe Саад Ислам динине ашык болуп, жан дили менен бул динди кабылдайт. Энеси:

– Бул эмне кылганың? Эгерде бул динден кайтпасаң, касам ичип айтамын, мен жеп-ичүүдөн баш тартам, ачкадан өлөмүн! Ошондо, «Энесин өлтүргөн канкор» деген атка коносуң!... – деп коркута баштайт. Саад байкуш:

– Жоок энекебай, антпеңиз! Бул динди эч нерсеге алмаштыра албайм! – деп күйпөлөктөп жиберет. Ошентип, энеси эки күн, эки түн бою эч наар албай алдан таят. Саад энесин кучагына алып:

– Энекебай! Мени кечириңиз, эгер жүз жаныңыз болуп, ар бири бир-бирден чыккан кезде да мен бул динден эч кайтпайм! Кааласаңыз тамак жедирейин. – дейт. Эне деген эне да, баланын көңүлүн кыя албай аргасыздан даам татып, өлүмдөн аман калган.

Мына ушул окуядан кийин Алла Таала ушул эки аятты жиберген:

**«Биз инсанга өз ата-энесине жакшылык кылууну буйрудук. Энеси аны алсыздыктын үстүнө алсыз болуп көтөрөт. Аны эмизүү мөөнөтү эки жыл. Биз буйругансыз: "Мага жана ата-энеңе шүгүр кыл. Кайтуу Мага.**

**А эгер алар сени ал тууралуу билбеген нерселерди Мага шерик кошууга үндөй башташса, анда аларга баш ийбе. Аларга мээримдүү бол жана Мага моюн сунгандардын жолу менен бол. Андан соң кайтууңар Мага. Мен силердин эмне кылгандарыңар тууралуу кабар берем»** *(Лукман сүрөсү, 14-15-аяттар). (Муслим, Фадаилус-Сахаба, 43-44, Ибни Касир, Усдуль-Габа, 2, 368).*

Лукман табып насааттарынын биринде:

«Мен көп эле пайгамбарлардын кызматында жүрдүм. Алардын сөздөрүнөн мына мындай сегиз тыянакка келдим. Эгерде бул тыянактарга көңүл буруп, ага жетишсең, тозок отунан кутуласың!

1. Намазда жүрөгүңө,

2. Эл арасында тилиңе,

3. Дасторкондо колуңа,

4. Чоочун адамдын үйүндө көзүңө сак бол!

5. Алла Тааланы ар дайым зикир кыл, эч качан эсиңден чыгарба!

6. Өлүмдү дайым эсиңде тут, унутта калтырба!

7. Өзгө адамга жасаган кайырлуу ишиңди унутуп кой!

8. Өзгө адамдан сага жасалган жаман иштерди да унуткун!...»

Лукман табыптын белгилүү китептерде жазылып калган залкар акыл-насааттарынан термелер:

– Уулум! Такыбаалыкты акырет кенчи деп бил! Такыбаалык мал-мүлккө, байлыкка же акчага сатылчу нерсе эмес!

– Уулум! Дайым жаназага даяр тур! Анткени, жаназа акыретти көз алдыңа алып келет. Арам жана күнөө иштер сенин жалган дүйнөгө болгон сүйүүңдү дагы да арттырат.

– Уулум! Жалган сүйлөгөн адамдын (адамдык) нуру жоголот. Мүнөзү чатак киши күн өткөн сайын өзүнчө санаага батып, кайгыра берип өзүн-өзү азапка салат.

– Уулум! Сабатсыз адамды элчи катары эч кайда жөнөтпө! Эгер акылдуу, даанышман адам таба албасаң өзүң бар!

– Уулум! Дүнүйө байлык түбү терең деңиз сыңары. Канча-

лаган адамдар дүнүйөкорлук деңизине чөгүп кетишкен! Бул деңизде такыбаалыктан жасалган кемең, ыйманың жүгүң болсун, Аллага тобокелдүү[25] болуп, салих амал азыгыңды камдап ал! Андан чөкпөй аман эсен өтүп кетсең, Алланын ырайымынан болду, ал эми чөгүп кетсең, күнөө иштерим себеп болду деп билгин!

– Уулум! Короз сенден акылдуу болбошу керек! Ал күнүгө эртең менен эрте Алланы зикир кылып, тасбих айтат. Сен короздон мурун ойгонушуң керек.

– Уулум! Дос дегенди туура танда. Көзүң жок жерде сени ушактабагыдай болсун, сен дагы аны эч качан кимге ушактаба!

– Уулум! Досторуна ээ чык, бирок, сак бол! Туугандарына зыярат кыл!

– Уулум! Үч нерсе үч жерде айкын болот: жумшак мүнөз ачууланган кезде, баатырдык чабыш майданында, тууганчылык муктаждык учурда билинет!

## Хамд жана шүгүрчүлүк

Момун мусулмандын руханий деңгээли бийик, ибадатта ыкластуу болуусу Жараткан Алла Таалага көп-көп шүгүр келтирип, ар дайым ыраазы абалда болушу керек. Ушул себептен улам Курани Каримдин эч алгачкы аяты: «Ааламдардын Рабби-си Аллага хамд (мактоолор) болсун!» деп башталат.

Хамд – Алла Тааланын улуктугун, кудуреттүүлүгүн даңазалоо жана мактоо. Момун мусулман жалгыз Жараткан Аллага

25. Тобокелдүү адам: 1. Ишеним көргөзгөн. 2. Кандайдыр бир ишке кам көрүү үчүн бардык керектүү талаптарды орундатып болгон соң иштин акыбетин Алла Таалага ишенип таштаган адам.

гана хамд айтышы керек. Адамга хамд айтуу туура эмес. Хамд – алкыштын, мактоонун жана шүгүрчүлүктүн туу чокусу. Ал эми шүгүрчүлүк – Кудай Тааланын сансыз нематтарына, жакшылыктарына ыраазылык билдирүү. Мааниси жагынан бул эки сөз бири бирине абдан жакын.

Жаамы жаратылгандардын арасында эң эле төмөнү да, эң эле мартабалуусу да адам баласы болуп саналат. Макулуктардын эң шарапаттуусу, эң кадырлуусу болгондуктан, пендезат Алла Таалага хамд жана шүгүрчүлүк келтирүүдө да эң алдыда болушу керек.

Инсандын табиятында асыл касиети бар, Алла бизди ошондой жараткан. Жай турмушта бир кесе суу сунган адамга ырахмат айтып, алкап калабыз. Бирок, ошол суунун жаратуучусу жана баа жеткис сансыз нематтардын баарын ыроологон Алла Тааланы эстебей коюу же унутта калтыруу – жеткен наадандык.

Бул жерде немат дегенде эң башта ыймандуулук, ден-соолук, акыл-эстүүлүк, ата-эне, бала-чака, үй-жай, мал-мүлк, байлык жана башка нерселерди түшүнүү зарыл.

Адамдын акылы жетпегидей кооз, таң калыштуу кызыктарды камгыган бул ааламды кудуреттүү Алла Таала так эсеп менен кынтыксыз жараткан. Жанга жагымдуу миң түркүн түстөгү жыпар жыты аңкыган гүлдөр, мөмө-жемиштер жана сүйкүмдүү жаныбарлардан тартып эң коркунучтуу азуулууга чейин, кыскасы, ар бир нерсе өз орду менен, чыныгы мыкты чеберчилик менен жаратылган. Адам баласы жашоодогу өзүнүн ордун билип, кулчулук вазийпасын толугу менен орундатуусу үчүн ушунун өзү эң сонун шарт.

Чыныгы момун мусулман акыл, рухий талап жана кулчулук деген түшүнүк менен идеалдуу жашоого умтулат. Нагыз шүгүрчүл пенде болууну эңсеген адам нематтарды көз менен жөн гана карап койбошу керек. Нематтын жаратуучусун таанып, Кудай

Тааланын астындагы кулчулук милдеттерин жетиштүү орундатуу зарыл. Нематтардын чыныгы Жаратуучусун таануу Аллага болгон сүйүүнү күчөтөт. Ошого жараша чын ыкластан бериле ибадат кылган пендеге Алла Таала ырайым кылат, жакшылыктарын жаадырат.

Жаратканды таануу, Ага ылайыктуу мактоо (хамд) айтуу, шүгүр кылуу мусулман пенденин эң негизги милдетеринин бири болуп саналат. Чоң кичине дебей ар бир немат үчүн Аллага шүгүр келтиришибиз керек. Жаратkандын баа жеткис жакшылыктарын көрүп, бирок, шүгүр келтирбей коюю акыл-эстүү момун мусулман үчүн жат көрүнүш. Мал-мүлкүнүн, байлыгынын зекетин жана садакасын бербей жүргөнөр мунун бир далили. Алла берген байлыктын бир четинен кайрымдуулук жана соопчулук иштерге жумшабагандар кыямат күнү Алланын алдында сөзсүз суракка тартылышат.

Алла Таала Курани Каримде мындай дейт:

**«Ант болсун! Биз Лукманга: «Аллага шүгүр кыл!» деп даанышмандык касиетти ыроолодук...»** *(Лукман сүрөсү, 12-аят).*

Бул аятта шүгүрчүл пендеге даанышмандыктын жана руханий сырлардын ачкычы бериле тургандыгы, шүгүрчүлүктү улантуу жана өркүндөтүү үчүн мындай касиет пендеге ыйгарылаары айтылган.

Нематтардын чыныгы ээси жана бар ааламдын Жаратуучусу – Алла Таала. Ошондуктан нематка себепчи болгон кишиден мурда, аны жиберген Аллага биринчи шүгүр кылышыбыз керек. Себепчилерге же болбосо кишилерге гана ырахмат айтып, анын чыныгы Ээсин унутуу адамгерчиликке да, мусулманчылыкка да жатпайт.

Ырас, нематтын бизге жеткирүүдө ортомчу болгон адамга ырахмат айтуу анык адамгерчиликтин белгиси. Куттуу хадисте:

*«Жакшылык кылган адамга «Алла сага дагы жакшылык берсин!» деген мааниде жакшы тилек айтса, шүгүр айтуу карызын толук орундаткан болот»* деп буйурулат *(Тирмизи, Бирр, 87)*.

Хамд жана шүгүр келтирүүнүн үч жолу бар:

### 1. Сөз менен билдирүү

Сөз жүзүндө ыраазылык билдирүү шүгүрчүлүктүн эң төмөнкү даражасы болуп саналат. Маселен, «Оо Жараткан Алла! Сага миң мертебе шүгүр!» деп айтуу.

Куранда:

**«Раббиңдин нематтарын эсте!»** деп айтылат *(Духа сүрөсү, 11-аят).*

Нематтарды канчалык пайдаланбасын рухий өңүттөн өлүк, оорулуу же кайдыгер жүрөктөр Алланын ныпым эстеп коюшпайт. Аларга караганда жансыз заттар Алланы көп зикир кылышат.

### 2. Иш-аракет менен билдирилген шүгүрчүлүк

Нематтарды Кудай жолуна атап, динибиз буйругандай таризде жумшоо зарыл. Демек, байлыкка  шүгүр кылуу – садака берүү менен; илимге шүгүр кылуу – ага амал кылуу жана башкаларга үйрөтүү жолу менен; дененин шүгүрчүлүгү – ар бир мүчөнү жаратылган максаты боюнча Алланын жолунда колдонуу менен ишке ашат.

### 3. Жүрөк менен билдирилген шүгүрчүлүк

Жүрөктүн шүгүрчүлүгү – Жараткан Алланы таануу, Аны чындап сүйүү жана Анын бардык сыноолоруна ыраазы болуу.

Чындап келгенде Алла Тааланын нематтарына ылайыктуу, татыктуу түрдө шүгүрчүлүк келтирүү мүмкүн эмес. Буга инсандын дарамети да жетпейт. Татыктуу түрдө шүгүрчүлүк келтире

албагандыктары үчүн Пайгамбарлар да ар дайым Алладан кечирим сурашкан. Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Мен күн сайын жүз жолу кечирим-истигфар тилейм» (Муслим, Зикир, 42).*

Айрыкча, хамд жана шүгүр келтирүүнүн баалуулугун түшүнүүнүн өзү Алланын бизге ыроологон чоң жакшылыгы. Тагыраак айтканда, ким шүгүр келтирүүнү билсе, бул ага берилген Алланын чоң нематы. Өмүр бою шүгүр кыла турган болсок, орундалган ар бир шүгүр, жаңы шүгүрчүлүк карызын жаратат. Бардык бул шүгүрчүлүктөрдү насип кылган Аллага шүгүр карызынан кутулуу мүмкүн эмес.

Мына ошондуктан Алланын нематтарына татыктуу деңгээлде шүгүр келтире албасыбызды моюнга алып, күчүбүздүн жетишинче шүгүр кылышыбыз керек.

Хадисте мындай деп айтылат:

*«Напсин (өз алсыздыгын билип мойнуна алган) тааныган адам Жаратканын да таанийт» (Ажлуни, Кашфул-хафа, 2, 361)* - деп айтылат.

Эң чоң нематтардан бири – нематтардын Ээсин унутпоо. Шүгүрчүлүк кылуу нематтардын артышына, шүгүр келтирбөө азайуусуна себеп болот. Шүгүр келтирбөө – бул кесирлик, наадандык. Ырас, мал-мүлктүн зекети берилбесе, ал немат отко айланат. Ээси үчүн акыретте оор машакаткатты алып келет. **«Аларга катуу азап келе турганын кабар бер!»** деп буйурат Алла Таала Курани Каримде *(Тооба сүрөсү, 34-аят).*

ثُمَّ لَتُسْأَلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيمِ

**«...Ал күнү сөзсүз түрдө суракка тартыласыңар!»** *(Такасур сүрөсү, 8-аят)*

**«Нематтарыма шүгүр кылсаңар, нематтарымды сөзсүз дагы да арттырам! Эгер кесирлик кыла турган болсоңор, билип койгула, азабым дагы катуу болот»** *(Ибрахим сүрөсү, 7-аят)*

فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُواْ لِي وَلاَ تَكْفُرُونِ

**«Мени эстегиле, мен да силерди эстеймин! Мага шүгүрчүлүк келтиргиле, кесирлик кылып, каапыр болбогула!»** *(Бакара сүрөсү, 152-аят).*

Акыл-парасаттуу пенде ыкласы ташкындаган салихтер сыяктуу жашоого аракет кылат. Заттык жактан өзүнөн төмөн абалдагы адамдарды карап шүгүр кылат.

Алла Тааланы эң көп мактоочу жана даңктоочулардын алдыңкылары пайгамбарлар, андан кийин олуялар, улама-аалымдар болушкан. Алар тилинен да, дилинен да шүгүрдү эч түшүрүшкөн эмес.

Куранда Нух пайгамбар үчүн:

**«...Ал абдан шүгүрчүл кул эле»** *(Исра сүрөсү, 3-аят)*

Ибрахим пайгамбар үчүн:

**«Жараткандын нематтарына дайыма шүгүр кылар эле...»** деп кабар берилген *(Нахл сүрөсү, 121-аят).*

Алланын акыркы Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* түнкүсүн көпкө намаз окугандыгы үчүн буттары кадимкидей шишип кетер эле. Аиша энебиз (Алла ага ыраазы болсун):

– О, Алланын Элчиси! Өтүмүштө жана келечекте күнөө атпайдын баарынан арууланган Алланын сүйүктүү кулусуз. Алланын кечиримин тапкан соң өзүңүздү мынчалык көп кыйнабасаңыз? – дегенде, Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*-Ээ, Аиша! Аллага шүгүрчүл кул болбой эле койоюнбу?* – деген *(Бухари, Тафсир, 48, 2; Муслим, Мунафикин, 81).*

Шүгүр келтирүү – бул бейиштин кенчи, ал эми жакшылыкка кесирлик – бул тозокулуктун белгиси. Мына ошондуктан ар бир адам өзүндөгү нематтар үчүн Аллага чын дилден шүгүр келтириши керек.

Аалымдар Кудай Таала ыроологон илимди башкаларга үйрөтүү, жайуу жана илимине жараша жашай билүү менен орундуу шүгүр кылышат. Бул жаатта Имам Азам бизге эң сонун үлгү. «Ханафи» мазхабынын негиздөөчүсү Имам Азам Абу Ханифа бит өмүрүн илимге арнап, миндеген талабаларды окутуу менен алек болгон. Анын жигердүү аракетинин натыйжасында Имам Юсуф, Имам Мухаммед жана Имам Зуфар өңдүү Ислам дүйнөсүнө нур чачкан көптөгөн көрүнүктүү аалымдар өсүп чыккан. Ал илимдин шарапатын, тунуктугун, акыйкаттуулугун сактоо үчүн заалим өкүмдарга моюн сунбай койгон. Канчалык кысым кылса да падыша талап кылган фатваны чыгарган эмес. Акырында заалим өкүмдар ага зомбулук көрсөтүп, зынданга салдырган. Имам Абу Ханифа акырында зынданда жатып каза тапкан.

Бай адамдардын шүгүрчүлүгү **Касас сүрөсүнүн 77-аятында «... Алла Таала сага кандай жакшылык кылган болсо, сен да ошондой жакшылык кылгын!..»** деп айтылгандай, мал-мүлктү, байлыкты Алла жолунда эң ылайыктуу жерлерге садака кылуу менен орундалат. Бай адам колундагы байлыгынын чыныгы эгеси Алла болгондугун эсине түйүп, текебер болбой жупуну болуп, ой келди сапырбай үнөмдүү урунуу аракети менен Алланын алдындагы шүгүрчүлүк карызын өтөйт.

Кембагал адам сабырдуу болсо, Алла аны шүгүрчүл кулум деп сүйөт. Сабырдуу кембагалдар менен шүгүрчүл байлар Алла Тааланын ыраазычылыгын алууда бирдей даражада болушат. Чыныгы шүгүрчүл кемдей адамдын абалы дагы да жакындан тү-

шүнүү үчүн Ибрахим бин Этхем менен Шакики Балхинин баарлашуусуна кулак төшөйлү:

Шакики Балхи Ибрахим бин Атхамга суроо салат:

– Эмне кыласың эми? Абалыңды карачы?

– Бир нерсе тапсам шүгүр келтирем, ал эми таппай калсам сабыр кылам!

– Муну биздин Хорасандын иттери да кыла алат! – дейт. Анда Ибрахим бин Атхам:

– А, сиз эмне кыласыз?

– Бир нерсе тапсак шүгүр келтирип, аны садакага жумшайбыз. Таба албай калсак, сабыр кылып, шүгүр келтиребиз, – деген экен.

Ыймандуу, адамгерчиликтүү адам өзүндөгү бардык жакшы сапаттар Алла Тааланын белеги экенин билип, эч кимди өзүнөн төмөн сезбей, кичи пейил болуп, алар менен жылуу мамиле куруп, башкаларга үлгү болуу менен шүгүр кылат.

Тасаввуф нематынын шүгүрчүлүгү – Алланын ыраазылыгы үчүн муршидге чын көңүлдөн баш ийүү, арам менен адалды ылгоо, бул нематтан башка момундардын пайдалануусуна да кам көрүү менен ишке ашат. Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)*: «Мени улгайтты» деп айткан Худ сүрөөсүнүн 112-аятындагы:

فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ...

«(Эй, Мухаммед!) **сен жана сени менен бирге тооба кылган заттар өзүнөргө буйрулгандай Туура жолдо болгула!»** деген буйруктун негизинде жашообузга багыт берүү - дин Ислам нематынын чыныгы шүгүрчүлүгү болуп саналат. Кыскасы, Куран жана сүннөттүн негизинде жашоо, Жараткан-

ды таануугa аракет кылуу жана бардык айлана-чөйрөгө, элге кызмат кылуу – момун мусулмандын шүгүрчүл экендигинин белгиси.

Дени сак жана оорулуу адамдар Алланын каалоосу менен берилген абалдар ушул бизди курчап турган дүйнөдө гана өтүп кетүүчү сынак болгондугун билүү, Анын тагдырына баш ийүү жана ыраазы болуу менен Кудай Таалага шүгүр кылышат. Ден соолук бизге Алла Таалага ибадат кылуу үчүн берилген нымат экенин сезип, ошол максатта өмүр сүрүүгө кайрат кылуубуз зарыл. Оорулуу адам, бул абал өзүнө кандайдыр бир чоң нымат катары берилгендигин ойлоп, «Оо Жараткан Алла Таалам! Бардык абалыма шүгүр келтирем!» деп жашашы керек. Маселен, көзү көрбөгөн пенде арам иштерге барбаганды жана ушак-айындарга кулак салбагандыгы менен дени сак болуп бузуку жолдо жүргөн адамдардан  кыйла жогору тура. Бул акыйкат кыямат күнү белгилүү болот.

Оо Жараткан Алла Таалам! *Лукман (алейхис салам)* сыяктуу бизди да шүгүрчүлдүк жана даанышмандык касиетке эгедер кыл! Колунан, тилинен жана көңүл дүйнөсүнөн эл пайдалана турган кулдарыңдын катарына кошо көр!..

Оомийин!..

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

1. Лукман табыптын уулуна болгон акыл-насааттарынын арасынан сизге кайсы насааты жакты? Эмне үчүн?

2. Перзент кайсыл учурларда ата-энесине баш-ийбей койсо болот? Аят- хадистер менен сөзүнөрдү бышыктагыла.

3. Лукман табыптын сегиз осуятынан бешөөсүн айтып бергиле.

4. Союлган койдун эң жакшы жана эң жаман жерлери талап кылынганда, Лукман алейхис салам койдун тили менен жүрөгүн алып барган эле. Эмне себептен жүрөк менен тилди алып барган?

5. Алла Таала пенделеринен талап кылган сабырдуулуктун маани-маңызы жана акыбети туурасында айтып бергиле.

6. Тамыры, түбү бейишке же тозокко алып баруучу нерселер эмне? Эмне себептен?

7. Алла Таала ыроологон нематтарга кандай шүгүрчүлүк келтирүү зарыл? Шүгүрчүлүк канчага бөлүнөт?

8. Иш-аракет менен кантип шүгүр кылса болот?

9. Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* күнөөсү жок болсо да, күн сайын жүз жолу Алла Тааладан кечирим тилешинин себеби эмнеде?

10. Аллага татыктуу түрдө шүгүр кылууга болобу?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла.**

1. Ислам аалымдарынын көпчүлүгү Азирети **.......** пайгамбар эмес, Кудай Таала тарабынан даанышмандык касиет ыроолонгон **.....** адам деп эсептешет.

2. Уулум! ........... акырет кенчи деп бил!

3. Ден соолук бизге Алла Таалага **..... ......** үчүн берилген немат экенин сезип, ошол максатта өмүр сүрүүгө кайрат кылуубуз зарыл.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Азирети Лукман уулуна эмне деп насаат айткан эмес?**

А. Башканын үйүндө көзүңдү сакта.

Б. Базарда өз мүлкүнө жакшылап көз сал.

В. Дастаркондо колуңа этият бол.

Г. Эл арасында тилиңди сакта.

**2. Төмөнкү варианттардын кайсынысы Лукмандын эстутумга жана унутууга байланыштуу уулуна айткан насааттарынан эмес?**

А. Алла Тааланы ар дайым зикир кыл, эч качан эсиңден чыгарба!

Б. Башкаларга жасаган жакшылыктарыңды унут!

В. Өлүмдү ар дайым ойлоп жүр, унутпа!

Г. Сага жасалган жамандыктарды эсиңден чыгарба!

**3. «– Аллага ант болсун, мен сизди жакшы көрөм!» – деген адамга Алланын акыркы Элчиси:** «–Эгер мени жакшы көрсөң, кедейликтин кийимин даярда! Анткени, мени жакшы көргөн адамга албууттаган селге караганда кедейлик дагы да ылдам жетет» - **деген эле (Тирмизи, Зухд, 36).**

**Пайгамбарыбыз** *(саллаллаху алейхи васаллам)* **бул хадиси менен эмнени айткысы келген?**

А. Азирети Мухаммед пайгамбарды жакшы көргөн адамдардын баары сөзсүз кедей жашашат.

Б. Пайгамбарыбызды кедейлер гана жакшы көрүшөт.

В. Пайгамбарыбыз Мухаммедди сүйүүнүн шарты - кедейликке ар дайым даяр болуп ага чыдай билүү.

Г. Пайгамбарыбызды жакшы көргөн адамдарга ар түрдүү балээлер, кыйынчылыктар жана жокчулук сыноо катары берилет.

**4. Лукман табыптын ою боюнча, үч нерсе үч жерде белгилүү болот. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы үч нерсеге тиешелүү эмес?**

А.Жумшак мүнөз ачуу келип турганда билинет.

Б. Баатырдык согуш майданында билинет.

В. Акылдуулук соода-сатыкта билинет.

Г. Тууганчылык кыйын кезеңдерде билинет.

**5. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы даанышман адамдын өзгөчөлүктөрү эмес?**

А. Теориялык билимдерди алган соң рухий жактан баралына келет.

Б. Диний темаларда ар дайым анын көз караштары кабыл алынат.

В. Напсисин тарбиялап, жүрөгүн Алланын нуру менен толтурат.

Г. Эл алдында туура, акты актай, караны карадай сүйлөйт. Ошондой эле анын сүйлөгөн сөзү менен иш-аракеттери ар дайым бири бирин бышыктап турат.

**6. Лукман табып даанышмандыкка ээ болуу үчүн эмнени кылган эмес?**

А. Убадага бекем туруу.

Б. Өзүнө тиешеси жок иштерге аралашпоо.

В. Бардык оорулуу адамдарды даарылоо.

Г. Амантка кыянаттык кылбоо жана ар дайым туура сүйлөп, түз жүрүү.

**7. «Алланын акыркы Элчиси** *(саллаллаху алейхи васаллам)* **намазга турган кезде жүрөгүнөн казан кайнап жаткандай үн угулар эле» деген эскерүүдөн кандай тыянак чыгарууга болбойт?**

А. Пайгамбарыбыз намазга турган кезде айлана-чөйрө менен байланышын үзүп, намазды жан дили менен окуган.

Б. Азан чакырылгандан кийин намазга турганга чейинки убакытты Алланы эстөө менен өткөргөн.

В. Намаз окуп жатканда хушу жана берилгендиктен улам жүрөгү титиреп турар эле.

Г. Пайгамбарыбыз намазга турганда өзүн жоготуп койор эле. Ал сахабалардын эскертүүсү менен эки тарапка салам берчү.

**8. Башына түшкөн кедейликке, ооруга жана машаккаттарга «Булардын баары Жараткан Алланын сыноолору. Кудай буюрса, бул нерселер мен үчүн жакшылыкка себепкер болот» деп, ыраазылык менен сабыр кылган адам кандай шүгүрчүлүк келтирген болот?**

А. Жүрөк менен болгон шүгүрчүлүк.

Б. Табигый шүгүрчүлүк.

В. Иш-аракет менен билдирилген шүгүрчүлүк.

Г. Сөз менен билдирилген шүгүрчүлүк.

**9. «Менменсинип адамдардан жүзүңдү үйрүбөгүн жана жерде текебер жүрбөгүн. Себеби Алла текебер, мактанчаак адамдарды сүйбөйт»** (Лукман, 18). **Аятта эмнеге тыю салынган эмес?**

А. Билими жана байлык жактан өзүнөн төмөн адамдарга өйдө кароо.

Б. Ийгилигин айтып мактануу жана мындай жетишкендик эч кимдин колунан келбейт деп ойлоо.

В. Мусулман адам өзүнүн көкүрөгүндөгү ыймандын Алла ыроологон эң чоң немат болгондугун билип, динсиздердин алдында башын шылкыйтып туруу.

Г. Билими жана ибадаттары аны баарынан жогорку даражага жеткиреерине ишенүү.

**10. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы Алла Таала ыроологон баасы бычылгыс нематтарга шүгүрчүлүк келтирүүнүн жолу эмес?**

А. Рухий шүгүрчүлүк

Б. Иш-аракет менен шүгүрчүлүк билдирүү

В. Жүрөк менен шүгүрчүлүк билдирүү

Г. Сөз менен шүгүрчүлүк билдирүү.

**11. Лукман табыптын: «Уулум! Дүнүйө байлык түбү терең деңиз сыңары. Канчалаган адамдар дүнүйөкорлук деңизине чөгүп кетишкен! Бул деңизде такыбаалыктан жасалган кемең, ыйманың жүгүң болсун, Аллага тобокелдүү болуп, салих амал азыгыңды камдап ал! Андан чөкпөй аман эсен өтүп кетсең, Алланын ырайымынан болду, ал эми чөгүп кетсең, күнөө иштерим себеп болду деп билгин!» деген сөзүнөн кандай бүтүм чыгарууга болбойт?**

А. Алладан коркуп, ар дайым жалгыз Аллага таянуу адамды күнөөлөрдөн алыс кылат.

Б. Кандайдыр бир ишти баштардан мурун Жаратканга тобокел кылып, буйруктун жүзөгө ашышын күтүү керек.

В. Инсан жетишкендиктерин, ийгиликтерин Алланын ырайымынан (лутф), ал эми башына түшкөн балээлерди өзүнүн кемчилигинен деп билиши керек.

Г. Адам бул дүйнөдөн акыретке өзү менен кошо адамдык асыл сапатты жана салих амалдар менен көрктөндүрүлгөн бекем ыйманын ала кетет.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Лукманды, олуя  2. Такыбаалыкты

3. ибадат кылуу

### В. Тесттик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1-Б | 2-Г | 3-Г | 4-В |
| 5-Б | 6-В | 7-Г | 8-А |
| 9-В | 10-А | 11-Б | |

**Араа менен экиге бөлүнүп жаткан чакта да кыңк деп үн чыгарбаган, чыдамкайлыгын жана Аллага берилгендигин сактап калган пайгамбар**

# АЗИРЕТИ ЗАКАРИЯ

**(алейхис салам);**

**Атасы Закария сыяктуу шейит кеткен**

# АЗИРЕТИ ЯХИЯ

**(алейхис салам)**

**жана**

**Тамырдын ар бир кагышы менен кошо Алла Тааланы даңктап, напсисин кыңк эттирбей Аллага моюн сундуруп, Жараткан берген өзгөчө касиет менен ооруларды айыктырып, өлгөндү тирилткен, акырында асманга көтөрүлгөн**

# АЗИРЕТИ ИСА

**(алейхис салам)**

Көргөн кордуктары жана тавхид ишенимин жайуу жагынан бул үч пайгамбардын тагдыры бири бирине окшош.

Караңгылыктын тунгуюгуна түшүп кеткен жөөттөрдү туура жолго салуу үчүн колдон келишинче динге чакырышкан. Ыймансыздар аларга түрдүү кыйынчылыктарды тарттырып, шылдындашкан жана динге бут тосушкан. Асыресе, ашынган бузуку жөөттөр Закария *(алейхис салам)* менен Яхияны *(алейхис салам)* мыкаачылык менен өлтүрүшкөн. Кайран пайгамбарлардын экөөсү тең шейит кетишкен. Кезек Исага келип, жөөттөр аны да өлтүрөбүз деп жатканда Улуу Кудай Тааланын амири менен асманга көтөрүлүп кеткен.

Бул үч пайгамбардын Алланын динине үгүт жүргүзгөн мезгилдеги баштарынан өткөзгөн ар түрдүү тоскоолдуктар, зордук-зомбулуктар бири бирине окшош болгондой эле, тууганчылык жайлары да болгон.

# АЗИРЕТИ ЗАКАРИЯ (алейхиссаалам)

Азирети Закария Исраил пайгамбарларынан болуп эсептелет. Сулайман *(алейхис салам)* пайгамбардын тукумунан чыккан. Ал Иерусалим шаарындагы ыйык жайда Тоораттын баракчаларын чогултуп жазуу, малды курмандыкка чалуу иштерин тейлеген. Муса пайгамбардын шарияты боюнча өкүм чыгарып, ошонун негизинде иш алып барган. Жыгач усталык менен күн көргөн. Закария пайгамбарды өзүнүн эли мыкаачылык менен өлтүрүшкөн. Мүрзөсү бүгүнкү күндө Сирия аймагындагы Халеп деген жерде.

Закариянын *(алейхис салам)* убагында Дамаск жана Иерусалим чөлкөмдөрү Батламусчулардын колунда болгон. Алар сыйнуучу ыйык жайга (азыркы Акса мечити) жана Исраил урпагына сый мамиле кылышкан. Коомдун аттуу-баштуулары сыйынуучу жайдан сыртка чыкпастан күнү-түнү ибадат кылышар эле. Ал учурларда Исраил уруусунда пайгамбар жок болгондуктан, Алла Таалага жалынып, өздөрүнө бир пайгамбар жиберүүсүн суранышат. Алла Таала аларга Закарияны *(алейхис салам)* пайгамбар катары жөнөтөт.

Ыйык жайда төрт жүз «азаттагы абид-сыйынуучу адам» ибадат кылышар эле. Алар Аллага болуунну каалап, аялы кошбойлуу болгон кезде:

«Оо Жараткан! Уулдуу болуп калсам, аны Сага ибадат кылуу үчүн ыйык жайга арнаймын!» деп, уул балдарын ыйык жайга арнай турган. Бул Муса пайгамбардын убагынан бери уланып келген өзгөчө үйүт эле.

Алла Таала Муса *(алейхис салам)* пайгамбарга:

«-Эй Муса! Өмүр бою мага ибадат кылган пендемди жакшы

көрөм. Ал жаштайынан күнөөдөн алыс болуп, жүрөгү жалгыз Мен деп согуп, Менин сүйүүмө арзый алды» деген эле.

* * *

Закария пайгамбар Алиса аттуу Азирети Сулаймандын урпагы менен баш кошот. Алиса Мариямдын энеси Ханнанын бир тууганы болгон. Ал эми Ханнанын күйөөсү Имран деген киши эле.

Закария *(алейхис салам)* менен Алисадан Яхия пайгамбар дүйнөгө келген.

Азирети Закария Алла Тааланын буйруктарын жан дилден сүйүп аткарган салих пайгамбар болгон.

# **АЗИРЕТИ ЯХИЯ** *(алейхис салам)*

Азирети Яхия *(алейхис салам)* менен Азирети Мариям бөлө болушкан. Яхия Тооратты жаштайынан үйрөнгөн. Пайгамбарлык милдет ага жаш кезинде жүктөлгөн.

Яхия пайгамбарга Закариянын *(алейхис салам)* ыроолонушу Курани Каримде мындайча баяндалат:

**«Ошондо Закария Раббисине дуба кылып мындай деди: «Оо Раббим! Өзүң мага аруу перзент тартуу кыла көр! Албетте, Сен дубаларымды, жалбарууларымды угуучусуң!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 38-аят).*

**«Эстегин, ал Раббисине ичинен жалбарып дуба кылып, мындай деген эле: «Раббим! Чындыгында менин сөөк-муундарым бошоду, карылыктан чачым агарды. Раббим, мен сага дуба кылып** (эч качан) **үмүтсүз болгон эмесмин. Мен артымда кала турган тууган-уруктарымдын** (менин динимди таштап салышынан) **коркуп турам. Жубайым төрөбөс болду. Эми Өзүң мага жана** (чоң атам) **Жакыптын бүлөсүнө мураскор боло турган бир перзент бере көр жана аны** (Өзүң) **ыраазы боло турган** (жакшы-саалих) **кишилерден кыла көр!»** *(Мариям сүрөсү, 3-6-аяттар).*

Закария пайгамбардын чын ыкластан кылган дубасын Алла Таала кабыл кылып мындай деген:

**«Ал мээрапта намаз окуп жаткан кезде периштелер үн салышты: «**(Эй, Закария) **Алла сага Өзүнүн сөзүн ырастоочу, жетекчи,** (шахваттардан) **өзүн тыя турган жана ийги пайгамбарлардан боло турган Яхия аттуу перзенттин сүйүнчү кабарын берет»** *(Аалу Имран сүрөсү, 39-аят).*

**«Алла айтты: «Эй, Закария! Сага уулдуу боло тургандыгыңды сүйүнчүлөйбүз. Анын аты Яхия болот.**

**Мындай ат менен мурда эч кимди атаган эмеспиз»** *(Мариям сүрөсү, 7-аят).*

Аяттагы «мындай ат менен мурун эч кимди атаган эмеспиз» деген сөз Азирети Яхиянын кадырын көтөрүү максатында колдонулган. Анткени, мындай ысымды Алла Таала адамзаттын ичинен эң алгач ошол кишиге ыйгарган. Бул ысым Яхия пайгамбардыгы бөтөнчө касиеттерди да ичине камтыйт.

«Яхия» деген сөз «тирүү жан» дегенди түшүндүрөт. Эки улгайган адамдын балалуу болушу – өлүктөн тирүү жандык жаратуу дегендей эле кеп:

**«Оо, Жараткан Алла Таалам! Мен картайдым. Менден кантип бала төрөлсүн. Аялым да төрөттөн калган», – деди. Алла айтты: «Ырас, Алла каалаган ишин жүзөгө ашырат!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 40-аят).*

«(Алла) **айтты: «Бул ушундай! Эгең үчүн бул өтө эле жеңил. Арийне, сен эч нерсе эмес экениңде сени жараткам!»** *(Мариям сүрөсү, 9-аят).*

Азирети Закариянын *(алейхис салам)* дуба кылган соң үч күн бою адамдар менен сүйлөшө албай, ишарат менен гана түшүндүрүп калган жана Алла Тааланы такай зикир кыла турган. Бул анын дубасынын кабыл болгондугунун белгиси эле.

**«Ал айтты: «Оо, Эгем! Мен үчүн** (кемпирим кош бойлуу болгонуна) **бир белги бер». Алла: «Белги - үч күн адамдар менен жалаң ымдап гана сүйлөшөсүң. Жаратканды көп эстеп жадыңда сакта жана күндүр-түндүр Аны ар кандай кемчиликтерден аруулайсың!» – деп буюрду»** *(Аалу Имран сүрөсү, 41-аят).*

Закария пайгамбар үч күн адамдар менен сүйлөшпөй калат.

**«Анан** (Закария) **мээраптан коомго кайрылып аларды таң күн** (Алланы) **аруулап, ибадат кылууга жансоо**

**менен чакырды»** *(Мариям сүрөсү, 9-аят).*

**«Анан Биз анын дубасын кабылдап, ага Яхияны белек кылдык. Асыресе, жубайын** (төрөөгө) **жарамдуу кылдык. Чындыгында алар** (аталган пайгамбарлар) **жакшы иштерди кылууга шашылар эле, Бизге арзуу-үмүт жана коркуу менен жалбарып дуба кылып, моюн сунушар эле»** *(Анбия сүрөсү, 90-аят).*

Яхия пайгамбар эр жетип калганда Алла Таала ага Тооративтын өкүмдөрүн берип, ошол боюнча иш алып баруусун буйрук кылат:

**«Эй, Яхия! Китепти** (Тооратты) **бекем карман», – деп жаш кезинен ага акылмандык берген элек. Ага Өз даргөйүбүздөн мээримдүүлүк, тазалык ыроолодук. Ал такыбаа адам болду. Ал ата-энесине мээримдүү болуп, заалим, ээнбаш эмес эле»** *(Мариям сүрөсү, 12-14-аяттар).*

Пайгамбарлык вазийпаны алган Яхия *(алейхис салам)* Исага *(алейхис салам)* Инжил китеби келгенге чейин Муса пайгамбардын шарияты менен өкүм жүргүзгөн.

Муса пайгамбардын шариятында бир тууган агасынын же инисинин жубайына үйлөнүүгө жол берилген эмес. Бул ишке баргандарды жаза катары бычып салышчу *(Лебилер, 18 /6-18; 20/ 19-21).* Тооратта зына ишке баргандарга өлүм жазасы берилген. Ал эми үйлөнүүгө тыйуу салынган аялзаты менен үйлөнүүнүн жазасы башкача болгон *(Кайталоо, 22/ 22-27; Лебилер, 20/ 11, 12, 14, 17).* Азирети Яхия төмөнкү окуядан улам шейит болгон деп айтылат:

Азирети Яхиянын пайгамбарлыгы учурунда Херот аттуу падыша бир тууганынын аялы менен зына кылат. Анын бул кылыгы Алланын буйруктарына туура келбестигин эскерткенде Херот пайгамбарды зынданга салдырат. Андан көп өтпөй падышанын туулган күнү болуп, бир тууганынын аялы кызы ме-

нен келет. Ал кыз кыймыл-аракети, сулуулугу менен падышаны арбап алат. Падыша ошол күнү кызга эмне кааласа, баарын аткарууга сөз берет. Энесинин тилине кирген кыз Азирети Яхиянын башын талап кылат. Падыша анын талабына катуу капа болот, ары ойлонуп, бери ойлонуп, аргасыздан убадага туруу үчүн Азирети Яхиянын башын алат. Талап аткарылган соң кыз падышага турмушка чыгат *(Лука, 3/ 19-20; Матфей, 14/ 1-12).*

Иса пайгамбардын көккө көтөрүлүп кетиши да ошол учурга туура келет. Анткени, жөөттөр ал учурда жырткычтан да кем калышпай пайгамбарларды өлтүрө турганчалык абалга жетип калышкан. Жөөт калкы ушул өңдүү күнөөлөрүнөн улам Алла Тааланын наалатына калган:

**«Андан соң убада шерттерин бузгандыгы, Алланын аяттарын тангандыгы, пайгамбарларды жазыксыз өлтүрүшкөндүгү жана «дилибиз кулпуланган» дешкендиги үчүн** (Биз аларды каргышка калтырдык)**. Жок, тескерисинче, каапырлыктары себептүү Алла алардын дилин мөөрлөп бекитип койду. Демек, алар жарар-жарабас ыйман келтиришет»** *(Ниса сүрөсү, 155-аят).*

* * *

Яхия пайгамбар бул дүйнө менен кош айтышканда болгону отуз жаштын тегерегинде болгон. Төмөнкү аяттан маалым болгондой, Алла Таала белгилүү үч күндө ага артыкча ырайым төгүп, Өзү колдойт.

**«Ага төрөлгөн күнүндө, өлө турган күнүндө, кайра тириле турган** (кыямат) **күнүндө тынчтык-амандык болот»** *(Мариям сүрөсү, 15-аят).*

Муфассир Байзави бул аятты мындайча чечмелейт: «Адамдарды жолдон тайдырган шайтандын ага жашоодо зыяны тийбесин! Кабыр азабынан алыс болсун, аман болсун! Сурак коркунучунан, тозок отунан оолак болсун!»

## **АЗИРЕТИ ИСА** *(алейхис салам)*

Азирети Иса Яхия пайгамбардын төрөлүшүнөн алты айдан кийин Иерусалим шаарында дүйнөгө келген. Ал Исраил уулдарына жиберилген пайгамбарлардын эң акыркысы болуп саналат.

Ал эң жогорку даражадагы беш «улул-азийм» пайгамбардын төртүнчүсү болгон. Алла Таала анын кадыр-баркынын бийиктигин билдирүү үчүн жана ага Өз рухунан жан берип жараткандыгы себептүү «Рухуллах» деген наам ыйгарган.

Отуз жаш курагында пайгамбарлык милдет жүктөлгөн Иса пайгамбарга «Инжил» аттуу Алланын ыйык китеби түшүрүлгөн. Отуз үч жашында тирүүлөй асманга көтөрүлүп кеткен.

* * *

Азирети Иса пайгамбардын энеси Мариям Давуд пайгамбардын урпагы болгон. Азирети Мариямдын энесинин аты Ханна, атасынын аты Имран болгон.

Тарыхта айтылгандай, Ханна такыр бала көрө албай жүрүп: « Оо, Жараткан! Мага бир бала берсең, аны ыйык жайга кызматчы кылам!» – деп жалынып жалбарат.

Ушинтип сөз бергенден көп өтпөй бойунда бар экенин байкайт. Бул жагдай Куранда баяндалат:

**«Имрандын аялы айтты: «Раббим, мен курсагымдагы түйүлдүк** (наристени дүйнө иштеринен) **азат кылынган абалда сага назир кылдым.** (Бул назиримди Өзүң) **кабыл ал! Албетте, сен Угуучусун, Билүүчүсүң!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 35-аят).*

Көп өтпөй Ханна кыздуу болот. Атын Мариям койот:

**«Анан көз жарган соң ал мындай деди: «Раббим, мен**

**кыз төрөдүм». Алла анын эмне төрөгөнүн өтө жакшы билүүчү жана ар бир уул бул кыздай** (бул кыздын ордун басуучу) **эмес. «Мен ага Мариям деп ат койдум. Мен бул кызды жана анын урпагын Сенин даргөйүңдөн куулган шайтандын жамандыгынан коргошуңду Сенден жалбарып суранам»** *(Аалу Имран сүрөсү, 36-аят).*

Ошол убакытка чейин ыйык жайга жалаң гана эркек балдар окууга жана кызматка берилчү. Балдар төрөлгөндөн балагатка жеткенге чейин ошол жерде кызмат кылышар эле. Эрезеге жеткен соң, ыйык жайда калып кызмат кылууга да, каалаcа башка жака кетүүгө  да уруксат берилген. Балагатка чейин ыйык жайдан эчкайда кете алчу эмес.

Багыштоого сөз берүү же назир кылуу эркек балдар үчүн гана өтүмдүү болгон. Ханна Аллага сөз берген соң, Алла Тааланын ага кыз баланы берүүсү мындан кийин ыйык жайга кыздарды да берүүгө болот дегенди туюнткан.

Ханна ошентип Мариямды ыйык жайдагы кызматчы адамдарга тапшырат. Кызматтагы адамдар Мариямды кимге берүү жөнүндө чучукулак тартышат. Алла Таала мындай дейт:

«(Эй Мухаммед!) **Бул кайып кабарларынан. Биз аны сага вахий кылдык. Акыйкатта болсо сен алардан** (ибадаткана кызматчаларынан )  **кайсылары Мариямга кепил болушун билүү үчүн калемдерин** (чек кылып) **ташташканда да алардын жанында эмес элең жана** (ким кепил болушун) **талашып тартышкандарында да алардын жанында эмес элең»** *(Аалу Имран сүрөсү, 44-аят).*

Ошентип, чучукулактын жыйынтыгында Мариямга кепил боло турган киши ыйык жайдын имамы, ошондой эле Ханнанын жездеси Закария пайгамбар болуп чыгат. Азирети Закария анын таежеси өзүнүн жубайы болорун айтып, Мариямдын жоопкерчилигин өз мойнуна алат.

Мариям сүттөн чыккан сон, ага атайын ыйык жайдын бир бөлмөсү бөлүнүп берилет. Бул бөлмө Куран аяттарында «михраб» деп айтылат. Михрап ар түрдүү машаккаттын, кыйынчылыктын бөлмөсү дегенди түшүндүрөт. Ошондой эле сыйынуучу жай деген мааниге да келет.

Азирети Мариямдын бөлмөсүнө жалгыз Закария пайгамбар гана кирер эле. Азирети Закария анын бөлмөсүнө кирип-чыкканда ар дайым кулпулап турчу. Күн сайын бир маал кирип бир күндүк азык таштап кетер эле. Кээде анын бөлмөсүндө ыйык жайда жок болгон башка мөмө-жемиштерди  көрүп таң калчу. Пайгамбар сураганда, Мариям Алла Таала тарабынан берилип жатканын айтар эле. Алардын арсынан жайкысын кышкы мөмөлөр, кышкысын жайында бышчу мөмө-жемиштерди кездештирер эле. Алла Таала мындай дейт:

**«Ошондо Эгеси аны** (Мариямды) **жакшы кабыл алды. Жакшы тарбия менен асырап, Закарияны ага кепил кылды. Ар качан Закария мечитке кирген кезде анын** (Мариямдын) **алдынан мол ырыскыларды көрчү. Ал: «-Мариям, булар сага кайдан келди?» деп сурачу. Ал: «-Булар Алланын даргөйүнөн», – деп жооп берчү. Албетте, Алла Өзү каалаган кишисине эсепсиз ырыскы берет»** *(Аалу Имран сүрөсү, 37-аят).*

Алла Тааланын Азирети Мариямга мына мындай жакшылык-нематтарды  берген  эле:

– Азирети Мариямдын төрөлүшүнө чейин ыйык жайга эркек балдар гана багышталган. Ханнанын дубасы менен Мариям да ыйык жайга кабыл алынган.

– Алла Таала аны Закария пайгамбардын, тактап айтканда, өзүнүн жездесинин колунда чонойткон.

– Ага бул дүйнөдө эле бейиш ырыскыларынан ыроологон.

– Ага Жабраил периште менен жолугушуу насип болгон.

– Аны уулу Иса *(алейхис салам)* менен кошо шайтандын азгырыгынан оолак кылган.

– Бешиктеги Исага *(алейхис салам)* ымыркай кезде тил бүтүп, энесине карата айтылган ушак-айындарга, жалааларга жооп берип, энесинин таза экендигин тастыктаган.

Алла Тааланын эң акыркы Пайгамбары Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Имрандын кызы Мариям өз доорунда дүйнө жүзүндөгү аялдардын эң кайырлуусу жана ар-намыстуусу болгон. Ал эми бул үммөттүн эң кайырлуусу Хадижа болуп саналат» (Муслим, Фадаилус-Сахаба, 69).*

Азирети Мариям күнү-түнү Алла Таалага ибадат кылар эле. Ошентип, ал жөөт коомчулугуна такыбаалыгы менен таанылган. Алланын уруксаты менен ар кандай кереметтерди көрсөткөн. Алланын сүйүктүү пенделеринин бири болгон Мариям Курани Каримде «сыддиика», башкача айтканда, Алла Таалага кулчулук кылууда жана ага моюн сунууда жогорку мартабага жете алган - деген даража менен эскерилет.

**«Периштелер: «-Эй, Мариям! Ырас, Алла сени тандап алды жана сени** (күнөөлөрдөн) **арылтты. Сени дүйнөдөгү аялдардын ичинен тандап алды. Эй, Мариям! Аллага моюн сунуп,** (башыңды) **саждага кой. Намаз окуучулар менен чогуу намазга тур!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 42-43-аят).*

Бул буйруктан кийин Мариямдын такыбаалыгы дагы да жогорулаган. Кээде буттары шишип кеткенге чейин намаз окуган.

## Жоктон жараткан Кудуреттүү Алла атасыз кантип жарата албасын?

Азирети Мариямга он беш жаш курагында Юсуф Нажжар деген жигиттин ата-энеси куда түшүп койгон болот. Бирок аны менен үйлөнгөнгө чейин Алла Таала ага атасыз перзент тартуулай тургандыгын сүйүнчүлөйт:

**«Ошол кезде периштелер айтышты: «Эй, Мариям! Арийне, Алла сага бир куш кабар берет. Анын аты Мариям уулу Иса Масих болуп, ал бул дүйнөдө да, акыретте да кадыр-барктуу жана** (Алланын) **жакшы көргөн пенделеринен болот»** *(Аалу Имран сүрөсү, 45-аят).*

Периштелер Азирети Мариямга мындай дешет:

**«Ал адамдарга бешиктеги чагында кудум чоң адамдай сүйлөйт. Ал салих адамдардан болот»** *(Аалу Имран сүрөсү, 46-аят).*

**«**(Мариям) **айтты: «-Оо, Жараткан Алла Таалам! Мен кантип балалуу болмок элем, мага адамзат жолобогон болсо?** (Алла) **айтты: «-Ырас, Алла Өзү каалаган нерсесин** (Өзү каалагандай) **жаратат. Ал бир ишти кааласа, ага: «Бол!» деп гана койот. Анан ал иш ошол замат болуп калат!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 47-аят).*

Периштелер Мариямга кайрылып Иса жөнүндө сөздөрүн минтип улайт:

**«Алла Исага жазууну жана хикмат** (даанышмандык) **илимин, Тооратты жана Инжилди үйрөтөт!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 48-аят).*

«(Эй Мухаммед) **ушул Китепте** (Куранда) **Мариямды да эскер! Ал өз үй-бүлөсүнөн четке чыгып, күн чыгыш тарапка барган эле»** *(Мариям сүрөсү, 16-аят).*

Мындан көп өтпөй Алла Таала Азирети Мариямга Жабраил периштени жиберет:

**«Мариям алардан жашынып** (ибадат кылууга тынч болушу үчүн) **ортолоруна бир парда тартып койгон эле. Ошентип, Биз ага** (Жабраил периштени) **жибердик. Ал анын алдына киши келбетинде келди»** *(Мариям сүрөсү, 17-аят).*

Ошентсе да, Азирети Мариям мандайындагы баягы чоочун адамды көргөндө дароо ары карап, ыйбаа кылат. Чоочун адамдын Жабраил периште экенин билбегендиги үчүн коркуп кетет:

«(Мариям ага): **Эгер сен такыбаа болсоң да, мен Мээримдүү** (Аллага) **баш калкалап, сенден коргоосун суранам», -деди.** (Жабраил) **айтты: -**(Коркпогун) **Чындыгында, мен сага бир аруу уул белек кылуу үчүн** (келген) **Раббиндин элчиси гана болом.** (Анда Мариям): **«Мага бир да адамзат тийбеген болсо, же бузуку аял болбосом, менде кайдан бала болсун?» - деди.** (Жабраил) **айтты: «-Ушундай. Анткени Эгең: «Бул** (иш) **мага оңой. Ал – Бизден адамдарга бир белги жана ырайым. Бул ушундай чечилген иш», – деди»** *(Мариям сүрөсү, 18-21-аяттар).*

* * *

Ошентип, Алла Таала каалагандай:

**«Анан кош бойлуу болуп,** (бойундагы баласы) **менен ыраак жайга кетти»** *(Мариям сүрөсү, 22-аят).*

Мариямдын шайы кетип, толгото баштайт. Кургап калган курма дарагынын жанына келип, ага сүйөнүп туруп калат. Аятта:

**«Анан толгоо азабы аны бир курма дарагынын жанына алып барды.** (Уялганынан) **ушундан көрө мурун эле өлүп кетсем болмок, унутулуп калсам гана!» -деди»** *(Мариям сүрөсү, 23-аят).*

Акырында кургап калган курма багынын алдында Иса *(алейхис салам)* дүйнө менен жүз көрүшөт. Алла Таала аны атасыз жараткан эле.

Чексиз кудурет ээси Улуу Алла Таала Адам Атаны ата-энесиз эле топурактан, Обо энебизди энесиз эле Азирети Адамдын кабыргасынан, Иса пайгамбарды болсо атасыз эле Азирети Мариямдан жараткан.

Азирети Иса пайгамбардын төрөлүшү менен Азирети Адамдын жаратылышынын ортосунда окшоштуктар бар. Экөө тең Алла Тааланын «бол!» деген буйругунун негизинде жаралган.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَى عِندَ اللهِ كَمَثَلِ آدَمَ خَلَقَهُ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُن فَيَكُونُ

**«Алланын алдында Исанын өрнөгү дал эле Адамдын мисалы** (Адам ата да, Иса пайгамбар да атасыз жаратылган) **сыяктуу.** (Алла) **аны топурактан жаратып, кийин «бол» деди. Анан ал дароо** (жандуу адам) **болду»** *(Аалу Имран сүрөсү, 59-аят).*

Бул аят бир жагынан Алла Тааланын чексиз кудуретке ээ болгонун, экинчи жагынан, жөөттөрдүн Азирети Мариямга жапкан жалааларынынын жалган экенин далилдейт.

* * *

Иса пайгамбардын туулган күнү тууралуу тарых баракта-рында так маалымат жок. Бүгүнкү Инжил китептердин биринде да бул жөнүндө кабар берилген эмес. Инжилдердин биринде Азирети Иса бир жөөт падышанын доорунда төрөлгөн деген кабар гана бар *(Матфей, 2/1)*. Рим булактарында, аталган падыша биздин заманга чейин эле өлгөн деп билдирилет. Ошондуктан бул кабарлар бири бирине төп келбегендиктен, так маалымат жок деп айтууга негиз бар. Демек, «ноел» - «жаңы жыл» майрамы божомолго таянган майрам болуп саналат.

Католиктер ноэл майрамын 24-25-декабрь күндөрү, ал эми армиян чиркөөлөрү 6-7-январда майрамдашат. Кээ бир протестант агымынын өкүлдөрү бул майрамды белгилешпейт.

* * *

Азирети Иса төрөлгөндөн кийин:

**«Ошондо** (кургаган курма дарагынын) **артынан** (Жабраил) **үн салды: «Кейибегин! Раббиң** (таман) **алдыңан бир арык агызып койду»** *(Мариям сүрөсү, 24-аят).*

**«Курма бутагын силк, сага жаңы курма түшөт»** *(Мариям сүрөсү, 25).*

Азирети Мариям курманын шагын силккенде кыш мезгили экендигине карабай, курма шагырап түшө баштайт. Баягы дарактын минтип кышында курма бериши Азирети Мариямды жубатуу эле.

**«Эми сен жеп-ичкин, шаттанып кубангын. Анан эгер адамдардан бирөөнү көрүп калсаң** (жана ал сенден бул баланын атасы жөнүндө сураса) **анда: «Мен Мээримдүү Алла жолунда орозо кармоону назир** (шерт) **кылгамын, ошондуктан эч кимге сүйлөбөймүн дегин»** *(Мариям сүрөсү, 26-аят).*

Бул аяттан белгилүү болгондой, Азирети Мариям жашаган доордо жеп-ичүүнү токтотуу менен орозо кармоого мүмкүн болгондой, сүйлөбөө жолу менен да орозо кармашкан.

Иса пайгамбардын төрөлүшү менен коомдо ар кандай ушак-айыңдар жайылып кетет.

**«Андан соң** (Мариям баласын) **көтөргөн бойдон коомуна келгенде, алар: «Эй Мариям! Сен эч ким кылбаган ишти кылдың го! Эй, Харундун карындашы! Атаң-энең деле жаман, бузуку кишилер эмес эле!» - дешти»** *(Мариям сүрөсү, 27-28-аяттар).*

Аятта айтылган Харун Муса пайгамбардын бир тууганы эмес. Алар айткан Харун Азирети Мариямдын өз бир тууганы болгон. Агезде эл адаттагыдай эле уулдарына мурда жашап өткөн, элге эмгеги синген таанымал, жакшы адамдардын ысымдарын көп койушар эле (Муслим, Адаб, 9). Харун да ата-энеси сыяктуу ар-намыстуу, таза, Алланын сүйүктүү пендеси болгон. Ошондуктан эл ушундай ыкласман адамдын бир тууганы болгон Мариямга жаман ойлоп, зына иш сага түк жарашпайт дегендей көнүл ооруткан сөздөрдү айтышкан.

Күн өткөн сайын Исраил урпагы дуу-дуу кеп кылып, Мариямга ар түрдүү акаарат кылышат. Мариямдын аргасы түгөнүп турса да, сабырдуулук кылып, эч кимга ооз ачпайт. Эл оозунда элек жок эмеспи. Жалаа күн сайын токойду өрт чалгандай оожалып, ага болгон орой, катаал мамиле чегинен чыккан кезде, Алла Тааланын жардамы келет:

«**Ошондо** (Мариям сөзгө ооз ачпастан баласына) **жансады** (анын өзүнөн сурагыла деди). **Алар айтышты: «Бешиктеги бала менен кантип сүйлөшөбүз?!»** *(Мариям сүрөсү, 29-аят).*

Келечекте Алланын Элчиси боло турган азирети Иса бешикте жатып Алла Тааланын кудурети менен тилге келип:

«**Ал** (бала)[26]**: "Акыйкатта, мен Алланын пендесимин. Ал мага китеп берди жана мени пайгамбар кылды, Ал мага кут даарытты, мен кайда гана болбойун тирүү турганымда мага намаз окууга, зекет берүүгө тапшырма берди. Ал мени** (мүнөзү) **текебер да, күнөөкөр да эмес, жөн гана энеме ыйбаалуу кылды. Андыктан, төрөлгөн, өлгөн[27] жана кайрадан тириле турган күнү мага тынч-**

---

26. Иса (алейхис салам).

27. Иса пайгамбар крестке кадалып өлтүрүлгөн эмес. Исанын шакирти Барнабанын жазган Инжили боюнча крестке кадалып өлтүрүлгөн чыккынчы Иуда болгон. Ал Алланын амири менен кадимки эле Исанын дал өзүнө опокшош болуп кубултулган. Иса периштелер тарабынан көккө алынып кеткен.

**тык болот" – деди»** *(Мариям сүрөсү, 30-33-аяттар).*

Азирети Исанын бешикте жатып сүйлөшү элди айран таң калтырат. Жалган жалаадан, ушак-айыңдан кутулган Азирети Мариямды эл куттуктап киришет.

Ошентип, Азирети Мариям айрым адамдардын: «Бул баланы кайдан таптың? деген суроосуна ар дайым жооп катары баласын көргөзүп, «Балам жооп берсин» деп айтаар эле. Азирети Иса аларга минтип жооп берер эле:

– Менин апакем ар-намыстуу, абийирдүү аял! Эй, караңгы адамдар! Намыстын жана ыйбаалыктын үлгүсү атыккан энеме жалаа жаппагыла! Билип койгула, Алла Таала мени атасыз жаратты. Ырас, бул - Алланын мужизасы!

Эл: – Бул Алланын анык мужизасы! Жаңы төрөлгөн эч бир наристе бешикте жатып сүйлөй албайт. Чын эле бул Алла тарабынан. Бул Кудай Тааланын улуктугун айкын көрсөтүп турат! – деп ишенип, ыйманга келишкен.

Бирок ошого карабастан айрым бир бузуку адамдар мындай чоң мужизаны өз көзү менен көрүп турушса да, ага ишенгилери келбейт. Бул жагдай туурасында аятта мындай деп айтылат:

**«Алар** (жөөт жана насранийлер) **күмөн кылып жаткан Мариям уулу Иса,** (ал жөнүндөгү Алланын) **чындык сөзү мына ушул»** *(Мариям сүрөсү, 34-аят).*

Аятта Иса пайгамбардын чындык сөз деп айтылышынын себеби ал **«Бол!»** деген буйрук менен жаратылган. Бул жагдай туурасында дагы бир аятта мындай баяндалат:

**«Ошондой эле өз намысын сактаган аялды** (Мариямды эстегин!) **Анан Биз Өз даргөйүбүздөн ага рухту үйлөдүк** (анан ал Исага кош бойлуу болду) **жана аны уулу менен кошо бардык ааламр үчүн үлгү кылдык»** *(Анбия сүрөсү, 91-аят).*

Азирети Исанын наристе кезинде сүйлөшү жалаакорлордун оозун жап кылды. Бирок, бир канча убакыттан кийин кайрадан башка ушак-айыңдар айтыла баштайт. Жедеп тескери ойдон, чуулгандуу иштерден башы чыкпаган бузуку адамдар:

– Атасы жок да бала болмок беле? – деп чыгышат. Анан дагы:

– Бул иш ушул Закариянын гана колунан келет, – деп, Закария пайгамбарга жалаа жабышат. Күндөрдүн биринде Закария пайгамбар ыйык жайда өзү жалгыз отурган кезде наадандар келишип:

– Сен Мариям менен зына ишине барыптырсың! – деп, табалап киришет.

Азирети Закария алардан качып, ортосу оюк дарактын ичине кирип жашынып калат. Шайтан адамдын кейпин кийип, пайгамбарды издеп жүргөн акмактарга Закария пайгамбар жашынган бакты көргөзөт:

– Мына бул дарактын араа менен араалап таштагыла! Эч нерсе болбойт! Закария ошол жакта!

Арам ниет менен издеп жүргөн жүзү кургурлар дароо шайтандын тилине кирип, даракты араалай башташат. Арaанын тиштери Азирети Закариянын башына жеткен кезде жарыктык пайгамбар «аай!» дегендей болот. Ошол учурда ага:

– Эй, Закария! Даттанба! – деп кайыптан үн келет.

Ошентип, Закария *(алейхис салам)* чыныгы тобокелдик жана сабырдуулук менен араланып жатканда да үн катпастан шейит кетет. Ырас, ал Алланын даргөйүндө жогорку даражаларга жетет. Улуу Жараткан Алла Таала аны ырайымына, мээримине бөлөсүн!

* * *

Алла Таала Азирети Мариям менен уулу Исаны жөөттөрдүн зыянынан оолак кылат:

**«Биз Мариямдын уулун жана анын[28] энесин белги кылдык жана аларга тегиз дөңсөөдөн булактуу жай бердик»** *(Момундар сүрөсү, 50-аят).*

Баяндамаларда аяттагы бул  жер Мисир болгондугу айтылат. Азирети Мариям менен Азирети Иса ал жакта он эки жыл жашашат. Мына ошол учурда ар түрдүү ажайып окуялар жараян этет:

Азирети Мариям уулу менен кембагал бир адамдын үйүндө жашап турушкан эле.  Күндөрдүн биринде үй ээсинин акчасы жоголуп кетет. Үй ээси бул акчаны ким алганын түшүнө албайт. Бардыгынан күмөн саноого туура келет. Бул жагдай Азирети Мариямга аябай катуу тийет. Ал үйдө Мариямдан башка да эки адам жашачу. Анын бири сокур, экинчиси, өтө жүдөңкү, арык адам эле. Азирети Иса энесинин капаланганын көрүп коңшулаш эки адамга:

–Акчаны катып койгон жеринерден алып чыккыла! – дейт.

Мындай айдан ачык мужизанын алдында апкаарып калган уурдалган акчаны кайтарууга аргасыз болушат. Бул окуядан кийин эл арасында Исанын *(алейхис салам)* кадыры өсөт.

## Азирети Исанын пайгамбарлыгы

Азирети Иса *(алейхис салам)* Мисир жергесинде он эки жыл жашаган соң Иерусалимдеги Насыра деген аймакка барып отурукташат. Ошол себептүү чыгыш тарых барактарында христиандар «Насраний» деп дагы айтылат.

28. Иса энесин.

Отуз жашка келгенде Азирети Исага *(алейхис салам)* пайгамбарлык вэийпа жүктөлөт. Улуу милдетти алаары менен элди тавхид ишенимине, туура жолго чакыра баштайт.

**«Акыйкатта, Нухту, Ибрахимди жөнөттүк жана анын урпактарына пайгамбарлык, Китеп бердик. Алардын айрымдары түз жолдо** (жүрүштү)**. Ал эми алардын** (үммөттөрдүн) **көпчүлүгү бузукулар»** *(Хадид сүрөсү, 26-аят).*

**«Андан соң алардын изинен удаа пайгамбарларыбызды жибердик. Мариям уулу Исаны да** (алардын) **артынан** (пайгамбар кылып) **жибердик, ага Инжилди тартууладык, аны ээрчиген заттардын жүрөктөрүнө мээримдүүлүктү, ырайымдуулукту пайда кылдык. Рахибдикти** (монахтык) **алар өздөрү чыгарып алышты. Биз аларга** (рахиб болуусун) **жазганыбыз-буюрганыбыз жок, бирок алар өздөрү Алланын ыраазылыгын каалап** (рахибдикти адат) **кылып алышты. Андан соң анысын да туура, толук сактай алышпады. Ошентип, Биз алардан ыйман келтирген заттарга сыйлыктарын тартууладык.** (Бирок) **алардын көбү бузуку, баш ийбестер болду»** *(Хадид сүрөсү, 27-аят).*

Рахибчилик (монахтык) – христиан дининин кийинки доорлорунда пайда болгон ишеним жана жашоо ыңгайы болуп саналат. Баяндамаларда Иса пайгамбар көз жумган соң каапырлар, эл бузарлар тавхид ишенимин жаңыдан гана кабылдагандарды кысымга алып, ар түрдүү жолдор менен жер бетинен жок кылууга аракет кылышкан. Ошол учурда каапырлар менен Азирети Исага ишенгендердин ортосунда үч салгылашуу өткөн. Тилекке каршы, үч салгылашууда тең ишенгендер чоң жоготууга дуушар болушкан. Бул салгылашуулардан кийин аман-эсен калгандар согушудан баш тартып, ибадат менен гана алек болууга жан үрөшөт. Каапырлар менен согушууну уланта турган болушса, кайра-кайра жеңилип, ыймандуулар азайып, туура

динди жайарга эч ким калбай калат деген коркунуч бар эле. Мына ошондуктан көп адамдар согуштан качып, ыкластуулукка, диндин бардык талаптарын аткарууга белсенишкен. Ашыкча жеп-ичүүдөн, үйлөнүүдөн жана бардык дүйнөлүк ырахаттардан баш тартышкан. Тоолордо, үңкүрлөрдө жана үйлөрдө тынымсыз ибадат кылышкан. Ал эми кээ бирлери убакыттын өтүшү менен өздөрүнүн мурунку жашоосун унутуп, Азирети Исанын динин четке кагып, өкүмдарлардын динин кабыл алышкан. Бул өлкөдөгү көп кудай ишеними акырындык менен Үч илтик (Ата, Уул жана Ыйык Рух) деген ишеним системасына айланган. Пайгамбарлардын акыркысы Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбар болгондон кийин анын пайгамбарлыгын кабыл алышпай, каапыр бойдон өтүп кетишкен.

* * *

Иса *(алейхис салам)* акыйкат динди жайа баштайт. Канчалык талыкпай аракет кылбасын элдин көпчүлүгү түркөйлүктүн сормо сазынан чыга алышпайт.

Иса пайгамбар да бардык пайгамбарлар сыяктуу көптөгөн мужизаларды көргөзөт. Муса пайгамбарга берилген Тооратты тастыктай турганын, бирок, Алла Таала кээ бир өкүмдөрдү өзгөрткөнүн айтат:

**«Мен силерге өзүмдөн алдыңкы Тооратын** (чындык экенин) **ырастоочу болгон абалда, силер үчүн арам кылынган айрым нерселерди адал кылуу үчүн, ошондой эле, Раббиңерден аят-далил алып келдим. Алладан корккула жана мага моюн сунгула! Албетте, Алла менин Раббим жана силердин да Раббиңер. Ага ибадат кылгыла! Мына ушул – туура жол!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 51-52-аяттар).*

**«Эстегин, Мариямдын уулу Иса айтты: «Эй, Исраил урпагы! Ырас, мен Алла тарабынан силерге** (жиберил-

ген) **пайгамбармын. Мен силерге мурунку** (Тооратты) **тастыктоочу жана өзүмдөн кийин келе турган Ахмад ысымдуу бир пайгамбар тууралуу куш кабар берүүчү болуп** (жиберилдим)». **Мына ушинтип** (Иса) **аларга** (өзүнүн чыныгы пайгамбар экендигине) **айкын далилдерди келтирсе да, алар: «-Бул накта сыйкырчылык!» - дешти»** *(Саф сүрөсү, 6-аят).*

Иоанн Инжилинин 14-бөлүмүндө Иса пайгамбар мындай деген:

«Мен Атамдан өтүнөм, Ал силерге башка Фараклит (сооротуучу, жардамчы) жиберет. Ал силер менен түбөлүк болот» *(Иоанн, 14/ 16).*

Инжилдин 16-бөлүмүндө: «Силерге чындыкты айтып жатам, менин кетишим силер үчүн жакшы, анткени, мен кетпесем, жардамчы (Фараклит) силерге келбейт. Эгерде кетсем, аны силерге жиберем». «Силерге айта турган дагы көп сөзүм бар, бирок, силер азыр аны сыйдыра албайсыңар. Качан чындыктын руху келгенде, силерди бардык чындыкка үйрөтөт. Ал өзүнөн өзү эч нерсе айтпайт. Эмнени укса, ошону айтат жана келечекте эмне болорун силерге жарыялап берет» деп айтылат *(Иоанн, 16/ 7-9, 12-13).*

**«Фараклит»** деген сөздүн мааниси **«шүгүрчүл»** дегенди түшүндүрөт. Кээ бир христиан аалымдары муну «куткаруучу»-деп, кээ бирлери шүгүрчүл, Кудайды даңктоочу, мактоо-алкыш айткан адам деп айтып жүрүшөт. Бул эмне дегенди түшүндүрөт, демек, Фарклит деген сөз менен «Ахмад – Мухаммед» деген сөздөрдүн түбү бир. Анткени Ахмад жана Мухаммед деген сөздөр дал ошондой маанилерди да камтыйт.

Барнаба инжилинин 39-бабында мындай сөз бар: «Айтып жаткан Масихтин (куткаруучу) аты ким жана анын келгенин кайдан, кантип билебиз? деген хаварилерге (шакирттерине) Азире-

ти Иса мындай деп жооп кайтарган:

– Масихтин аты таң кала турган ысым. Кудай Таала анын нурун жараткан кезде ага ушул атты берген эле. Аны асмандардагы коозductтардын арасына койду да, Кудай Таала ага: «Сенин урматың үчүн Мен бейишти, дүйнөнү жана макулуктарды жараттым. Булардын бардыгы сага арналмакчы. Сага урмат көргөзгөн адам Менден жакшылык табат, сени четке каккан адам наалатка калат. Мен сени жер жүзүнө Өз Элчим катары жөнөтөм. Сенин сөзүң акыйкат сөз болот. Жер жүзү жана асман жок болуп кетиши мүмкүн, бирок сенин ыйманың түбөлүк болот деп айтып, Анын аты Ахмад болот» - деди.

Анан Иса пайгамбардын тегерегинде отургандар дуулдап баары бир ооздон: «- Эй Ахмад! Дүйнөнү куткаруу үчүн тезирээк кел!» - деп сураныштыр[29].

* * *

Күн өткөн сайын каапырлардын Иса пайгамбарга болгон ачуулары арта берет. Бул жагдайды байкап турган Иса *(алейхис салам)* өзүнө ишенгендердин арасынан тандап алган он эки окуучусуна:

– Алла Тааланын динине кызмат кылуу үчүн жана аны коргоо үчүн ким мага жардам берет? – деп сурайт.

–Биз жардам беребиз! Эмне болсо, бардыгын Алланын жолуна жумшаганга даярбыз. Анткени биз, Анын динин чын ыкласыбыз, жан дилибиз менен кабыл алган кишилербиз. Сен бизге күбө бол, биз сенин диниңе чын көңүлдөн берилген чыныгы мусулмандарданбыз! – дешет баары толкундануу менен.

«**Эми Иса алардагы каапырлыкты көргөн соң: «-Алланын динине даават кылуумда мага ким жардамчы**

29. Кененирээк маалымат алууну каалагандар Барнаба инжилинин 41- жана 97-баптарына сереп салса болот.

**болот?» - деди. Хаварилер айтышты:«-Биз Алланын** (динине) **жардам берүүчүлөрбүз. Аллага ыйман келтирдик.** (Эй, Иса) **күбө болгун, Биз Аллага баш ийгендерденбиз»** *(Аалу Имран сүрөсү, 52-аят).*

**«Эй момундар, силер да** (хаварилер сыяктуу) **Алланын динине жардамчы болгула! Мариям уулу Иса хаварилерге: «–Алланын динине чакыруумда ким менин жардамчым болот?» – дегенде, хаварилер айтышты: «–Биз Алланын динине жардам берүүчүлөрбүз. Ошентип, Исраил уулдарынын бир тобу** (Исага жана анын айткандарына) **ишентишти, экинчи тобу чанышты. Биз ыйман келтиргендерди кубаттуу кылдык. Анан алар душмандарга үстөмдүк кылып жеңишке жетишти»** *(Саф сүрөсү, 14-аят).*

**«Хавари»** (унгусу хавария) деген сөз арап тилине хабаш (эфиопиялыктардын) тилинен келип, «жардам берүүчү» деген маанини туюнтат. Ошондой эле «тандалган адам» - деген мааниси да бар.

**Хавари** - Исага *(алейхис салам)* баарынан мурун ыйман келтирип, ага жардам берген мусулманга ыйгарылган өзгөчө ысым. Куранда булар «Ансаруллах» деп дагы айтылат. Хаварилер – тавхид дининин жайылышы үчүн Иса пайгамбар тарабынан тандалган адамдар. Белгилүү инжил жазуучулардан Барнаба хаварилерден болгон.

## Асмандан дасторкондун түшүшү

Хаварилер Азирети Иса пайгамбардан асмандан дасторкон түшүрүшүн талап кылышат.

**«Хаварилер: «–Эй, Мариям уулу Иса. Раббиңдин бизге асмандан бир дасторкон түшүрүүгө кудурети же-**

**теби?» - дегенде** (Иса аларга): «**–Эгер ыйман келтирген болсоңор, Алладан корккула» - деп жооп кайтарды»** *(Маида сүрөсү, 112-аят).*

Азирети Иса пайгамбар аларга:

– Алланын чексиз кудуретинен шектенип жатасыңарбы? Ушуну айтышка кантип оозуңар барды? – дейт. Анда хавариилер:

– Ырас, башка максатыбыз деле жок. Муну биз Алла Тааланын ырайымына ээ болуу үчүн, көңүлүбүз дагы да ток болсун үчүн каалап жатабыз! – дешет.

**«Алар мындай дешти: «–Биз болгону ал дасторкондон жегенди жана көңүлүбүз толуп, жүрөгүбүз тынчысын жана сенин чын сүйлөгөнүңдү анык билип, ал дасторконго күбөлүк берүүчүлөрдөн болууну каалайбыз»** *(Маида сүрөсү, 113-аят).*

Ошентип, Иса пайгамбар гусул дааратын алып, эки ирекет намазга турат. Өзүнүн алсыздын айтып, Алла Таалага жалынып жалбарат. Дасторкон түшкөн күн майрам күнүнө айланышын суранат:

**«Мариям уулу Иса: «Оо, Жараткан Алла Таалам! Бизге асмандан бир дасторкон түшүрө көр, абалкыбыз менен акыркыбыз үчүн майрам жана сенин мужизаң болуп калсын. Бизге ырыскы бер. Сен Өзүң эң мыкты ырыскы берүүчүсүң»** *(Маида сүрөсү, 114-аят).*

Ошентип, дуба кабыл болуп, асмандан дасторкон түшүрүлөт.

Баяндамаларда айтылганына караганда, анда куурулган балык, туз, ачык суу, нан, нандын үстүндө зейтун, бал, сыр жана башка ар түрдүү дүйүм жемиштер бар эле.

## Хаварилердин Иса пайгамбар менен Нусайбинге барышы

Салман Фариси бул жагдай туурасында мындай баяндайт:

«Исага *(алейхис салам)* Нусайбиндин өкүмдарын ыйман жолуна чакыруу иши жүктөлөт. Нусайбин чөлкөмүнүн өкүмдары текебер, өзүнө ишенген зөөкүр адам болгон. Азирети Иса алгач ал жака хаварилеринен жиберүүнү көздөйт:

– Ким барат?

– Мен барам – дейт Якуб. Ага Тавман менен Шамун кошулат. Шамун Азирети Исага:

– Эй, Рухуллах! Сиздин уруксатыңыз менен мен да барайын. Бирок, башыма кандайдыр бир кыйынчылык түшсө, мага жардам бериңизчи! – дейт.

Ошентип, үчөө жолго чыгышат. Нусайбинге жете бергенде Шамун шаардын сыртында күтө турган болот:

– Жардамга муктаж болсоңор, мен барамын, – дейт. Якуб менен Тавман шаарга барып, эл топтолгон жерде тавхид ишенимин үгүт кылыштат. Жергиликтүү эл Азирети Мариям менен Азирети Иса тууралуу жалган кептерге ынангандыктан, хаварилердин чакырыгын четке кагышат. Ал тургай нусайбиндиктер акыйкат жарчыларын каргашып, жөөлөгөнгө чейин барышат. Желдеттер Тавманды өкүмдарга алып барышканда, зөөкүр падыша анын колу-бутун кестирип, көзүн ойдуруп зынданга салдырып таштайт.

Ошентип, Шамун сөзүнө туруп жашыруун шаарга кирет. Арадан убакыт өтөт. Өкүмдардын ишеничине кирүүгө айла издейт. Ар бир кадамын туура таштап, өкүмдарга акырындык менен жакындап отуруп, айлана-тегерегиндеги адамдардын арасынан анын эң жакын досу болууга жетишет. Ппадышалык

сарайдын кадырман адамына айланган Шамун күндөрдүн биринде зынданда жаткан Тавмандан бир нерсе сурай тургандыгын айтып, өкүмдардан уруксат алат. Зындарга барганда экөө тең чоочун кишилер сыяктуу сүйлөшөт.

Шамун:

– Сенин зынданга түшүп калышына эмне себеп болду?

Тавман:

– Иса *(алейхис салам)* Алланын кулу жана анын пайгамбары деген сөзүм үчүн.

Сөз уланды:

– Бул айтып жаткан сөзүңдү кандайча далилдей аласың?

– Иса пайгамбардын оорулуу адамдарды айыктыра алат, мына ушул жетиштүү далил.

–Бул иш дарыгерлердин колунан деле келет. Башка далилиң барбы?

– Ал элдин үйлөрүндө эмне жеп-ичип, эмне сактап жатканын билет.

– Мындайды көзү ачыктар, төлгөчүлөр деле билет. Дагы?

– Ал баткактан куш жасап учура алат.

– Бул ишти сыйкырчылар деле жасайт.

– Иса *(алейхис салам)* өлгөн адамдарды тирилтет - дегенде, Шамун:

– Оо, чындыгында бул башка кеп. Адам баласынын колунан келбей турган иш экен. Андай болсо Исаны чакыралы. Чындап эле ал өлгөн адамдарды тирилте турган болсо, биз ага ишенип ыйман келтирели.

Өкүмдар Шамундун бул сөздөрүн жылуу кабыл алат. Дароо

кабар жөнөтөт. Алардын чакыруусу менен Нусайбин шаарына келген Иса пайгамбар Шамунду такыр таныбыгандай мамиле жасайт.

Шамун өкүмдарга:

– Эгер кааласаңыз, Исанын мужизасын колу-буту кесилген Тавманга тажрыйба кылып көрсүн, байкап көрөлү, кандай дейсиз? – дейт шек алдырбастан. Өкүмдар анын сөзүнө муюп башын ийкейт.

Бир буйрук менен Тавманды алып келишет. Иса *(алейхис салам)* Тавмандын колу-бутун сылап койор замат дене бою мурунку абалына келет. Андан соң көздөрүн сылаганда көздөрү да абалкысындай көрүп калат.

Шамун өкүмдарды карап:

– Карасаңыз! Бул чындап эле пайгамбарлыктын далили! – дейт. Анан Исага кайрылып суроо узатат:

– Эй Иса! Өкүмдар сарайындагылар кечээ кечинде үйлөрүндө эмне жешип, эмне сакташты?

Иса пайгамбар бардыгын ийне-жибине чейин айтып берет.

Анан өкүмдардын жанындагы адамдар ылайдан жарганат жасап, учурушун көргүлөрү келгенин айтышат. Иса пайгамбар ал талапты да орундатып, ылайдан жарганат жасап учуруп жиберет. Андан соң оорулуу адамдарды сакайтуусун талап кылышат. Ал дагы ойдогудай орундалгандан кийин айран таң калган аламан калк Иса пайгамбардан өлгөн адамды кантип тирилтээрин сурашат. Бул ишти көрүү үчүн баары Азирети Исаны ээрчип көрүстөнгө барышат. Иса пайгамбар Алланын буйругу менен Сам бин Нухту тирилтет. Ооздору оймоктой ачылган эл Самга:

– Сен өлгөн кезинде да ушундай картайган адам белең? –

деп сурашат. Ал:

– Жок! Кыямат күнү келдиби деп ойлодум. Кыяматтан корконуман ушундай абалга келдим, – деп жооп берет.

Сам бин Нух Азирети Исанын пайгамбарлыгын кабыл алып, тастыктаган соң кайрадан көз жумат.

Мындай айдан ачык мужизаларга күбө болгон өкүмдар жана анын аскерлеринин бардыгы ыйманга келишет. Бул окуядан акылдуулуктун, парасаттын жана көрөгөчтүктүн үлгүсүн алууга болот. Анткени, ар бир чындык жана акыйкат ар жерде эле айтыла бербейт. Анын айтыла турган убагы, орду болот дегендей.

## Хабиб ан-Нажжар

Иса пайгамбар Антакия тарапка эки шакиртин жиберген эле. Алар элди бутпарастыктан жалгыз Аллага ишенүүгө, чындыкка чакырышат. Эл башкарган бутпарас падыша ал экөөнү тең зынданга каматтырып таштайт.

Бул кабар Иса пайгамбарга жетет. Пайгамбар *(алейхис салам)* ал жакка шакирттеринин башчысы Шамунду жөнөтөт.

Шамун алгач падышанын көңүлүн алуу аракетин жасайт. Ошентип падышанын айланасындагы жан-жөөкөрлөрү менен жылуу мамиледе болуп жүрүп акыры падышага жакын адамдардан болуп чыга келет. Андан кийин ал туура сүйлөп, так айтып тавхид динине чакыра баштайт. Падыша жана анын айланасындагы адамдар да анын чакырыгын чын көңүлдөн кабылдап, ыйманга келишет. Бирок, эл анын чакырыгына каршы чыгат.

Элдин мындай жоругун уккан Хабиб ан-Нажжар деген адам шаардын четинен эл чогулган жакты көздөй шашып келет. Ал бул элчилердин сөзүн тастыктап, элден алардын чакырыгын

кабылдашын суранат. Караңгы эл аны укпай койот. Ал аз келгенсип, кызуу кандуулук менен аны ошол эле жерде эле өлтүрүп коюшат.

Бул окуя Куран аяттарында мындайча маалымдалат:

«(Эй, Мухаммед) **Сен аларга** (Антакия) **кыштагынын элдин жана ал жерге элчилер келген учурду мисал келтиргин! Ошондо Биз аларга экөөнү жөнөттүк. Аларды жалганга чыгарышты. Биз экөөнү үчүнчүсү менен кубаттадык. Алар: «Акыйкатта, биз силерге жөнөтүлгөн элчилербиз» - дешти»** *(Ясин сүрөсү, 13-14-аяттар).*

**«–Силер бизге окшогон эле адамсыңар. Мээримдүү** (Алла) **эч нерсе вахий түшүргөнү жок. Силер жалган сүйлөп жатасыңар!»** – **дешти алар.** (Элчилер) **айтышты: «–Ырас, силерге жиберилген элчи экенибизди Жараткан Алла Өзү айкын билет»** *(Ясин сүрөсү, 15-16-аяттар).*

**«Бизге ачык-айкын кабарларды жеткирүү гана жүктөлгөн. Алар: «–Биз силерден жаман жышаандарды** (ата-бабабыз табынган буттарга сыйынууга каршы чыкканыңарды) **көрүп жатабыз. Эгер** (мындай сөзүңөрдү) **токтотпосоңор, силерди ташбараңга алабыз, биз тараптан жан чыдагыс азап болот». Элчилер: «–Силердин жаман күмөнүңөр өзүңөрдөн. Ак жолго чакырылсаңар** (кабыл алуу ордуна күмөндө болуп бизди опузалайсыңарбы?!) **Ооба, силер чектен ашкан коомсуңар!»** *(Ясин сүрөсү, 17-19-аяттар).*

«(Ушул учурда**) бир киши шаардын четинен шашып келип: «О, элим! Бул элчилерди ээрчигиле! Силерден эч кандай** (ак жолго чакырганы үчүн) **акы сурабаган, туура жолдо жүргөндөрдү ээрчигиле!» – деди»** *(Ясин сүрөсү, 20-21-аяттар).*

Эл: «– Сен да булардын диниңдесиңби, ыя?» дегенде береги адам:

**«Ал айтты: «–Эмне үчүн мен өзүмдү жараткан Аллага ибадат кылбайт экенмин? Силер да дүйнөдөн өткөндө жалгыз Ага** (Аллага) **гана кайтарыласыңар. Же эмне мен ал Заттын ордуна** (жансыз буттарды) **кудай кылып алайынбы?!** (Жок, мен андай кылбаймын, себеби) **эгер Мээримдүү** (Алла) **мага зыян келтирүүнү кааласа, ал** (буттардын) **колдоолору мен үчүн эч нерсеге жарабайт жана алар мени куткара да алышпайт. Ал учурда мен шек-күмөнсүз ачык адашууда болуп калам. Акыйкатта мен жалгыз Аллага ыйман келтиремин, андыктан менин сөзүмө кулак салгыла!»**

Тилекке каршы анын сөзүн угуп да коюшпайт. Тескерисинче кыжырданып, ташбараң кылып өлтүрүшөт. Хабиб ан-Нажжар шейит кетип бараткан кезде:

قِيلَ ادْخُلِ الْجَنَّةَ قَالَ يَا لَيْتَ قَوْمِي يَعْلَمُونَ
بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُكْرَمِينَ

«(Ага) **Бейишке кир! - деп айтылды. Ал** (Алла Тааланын ыраазылыгын таап, бейишке кирип, ырахат-жыргалды көрүп) **мындай деди: «Аттиң! Элим да менин ушул абалымды, Жараткан Алла мени кечиргенин, мени ардактуулардан кылганын билгенде кана!»** *(Ясин сүрөсү, 26-27-аяттар).*

## Иса пайгамбардын асманга көтөрүлүп кетиши

Исраил уулдары адаттагыдай эле Мусанын (алейхис-салам) шариятына да кайдыгер мамиле жасашкан. Алар пайгамбарлардын сөзүн укмак тургай, зордук-зомбулук көрсөткөнгө чейин барышкан. Муса пайгамбардан кийин келген пайгамбарлар

алардын мындай кадамдары туура эмес экенин эскертип, туура жолго багыттоого аракет кылышкан. Баштан бери айтылып келаткандай, бузуку эл адатынча Алланын элчилерин кемсинтип, келекелеп, жадагалса өлтүргөндөн кайра тартышкан эмес.

Жөөттөр Иса *(алейхис салам)* келген доордо да ак жолдон тайып, болбой эле каапырлыкка, наадандыкка ыктап туруп алышкан. Өздөрүнүн адашып жүргөнүн анча-мынчалары сезип бул абалдан алып чыга турган куткаруучуну чыдамсыздык менен күтүшкөн эле. Алардын ойу боюнча, пайгамбар баатыр, эр жүрөк инсан болуп, адилетсиз, заалим падышалардын, өкүмдарлардын эзүүсүнөн куткарып, май көл, сүт көл жашоо шартты түзүп берүүсүн самашкан.

Азирети Иса Алланын Элчиси катары жиберилгенде жөөттөр анын аябай сылык, сыпаалыгын жана жумшактыгын көрүп, ага ишенгилери келишкен эмес.

Ошентсе да Иса пайгамбар бардык кыйынчылыктарга сабырдуу болуп, жер жүзүндө тынчтыкты, бейпилдикти орнотууга бар күчүн жумшайт. Жөөттөрдү түркөйлүктүн тунгуюугунан куткарып калуу үчүн жандалбас урса да, дааватты, насатты терс кабыл алышат. Пайгамбарларды өлтүрүп көнүп калган иудейлер эми Иса пайгамбарды өлтүрүүгө чечим чыгарышат. Азирети Исага да, анын жанындагы адамдарга да кысым көрсөтө башташат.

Жөөттөрдүн жан чыдагыс кордуктарына туруштук бере албаган Юдас, Исхар жана Яхуда деген адамдар динден кайтышат. Яхуда динден чыкканы аз келгенсип, Азирети Закария менен Азирети Яхияны өлтүргөн карамүртөз жөөттөргө Иса пайгамбар турган жайды айтып, өзүнүн устатын сатып койот. Ошентип, чыккынчы Яхуда Алла Тааланын каарына калат. Жараткан аны Иса пайгамбардын кебетесиндей түспөлдө жөттөргө көрсөтөт. Натыйжада, каапыр жөөттөр Яхуданы айкаш жы-

гачка асышат. Ал эми Иса *(алейхис салам)* асманга көтөрүлүп кетет.

Иса пайгамбардын асманга көтөрүлүп кетиши дагы бир башка баяндамада мындай айтылат:

Жөөттөр Азирети Иса турган үйгө киришкенде Алла Таала Яхуданы Иса пайгамбар кылып көргөзөт. Ошентип, алар Азирети Исанын ордуна Яхуданы өлтүрүшөт. Алла Таала мындай дейт:

«**Алар каапырлыгы, Мариямга оор жалаа жапканы үчүн** (Алланын каргышына калышты). **Исаны** (Алланын пайгамбары) **катары тааныбагандыгы үчүн, алардын «Биз Масихти - Мариям уулу Исаны өлтүрдүк»- деген сөздөрү үчүн каргышка калтырдык. Чындыгында, алар аны өлтүрүшкөн да, асышкан да эмес. Болгону алар үчүн** (башка бирөө Исага) **окшотуп гана коюлган. Албетте, Иса жөнүндө талашып-тартышкан адамдар анын** (өлтүрүлүп-өлтүрүлбөгөнү) **жөнүндө күмөндө калышкан. Ал жөнүндө алар жоромолдорго гана таянышат. Аны өлтүрбөгөндөрү анык. Ырас, Алла аны Өз даргөйүнө көтөрүп кеткен. Албетте, Алла Таала – Кудуреттүү, Даанышман**» *(Ниса сүрөсү, 156-158-аяттар).*

Кудай Таала ошентип Иса пайгамбарды жөөттөрдүн зулумдугунан куткарып калат. Аны асманга чыгарып кеткени анык. Бирок, бул окуя кайсы убакта, кандайча жүзөгө ашкандыгы туурасында ар кандай баяндамалар бар. Көпчүлүктүн пикири боюнча, Алла Таала Иса пайгамбарды Өзүнүн кудурети менен руханий асмандарда ага (Азирети Исага) таандык жерге көтөрөт. Алла Таала аны кыямат жакындаганда дүйнөгө жиберет. Ошондо христиандар тавхид ишенимин кабылдап мусулман болушат.

«(Жөөттөр) **амалкөйлүк кылышты. Алла да амал-**

**дуулук кылды. Алла амалкөйлөрдүн эң мыктысы!»** (Аалу *Имран сүрөсү, 54-аят).*

**«Алла мындай деди: «Эй, Иса! Мен сени** (тирүү бойдон) **алуучумун жана Өз жаныма көтөрүүчүмүн. Андыктан, каршы болгондордон куткаруучумун, сени ээрчигендерди кыяматка чейин каршы болгондордон жогору койомун. Кийин мага кайтасыңар. Анан силер талашып-тартышкан нерселер жөнүндө Өзүм өкүм кыламын»** *(Аалу Имран сүрөсү, 55-аят).*

**«Каапырларга бул дүйнөдө жана акыретте катуу азап беремин жана алар үчүн эч кандай жардам болбойт. Ал эми ыйман келтирип, жакшы иштерди кылган заттарга соопторун толук кылып берет. Алла зулумдук кылуучуларды сүйбөйт»** *(Аалу Имран сүрөсү, 56-57-аяттар).*

## Иса (алехиссалам) асманга көтөрүлгөн соң

Иса пайгамбар асманга көтөрүлүп кеткенден кийин христиандар ар түрдүү агымдарга бөлүнүп кетишет. Тавхид ишенимин жээрилип, үч кудайга ишенүү деген идеологиясы пайда болот. Христиандардын Якубия деген сектасында Кудай Исанын кебетесине кирип, Иса болуп жерге түшкөн. Башкача айтканда, Кудай – бул Иса.

Бул ишенимде Алла пенденин денесине кирип, пенде Кудайга айланып калат. Бул ишенимдин түбү байыркы Индус философиясына барып такалат. Ал учурларда Иерусалим аймагы Индус жана Рим маданияттарынын карамагында болгон. Байыркы Индус философисы боюнча, кудай жерге түшүп, ата-энеден туулган Кришнанын денесине кирген. Ошондуктан Кришна «Жараткан кудай» болуп калган делет.

Кудай Тааланын кандайдыр жаратылган макулуктун денесине кириши мүмкүн эмес.  Алла Тааланы кандайдыр бир дене менен гана чектеп койуу, Ага дене, тулку-бой таңуулоо Анын сыпаттарына абсолюттук түрдө каршы келет. Кайсы бир нерсеге башка бир нерсе кирген кезде экөөнүн касиеттери бирибири менен аралашып кетиши талашсыз чындык. Бул түшүнүк Кудайдын бөлүнүп кетишин жаратат. Бул болсо Алла Таалага түк жарашпаган нерсе, болгону ал адашкан каапырлардын сандырак пикири.

**«Алла - бул Мариям уулу Иса деген адамдар анык каапыр болушту. Акыйкатта болсо, Масих: «Эй Исраил уулдары! Менин Раббим жана силердин да Раббиңер болгон Аллага кулчулук кылгыла!» – деп айткан. Албетте, кимде-ким Аллага шерик кошсо, Алла ага бейишти арам кылат жана барар жайы тозок болот. Зулумдук кылуучулар үчүн бир да жардамчы болбойт»** *(Маида сүрөсү, 72-аят).*

**«Мариям уулу Масих болгону бир пайгамбар. Андан мурун да көп пайгамбарлар өткөн. Анын энеси чынчыл инсан. Экөө тең тамак жешчү** ( алар Кудай же периште эмес, эл сыяктуу эле). (Эй, Мухаммед) **Карачы, аларга далилдерибизди кандай баян кылдык. Эми алар дагы** (акыйкаттан алыстап) **каякка баратышат?»** *(Маида сүрөсү, 73-аят).*

Ырас, бул аяттар үчилтик ишениминин туура эмес ишеним болгонун айдан ачык көрсөтүп турат.

* * *

Иса пайгамбардан кийин анын шакирттери жөөттөрдүн колунан жан чыдагыс кордуктарды көрүшөт. Ыйманы бекем шакирттер алардын бардык зордук- зомбулуктарына сабыр кылышат, ансайын ыймандары курчугандан курчуй берет. Алардын бири Барнаба болгон. Ал Иса пайгамбардын акыркы күндөрү

туурасында жазган инжилинин 221-222-баптарында төмөнкүчө маалымдайт:

«Рим аскерлери Азирети Исаны кармоо үчүн үйгө кирип келишкенде Алла Тааланын буйругу менен төрт чоң периште аны терезеден чыгарып асманга көтөрүп кетишти.

Рим аскерлери Яхуданы «Сен Исасың!» деп кармап кетишти. Ал канчалык жалбарып ыйласа да, актанып тыбырчыласа да алып барып айкаш жыгачка асып ташташты.

Андан кийин Иса пайгамбар энеси Мариямга жана шакирттерине көрүндү. Азирети Мариямга: «Энекебай, сен көрүп турасың, мен асылган жокмун. Менин ордума Яхуда асылып турат. Шайтандын азгырыгынан абайлагыла, анткени, ал бул дүйнөнү кооз көргөзүп, силерди алдайт» деди.

Андан соң ыйман келтирген адамдардын сак-саламат жана бейпил турмуш кечириши үчүн Алла Таалага жалынып дуба кылды. Анан шакирттерине дуба кылды: «Алла Таала силерди Өз ырайым жана мээримине бөлөсүн!» Анын бул кайрылуусунан кийин төрт чоң периште кайра асманга көтөрүп кетти».

* * *

Иса пайгамбар асманга көтөрүлгөндөн болжол менен кырк жылдан кийин 70-жылдары Римдиктер Титус деген адамдын башчылыгы менен Иерусалимди  талкалап, талап-тоноп кетишет. Жөөттөрдүн бир бөлүгүн өлтүрүп, бир бөлүгүн кул кылып туткунга алышат. Тоорат жана башка китептердин бардыгын өрттөп салышат. Иерусалимди жер менен жексен кылып, Сулайман сыйынуучу жайын кошо талкалашат. Бул жайдан болгону кичинекей гана дубал калат. Иудаизмде бүгүнкү күндө жөөттөрдүн «Ый дубалы» (Батыш дубалы) деп аталган тарыхый калдыктардын мандайында ошол күндөрүн эстеп көз жаш төгүүсү адатка айланган үйүт болуп эсептелет. Жөөттөр бул кыргындан

кийин жүздөгөн жылдар бою бириге алышкан эмес. Ар кайсы элдердин жек көрүндүсү болуп, сүргүнгө айдалып, куугунтукталып келишкен.

Яхуда динден кайтып, айкаш жыгачка асылгандан соң Исанын шакирттери Маттхиясты өздөрүнө жетекчи шайлашып, элге кайрадан туура динди жаюга киришет.

Христиан дини жайыла баштаашына кызганган динсиз жөөттөр Рим жана грек бутпарастары менен биригип, бул динге каршы кысымды башташат. Христиан динин кабылдаган алгачкы жөөттөрдү колго үйрөтүлгөн арстандарга, жолборсторго салып берип черлерин жазышат. Аларды катаал азаптар менен кыйнашат.

Жөөт Зунувас жан жөөкөрлөрүнө терең ан каздырып, от жактырат да, иудаизмди кабылдабаган Нажрандык христиандарды отко куйкалап кыйнаган экен. Иса пайгамбардын ишеничтүү шакирттери ыйманынан кайтпай, динге бек турушат. Жашоо бычактын мизинде турса да эч коркпостон, өлүмгө баштарын сайышат. Булар Куранда «Асхабу Ухдуд» (Чуңкурдагы отко ыргытылгандар) деп айтылат:

**«Жылдыздуу асманга ант! Убада кылынган кыямат күнүнө ант! Күбө болуучу жана күбөлөнгөнгө ант! Отун толо чуңкурдагы отко** (ыймандууларды) **ыргыткандарга наалат! Алар отту тегеректеп момундардын кыйналганын көрүп черин жазып, жыргап отурушкан»** *(Буруж сүрөсү, 1-7-аяттар).*

Жөөттөр бул зулумдуктары менен гана чектелип калган эмес. Христиандыкты түп орду менен жок кылууга ар кандай карөзгөй пландарды иштеп чыгышат. Павел аттуу жөөт өз оюнан чыгарып көп китепчелерди жазат. Элге өзүн христианмын деп таанытып:

«Иса - Алланын уулу. Шарап, доңуздун эти - адал. Сүннөт болуунун эч кандай кажети деле жок» деп,  дагы бир топ жалганды айтып чыгат.

Павел Христиан дининин кудай ишенимин мындайча аныктайт: 1. Теңир 2. Уулу Иса 3. Ыйык Рух.

Анын ою боюнча, Кудай бир, бирок сыпаты үчөө. Ушундай жол менен христиан дини бүгүнкүдөй болуп «үч кудай» ишеними деген бузуку түшүнүктүн тебелендисинде калат..

Ошол учурдагы шарттар элдин үчилтик ишенимин кабыл кылышына ылайыктуу болгон. Ырас, Иса пайгамбар келгенге чейин эл көп кудайга ишенип жашашкандыктан, бир кудайга ишенүүчүлүктү жактырышкан эмес. Бул жаңы үчилтик ишеними аталарынан калган көп кудай ишенимине жакыныраак болгондуктан, аларга майдай жаккан.

Ошентип христиандар экиге бөлүнүшөт:

1. Павелди жактагандар: Павел бул жаңы динди негизги ишенимден алыстатып, үч кудайга ишенүүчүлүк системасына өзгөрткөн. Андан кийин бүгүнкү инжилдердин маанилүү бөлүгүн түзгөн жана төрт инжилдин да булагы деп эсептелген белгилүү 14 китебин жазган. Бул он төрт китеп азыркы христиан désinде төрт инжилдей эле мааниге ээ. Кийин ушул ишенимге  көп падышалар алданып,  элди кошо үгүттөшөн. Убакыт өткөн сайын бул бузуку ишеним кубатына кирип, баралына жетет.

2. Барнабаны жактагандар: «Иса *(алейхис салам)* да адам, ал Алланын пайгамбары. Ага эч качан сыйынууга болбойт» деп айтышат. Мындан сырткары хавари Жакыптын башчылыгындагы Абиониттер бул топтун пикирине кошулуп, ошол ишенимди коргоого аракет кылышат. Буларды эч бир бийлик колдобогондуктан барып-барып алсырап калышат.

Ошондой эле Павелди жактаган адамдардын душмандыгы

күн өткөн сайын күчөп, Барнабачы христиандарга үстөмдүк кыла башташат. Ошентип, 325 жылы Константин чогулткан христиан динаятчылары Барнаба инжилин четке кагышат. «Эми мындан кийин Барнаба инжили эч кандай өкүм чыгара албайт, Барнаба өз күчүн жоготту!» деген пикирди бардыгы бир добуштан кабыл кылышат. Ошол жыйында дин адамдары жүздөгөн түрдүү инжилдердин ичинен бири бирине эң жакын болгон төрт инжилди христиан дининин негизги ыйык китеби катары тандап алышат. Бул инжилдер төмөнкүлөр эле: Матфей, Марк, Лука жана Иоанн. Булардан башка инжилдер расмий чиркөө тарабынан четке кагылып, жок кылынат.

Ошондон тарта бурмаланган төрт инжил окула баштайт. Барнаба инжили эң ишеничтүү инжил болсо да, кабылданбай калат. Чындыгында Барнаба хаварилердин эң алгачкыларынан эле. Ал Иса пайгамбардан уккан-көргөнүн ашырып же кемитпей, болгонун болгондой жазууга аракет кылган. Бирок, бул абал жөөт Павелдин жана анын өкүлдөрүнүн жаман ниетине туура келбегендиктен, Барнабаны четке кагышкан. Бүгүнкү күндө христиан дүйнөсү Иса пайгамбардын көккө көтөрүлүшүнөн отуз жылдан кийин, Никея шаарында өткөн курултайда чыгарылган чечимге ылайык Кипрде шейит болгон Барнабаны хаварилерден деп эсептешпейт. Анын ордуна Томасты хавари деп таанышат.

Барнабадан соң Ариус аттуу динаятчы Павелдин жактоочулары менен кармаша баштайт. Кийин ал дагы чиркөөдөн куугунтукталып, Мисирге качат. Тавхид ишенимин жайып жаткан жеринен душмандары өлтүрүп салышат.

Ариустун сын пикирлерине расмий чиркөөнүн берген жооптору тарых боюнча христиандарды канагаттандырган эмес. Ошол сыяктуу сын пикирлер ар бир доордо христиан тарыхында кайрадан жанданып, өөрчүп расмий чиркөөгө болгон ишеничтин кетишине, кадыр - баркынын түшүшүнө чоң себеп

болгон. Христиан дин адамдары бул сын пикирлерге жооп берүү, христиан биримдигин кайрадан орнотуу үчүн, жана эң эле маанилүүсү, христиан негиздерин аныктоо максатында бир топ курултайларды өткөзүшүп, ар кандай чечимдерди, мыйзамдарды бекитишкен .

Арийне, эң алгачкы курултай 325-жылы Никея деген шаарда өтөт. Бул курултайдын жыйынтыгында Иса пайгамбар Кудайга айланат. Ал эми 381-жылы болсо Стамбул шаарындагы курултайда Ыйык Рух деген дагы бир кудайды ойлоп табышат да, азыркы үчилтик (троица) ишеними расмий бекитилет. 431-жылы Эфес курултайында Мариям кудайдын апасы болгондугу, 451-жылы Кадыкой деген жерде өткөн курултайда Исанын табияты туурасында сөз козголуп, ар кандай пикирлердин натыйжасында, чиркөөлөр бөлүнө баштаган. Ошондой эле 869-жылы Стамбулда болуп өткөн 8-курултайда Ыйык рух кимден чыккандыгы жөнүндөгү талаш-тартыштар башталат. Ушундай ар түрдүү маселелердеги талаш-тартыштардын жыйынтыгында 1054-жылы христиан дини, католик (Рим) жана ортодокс (Стамбул) деген эки чоң агымга бөлүнөт. 16-кылымда кысымчыл жана схоластикалык католик агымына каршы протестанттык деген жаңы агым пайда болот.

Диндин эң негизги ишенимдерин жана негизги принциптерин бир топ убакыттан кийин дин адамдарынын аныктоого аракет кылууларынын өзү эле ал диндин канчалык бурмаланып, бузулгандыгын көргөзүп турат. Буга кошумча, бул курултайларда бекитилген чечимдер, бирин-бири жокко чыгарган. Ырас, дүйнөдө мынчалык өзгөрүп кубулуп турган, же ар жолкусунда жаңы түшүнүктөр кошулуп же алынып турган башка дин жок болсо керек.

## Иса пайгамбардын асмандан түшүшү

Иса *(алейхис салам)* кыямат жакындаган кезде жер бетине түшөт. Бул чындыкты Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир топ куттуу хадистери далилдеп келет. Эң башкысы Курани Каримде мындай деп айтылат:

**«Албетте,** (Иса – кыямат) **сааты туурасындагы белги. Ошондуктан силер ал** (саат) **тууралуу эч качан күмөн кылбагыла!** (Эй, Мухаммед! Элге айткын)**: «Мага жанашкыла. Мына ушул туура жол!»** *(Зухруф сүрөсү, 61-аят).*

Бул аятта Азирети Исанын кыяматтын даанаа белгиси болгондугу айтылган.

Иса пайгамбар жер бетине түшүп, Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* шарияты менен өкүм жүргүзөт. Ал Махди *(алейхис салам)* менен бирге болот. Махди болсо Дажжалды жер менен жексен кылат. Махди *(алейхис салам)* Хашими уруусунан чыгат. Махди өкүмчүлүктү Иса пайгамбарга өткөзүп берет.

Алланын акыркы Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Эгерде өмүрүм узун болсо, Иса (алейхис салам) менен жолуккум келет. Эгерде өмүрүм (ал күнгө) жетпей калса, силерден ким аны менен жолуккан болсо, ага менин атымдан салам айтып койсун!» (Ибн Ханбал, 2, 298).*

*«Жанымды кудуретинде кармаган Аллага ант болсун! Мариям уулу Иса дүйнөгө (Ислам шарияты менен өкүм жүргүзө турган) адилеттүү өкүмдар болуп түшүп, айкаш жыгачтарды сындырып, донуздарды өлтүрүп, жизияны ахли китаптан ала турган (башкача айтканда, христиан жана иудаизм диндеринин өкүлдөрү Дин Исламды кабылдап, аталган диндер жок боло*

*турган) күн жакын калды! Мына ошондо мал-мүлк байлыкка эч ким кызыкпагандай абалда көбөйөт. Алар үчүн бул дүйнө жана андагы бардык нерселерден сажда гана жогору бааланып калат».*

Бул хадисти баян кылган Абу Хурайра (Алла ага ыраазы болсун) сөзүнүн аягында мындай дейт:

**«Кааласаңар төмөнкү аятты окугула: «Китеп берилген ар бир адам, өлүмүнөн мурун ага** (Исага) **албетте, ыйман келтирет. Кыямат күнүндө болсо, ал** (Иса) **булардын зыянына күбө болот»** *(Ниса сүрөсү, 159-аят); (Бухари, Буйу, 102, Анбия, 49; Муслим, Иман, 242).*

## Иса пайгамбардын *(алейхис салам)* мужизалары

Мужизалардын баары эң башта Алла Тааланын буйругу, кудурети менен пайгамбарларга маалымдалат. Жараткан Алланын буйругу болмоюн эч ким, эч нерсени билбейт, эч нерсени көрсөтө албайт. Башта айтканыбыздай, мужизалар негизинен пайгамбарлардын пайгамбарлыгын тастыктоо, далилдөө жана кубаттандыруу үчүн адамдарга көрсөтүлгөн. Адамдар мужизанын астында алсыз калышкандыктан, Алла хидаят бергендери аны көрөр замат динди кабыл кылышкан.

1. Азирети Иса өлгөн адамдарды тирилткен.

2. Ал оорулуу адамдарды айыктырган.

3. Иса пайгамбар адамдардын үйлөрүндө эмне ичип-жеп, эмне катып койгондоруна чейин билчү.

4. Ылайдан кучкач жасап, жандуу чымчык кылып учурган.

5. Анын коомуна көктөн дасторкон түшүрүлгөн.

6. Ал уктап жатканда да айланасында эмне болуп жатканын билер эле.

7. Ал каалаган кезде Алла ага асмандан тамак-аштарды, мөмө-жемиштерди жиберип турган.

8. Ал алыс жерлерде жана жашыруун түрдө айтылган сөздөрдү угар эле.

Алла Таала Иса пайгамбарга ыроологон бул мужизаларды аяттарда мындайча баян этет:

**«Жана аны Исраил уулдары жамаатына пайгамбар кылат** (Иса Исраил уулдарына мындай дейт) **: Мен** (өзүмдүн чыныгы пайгамбар экендигим жөнүндө) **силерге Раббиңерден далил келтирдим: Мен силерге ылайдан куштун келбетин жасап үйлөсөм, Алланын буйругу менен ал жандуу куш болот. Дагы мен Алланын буйругу менен сокурларды, пес-ала ооруларын сакайтам, өлүктөрдү тирилтем, ошондой эле силер өзүңөр жей турган жана үйлөрүңөрдө сакталып турган нерселериңерди айтып бералам. Эгер момун болсоңор, арийне, бул иштерде силер үчүн таасым далилдер бар»** *(Аалу Имран сүрөсү, 49-аят).*

**«Алла пайгамбарларын топтоп: «-Силерге** (даават-чакырыгыңарга үммөтүңөр тарабынан) **кандай жооп болду?» - деп сураган күндө алар: «Биз билбейбиз, Сен өзүң гана кайып илиминин билүүчүсүсүң!» - дешет»** *(Маида сүрөсү, 109-аят).*

**«Эстегин** (Эй, Мухаммед!) **Алла айткан эле: «Эй, Мариямдын уулу Иса! Сага жана энеңе берген жакшылык-нематымды, сени Рухул-Кудус** (Жабрайил) **менен колдогонумда адамдарга бешикте эле балакатка жеткен сымал сүйлөгөнүңдү, сага китеп-жазуу жана даанышмандыкты, Тоорат жана Инжилди билдиргенимди,**

**Менин ыктыярым менен ылайдан куштун сөлөкөтүн жасаганыңды, кийин ага үйлөгөнүңдө Менин ыктыярым менен чыныгы кушка айлангандыгын, Менин уруксатым менен сокур жана ала оорусун айыктырганыңды жана Менин ыктыярым менен өлүктөрдү** (тирилтип кабырларынан) **чыгарганыңды эстегин! Асыресе, Исраил уулдары бул мужизаларды келтирген чагында «Бул сыйкырдан башка эч нерсе эмес!» - дешкенде сени алардан куткарып калганымды эстегин!»** *(Маида сүрөсү, 110-аят).*

## Бүгүнкү Христиан дини

Жогоруда айтылгандай, Христиан дини Иса пайгамбардан кийинки доорлордо байыркы Индус жана Рим маданияттарынын таасиринде калган. Курани Каримде ахли китап[30] туурасында: «Өз диндерин өздөрү бөлүп жаргандар…» деген сөз колдонулат. Алланын акыркы Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* куттуу хадистеринин биринде мындай дейт:

*«…Масихтин (Исанын) үммөтү, анын сүннөтү жана көрсөткөн багыты менен эки жүз жыл жашады (Андан кийин динди бурмалап, туура жолдон тайышты)»* *(Хайсами, 8, 207).*

Чындыгында Христиан дини өзүнүн дин адамдары тарабынан бурмаланып кеткен дин болуп саналат. Бүгүнкү күнгө анын нукуралуулугу калган эмес, тавхид ишениминен алыстап, бурмаланган абалга жеткен.

Христиан дининдеги мына ушундай өзгөрүүлөрдөн улам Кудай Таала тарабынан анын өкүмдөрү жараксыз деп табылып, эң акыркы дин катары Ислам жиберилген. Алла Таала мындай буюрат:

30. Ахли китап: Алла Таала тарабынан ыйык китеп берилип, мезгилдин өтүшү менен бурмаланып кеткен диндин өкүлдөрү. Бүгүнкү христиан жана иудаизм диндерин тутунгандар.

إِنَّ الدِّينَ عِندَ اللهِ الإِسْلاَمُ

**«Алланын алдында акыйкат дин – жалгыз гана Ислам дини...»** *(Аалу Имран сүрөсү, 19-аят).*

Иудейлер менен христиандар акыркы Пайгамбардын өздөрүнөн чыга тургандыгына бекем ишенип алышкандыктан, Кудай Тааланын бул сөзүн такыр кабыл кылышпайт. Арийне, эки диндин тең өкүлдөрү Пайгамбарыбыз Мухаммед дүйнө менен жүз көрүшө электен оболу китептеринде жазылган акыйкат пайгамбарды сүйүнүч менен күтүп келишкен. Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбар болуп келгенден кийин алардын баягы сүйүнүчү кайгы-мунга айланган. Алар акыркы Пайгамбар өздөрүнөн чыкпай калгандыгын баамдаган соң ичи тарып ага ыйман келтирүүдөн баш тартышкан.

**«....Китеп берилгендер** (жөөт жана христиандар) **аларга** (Ислам жана Мухаммеддин чыныгы пайгамбарлыгы жөнүндө) **далил келгенинен кийин өз ара көрө албастыктын айынан гана талашып-тартышты. Ким Алланын аяттарын танса, албетте Алла тез эсептешүүчү»** *(Аалу Имран сүрөсү, 19-аят).*

Ахли китап ичи тарып бөлүнүп гана тим калбастан, өздөрүнүн колундагы китепте Исламга жол ача турган, акыркы акыйкат дин тууралуу айтылган маалыматтарды өзгөртүп жиберишкен. Анткени, бул сөздөрдү окуган кээ бир парасаттуу, көрөгөч христиандар жана иудейлер акыйкатты түшүнүп, Ислам динин кабыл кылышкан. Арийне, Пайгамбарыбыздын доорунда да жөөт аалымдарынан Абдуллах бин Салам өңдүү көптөгөн инсандар, христиандардан Салман Фарисий, алтургай христиан падышалардан Хабаш өкүмдары Нажаши сыяктуу бир топ ыраакы адамдар Ислам динин жан дилден кабыл алып, чыныгы ак жолго түшүшкөн.

**«Албетте, китеп берилгендердин ичинде Аллага,**

**дагы силерге түшүрүлгөн жана өздөрүнө түшүрүлгөн нерселерге ыйман келтирүүчү, Аллага моюн сунуп, баш ийүүчү, Алланын аяттарын арзан баа нерселерге алмаштырып жибербей турган заттар дагы бар экендиги айкын. Дал ошолор үчүн Жаратkандын алдында сооп бар. Албетте, Алла тез эсептешүүчү!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 199-аят).*

Алланын акыркы Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарлыгы менен сапаттарын алыстан уккан Византия императору Геракл толкундоо менен Мухаммед пайгамбарыбыздын элчисине кайрылып мындай деген экен:

«Эгер ал кааласа,  мен турган ушул жерге эң кыска убакыттын ичинде ээлик кыла алат. Мен бул пайгамбардын келе турганын билчүмүн. Бирок, силердин элден чыгарын ойлогон эмесмин. Анын алдына бара алганымда, өзү менен жолугуу үчүн колумдан келген күчтү жумшамакмын. Эгер азыр анын жанында болгонумда, бутун жууп бермекмин» (Бухари, Бадуль-Вахий, 1).

Көкүрөгү сокур жөөттөр менен  христиандар ушул өңдүү толуп жаткан окуяларды жана далилдерди көрүп турса да ыйманга келүүдөн качышкан, жадагалса убакыттын өтүшү менен бүтүндөй иудей жана христиан ааламынын мусулман болуп кетишинен тынчсызданышкан. Жүрөк өйүгөн коркунучтан кутулуу жана өздөрүн сооротуу үчүн өздөрүнүн ыйык китептерине чыккынчылык кылып Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* жана акыркы дин жөнүндөгү сүйүнчү кабарлардын көбүн  өзгөртүп  жиберишкен.

**«Алар Алла пенделеринен каалаган затка Өзүнүн жоомарттыгы менен** (вахий) **жиберишине каршы чыгып, Алла түшүргөн нерсеге каапыр болгондуктары себептүү өздөрүн эң төмөн нерсеге сатышты. Натыйжада, азап үстүнө азап жыйып кайтышты. Каапырлар**

**үчүн кор кылуучу азап бар»** *(Бакара сүрөсү, 90-аят).*

Аятта айтылгандай, Исламдын бакыт жолуна түшө албай калган ахли китап өздөрүнүн ойлорунан чыгарып алган китептерин Кудайдын сөзү деп таанып, ошонун негизинде иш алып барышып түбөлүк бактылуулуктан ажырашкан. Асмандан жиберилген бардык ыйык китептерди жиберген Алла Таала Ислам динин кабыл кылбастан, башка диндерге ишенгендердин ишенимдерин эч качан кабылдабайт:

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الإِسْلاَمِ دِيناً فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ

**«Кимде-ким Исламдан башка динди кааласа, анда** (анын дини Алланын алдында) **эч качан кабыл болбойт жана ал акыретте зыян тартуучулардан, өкүнүүчүлөрдөн** (болот)**»** *(Аалу Имран сүрөсү, 85-аят).*

Исламдан сырткаркы бардык диндердин жана Христиан дининин ыйман жана ибадат негиздерин карап көрсөк, Кудай Тааланын буйруктарына туура келбеген, адамдын акылына да сыйбаган маалыматтарды кездештирүүгө болот. Христиандардын пикиринде:

«Адам баласы бул дүйнөгө төрөлөрү менен эле күнөөкөр болуп төрөлөт. Адам ата Алла Тааланын буйругун аткарбай, бейиштен жерге куулган. Ал ар бир пенденин алгачкы атасы болгондуктан, ар бир жаңы төрөлгөн наристеге ошол күнөөдөн шыбага жүктөлөт. Ошентип, бул күнөө бардык адамдарда шурунун мончоктору сымал уланып кете берет. Иса пайгамбар адамдарды мына ушул күнөөдөн арылтуу үчүн дүйнөгө келген. Кудай Таала адамдарды бул күнөөдөн куткаруу үчүн өзүнүн тун уулу Исаны айкаш жыгачка астырып койгон».

Бир адамдын күнөөсүнөн улам экинчи бир адамды жазага тартарын Алла Таала ыйык китептеринин эч кайсынысын-

да айткан эмес. Анткени, бул пикир Алланын Адилеттүү деген сыпатына кескин түрдө карама-каршы келет. Анам сүрөсүнүн, 164-аятында мындай деп айтылат.

وَلاَ تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَى

«**....Эч бир** (күнөөкөр) **жан өзгө жандын жүгүн** (күнөөсүн) **көтөрбөйт....**»

Ошолордун сандырак пикирине кошулуп ар бир жандын күнөөкөр болуп төрөлүшүнө ишенүү Алла Тааланы заалим дегендикке жатат. Алланын акыркы Элчиси адам баласынын күнөөсүз болуп төрөлүшү туурасында мындай дейт:

*«Ар бир наристе (Ислам) табияты боюнча (таза, эч бир кири жок, аруу, күнөөсүз, тавхид ишенимине жатык) төрөлөт»* ***(Муслим, Кадар, 22).***

Куран аятына көңүл буралы:

«(Эй Мухаммед) **дайыма туура жолдо жүр** (Ислам менен жаша)**! Алла инсандарды жараткан табигый жаратылышты сактагыла! Алланын жаратуу** (табигый) **мыйзамы өзгөртүлбөйт. Эң туура дин – мына ушул! Бирок, көп адамдар билишпейт»** *(Рум сүрөсү, 30-аят).*

* * *

Христиан динине кийин кирген жөрөлгөлөрдүн бири – бул «вафтиз» жөрөлгөсү. Ата-уул жана ыйык рухтун атына христиандардын вафтиз болуулары чиркөөнүн эң маанилүү буйруктарынын бири болуп эсептелинет. Вафтиз болуу – христиан динин кабылдоо дегенди түшүндүрөт. Анда дин адамы кишинин жүзүнө суу чачып же аны сууга чөмүлтүп вафтиз кылат. Алардын оюнча, киши вафтиз аркылуу Адам атадан мураска калган күнөөдөн дагы арылат имиш. Христиандар вафтизсиз өлгөн адамды күнөөкөр бойдон көз жумуп кетти деп ойлошот.

«Бул дүйнө кыйноонун, тозоктун, азап чегүүнүн майданы. Тирүүлүктө ырахат, бейпилдик жана бакыт жок. Адамзат кыйналуу үчүн гана жаралган» деген маани айтылат алардын ыйык жазууларында. Бирок, алардын напси торуна түшүп, миң түркүн лаззаттардын артынан кууп, адал-арамды ылгабай жашап жүргөндүгү, башкача айтканда христиандардын бүгүнкү жашоо ыңгайы өздөрүнүн диний принциптерине канчалык даражада терс келээри айтпаса деле, айдан ачык көрүнүп турат.

Бул дүйнө сынак өтүүчү жай. Сынактан өткөндөр бейишке, өтпөгөндөр тозокко түшөт. Акыйкат ушул. Түбөлүк бактылуулукка жеткирет деген бир динде жогорудагыдай төп келишпестиктер болбошу кажет. Алла Таала пенделерин ар түрдүү жолдор менен сынай турганын ар бир инсан билиши керек. Сынак жашоонун ысык-суугунан, жакшылык-жамандыгынан өтпөй туруп, сууга бир чөмүлүү менен күнөөдөн тазаруу деген тайкы түшүнүктүн эч кандай далили жок.

Христиан growth динде адам баласы түздөн-түз Алла Таала менен байланыш кура албайт. Кудай Тааладан кандайдыр бир муктаждыгын сурай да албайт. Христиан динаятчылары гана элдин атынан Аллага жалбарышат. Алар элдин күнөөлөрүн кечирүүгө укуктуу деп эсептелет. Башкача айтканда, поптор Кудай Таала менен пенденин ортосундагы кандайдыр бир ортомчу деп эсептелет. Христиан growth кайсы бир адам өз күнөөлөрүн мойнуна алуу менен ибадат кылган болот. Ошондуктан, чиркөө кызматкерлери кандайдыр бир күнөө ишти кимдир бирөөгө таңуулап, анын мойнуна алдырып койо алышат. Күнөөнү мойнуна алган адам ибадат иш жасады деп эсептелинет. Жогоруда айтылгандай, поптор адамдардын күнөөсүн кечирип жиберүүгө да укуктуу. Күнөөнү кечирүү үчүн кадимкидей акча алышат. Ал эми колунда жок адамдар күнөөдөр арылтканы үчүн чиркөөдөгү белгилүү бир жумушту аткаруу аркылуу кутулушат. Христиан дин адамдары Инжилдеги төмөнкү жазууларды мунун далили деп санашат:

«Иса аларга экинчи жолу айтты: «–Тынчтык силер менен болсун! Атам мени кандай жиберсе, мен да силерди ошондой жиберем. Муну айтып, демин үйлөп, аларга: «Ыйык Рухту кабыл алгыла, силер кимдин күнөөсүн кечирсеңер, анын күнөөсү кечирилген болот, кимдин күнөөсүн кечирбесеңер, анын күнөөсү кечирилбеген бойдон калат деди» *(Иоанн, 20/21-23).*

Акыйкатта мындай өкүм-эрежелер адамга туура жолду көргөзмөк тургай, аны адаштырып, попко ишендирип, күнөөгө белчеден батууга, ар түрдүү башаламандыктарга жол ачат.

Өз күнөөсүн өзү кечире албаган папалар башкалардын күнөөсүн кантип кечирет болду экен? Кызык? Бул иш негизи эле адам баласынын акылына канчалык сыяр болду экен?! Чын эле күнөөкөр адам өзгө адамды күнөөдөн арылта алабы? Албетте, мунун бир гана жообу бар: ЖОК! Мүмкүн эмес!

Мындай күч жана укук Алланын эч бир сүйүктүү пендесине, алтургай пайгамбарларына да берилген эмес. Пайгамбарлар эч кандай күнөө кылышпаса да ар дайым тооба кылып, Алла Таaладан кечирим сурап, жалынып-жалбаруу менен өмүр сүрүшкөн.

Ахли китап жөнүндө Алла Таала Курани Каримде төмөнкүчө буйурат:

«**Алла түшүргөн китептен** (Тооратtан) (Мухаммед Пайгамбарыбыздын пайгамбарлыгы жөнүндө) **аяттарды жашырып, аны арзан баа нерселерге алмаштырган адамдар курсактарын от-жалын менен толтурушат...»** *(Бакара сүрөсү, 174-аят).*

**«Эй момундар, ошол даанышмандар, рахибдердин көпчүлүгү адамдардын мал-мүлкүн, акыларын бузуктук жол менен жешет жана аларды Алланын жолунан тосушат..»** *(Тооба сүрөсү, 34-аяттар).*

Ошого карабастан христиандар попторго көз көрүнөө баш ийишет. Христиандардын ыйык китебинде пайгамбарларга ар кандай жалаалар, ар түрдүү бузуку күнөө иштер танууланат. Асыресе, пайгамбарлык деген Алланын эң жогорку, эң сүйүктүү пенделерине гана таандык сапаты, өзгөчөлүгү жок, жөнөкөй катардагы адам деп саналган «папа» күнөөсүз деп эсептелет. Кызык, Алланын эң сүйүктүү пайгамбарлары күнөөкөр, ал эми жөнөкөй эле адам эч күнөөсүз бекен?! Ошондой эле алардын жасаган ар бир иши туура деп кабылданат. Алла Тааланын буйруктарын Христиандардын напсилерине оор келгендиги үчүн туура, ак жолго, адеп-ахлактуулукка, ынсаптуулукка чакырган Алланын пайгамбарларына зына, ичкилик, жалганчылык, шылуунчулук жана башка ушул өңдүү жалааларды жабышкан[31]. Анан алар өздөрү шайлап алган катардагы эле жөнөкөй папаны ашкере жогору тутуп, көптөгөн руханий укуктарды берип салышкан[32].

**«Алар Алланы коюп өздөрүнүн даанышмандарын жана рахибдерин, ошондой эле Марияам уулу Масихти кудайлар деп билишти. Негизи, жалгыз Аллага гана кулчулук кылууга буйрулушкан эле. Андан башка эч бир илах-кудай жок, Анын Өзү гана бар. Алла алардын** (кошкон) **шериктеринен оолак»** *(Тооба сүрөсү, 31-аят).*

* * *

Акыйкатта Азирети Иса *(алейхис салам)* да башка пайгамбарлар сыяктуу эле Алланын арам деп билдиргенин арам деп, адалын адал деп элге жеткирген. Арам иштерден тыш диндин өзгүнө туура келбеген, бирок туура өңдөнгөн иштерди «бидат» (динге жаңылык, жаңы жөрөлгө, ырасым киргизүү) деп

31. Пайгамбарларга тануулаган жалаалар: Жаратылыш, 12/11-13, 19/30-38,20/1-7 30/32-4 2; Самуел, 11-бап; 1-падышалар, 11/1-13

32. Бүгүнкү күндө христиан дининин Протестант агымы Папанын жаңылбастыгын жана күнөө кечирүү укугун кабыл кылышпайт.

четке каккан. Иса пайгамбар жашаган мезгилде күнөө деп эсептелген кээ бир иштер бүгүнкү Христиан дининде тескерисинче ибадатка айланган. Маселен, «Иша-и Раббаний» (эвхаристия) жөрөлгөсү.

Исанын бул дүйнөдөгү акыркы түнү ооз тийген тамагынан насиптар болуп, аны эскерүү үчүн символикалык түрдө нандын үстүнө шараптан куюп жеш Христиан дининде «иша-и Раббаний (эвхаристия)» деп аталат. Нан – Исанын эти; шарап – анын каны дегенди билдирет. Христиандар бул жөрөлгөнү жүзөгө ашырууда Азирети Иса менен рухий жактан айкалышабыз деп ишенишет. Вафтиз жөрөлгөсүнөн кийин эле эң маанилүү ибадат ушул «эвхаристия» болуп саналат. Бул үйүттү жаамы христиандар аткарышат.

Эвхаристия жөрөлгөсү мурдалары жылына бир жолу аткарылса, бүгүнкү күндө жума сайын орундалып келет.

Алла Таала христиандардын ушул сыяктуу көптөгөн туура эмес иштерин жана аларга башка жарлыктар буйрулгандыгын мындайча баян этет:

**«Китеп берилгендер ачык далил (**Азирети Мухаммед жана Исламды тастыктаган далил) **келери менен бөлүнүп кетишти. Аныгында аларга Жалгыз гана Алланын ак жолунан тайбай ыклас менен ибадат кылуу, намаз окуу жана зекет берүү буйрук кылынган. Акыйкат дин дал ушул!»** *(Байййина сүрөсү, 5-6-аяттар).*

Христиан дининин эң чоң жаңылыштыгы анын Кудай таанымында, акыйдалык ишениминде жатат. «Кудайды бирөө, бирок үчөө» деп ишенишет. Арийне, Алланын акыркы Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* христиан падышаларды Исламга чакыруу үчүн даават каттарын жаздырып жатканда бул жагдайга абдан этият мамиле жасаган. Ошол каттардын арасынан Мухаммед Пайгамбарыбыздын Византия императору

Гераклга жиберген катында мындай деп айтылат:

«Алланын кулу жана Элчиси Мухаммедден Римдиктердин чоңу Гераклга....

Туура жолго түшкөндөргө салам болсун!

Мен сени Ислам динине чакырам. Исламга кирсең бакытты табасың, Алла сага орошон сыйлыктарды ыйгарат! Ал эми дин Исламды кабылдабасаң, элиндин жүгү сенин мойнуңда...»

**«Эй китеп берилгендер, бизге да, силерге да тең бир сөзгө келели, Жалгыз Аллага гана ибадат кылалы, Ага эч нерсени тең кылбайлы, Алланы таныып, пендени кудай дебейли. Эгер алар** (китеп берилгендер) **ушул чакырыктан баш тартышса, анда силер** (эй момундар): **күбө болгула, биз мусулманбыз, Жалгыз Аллага гана моюн сунабыз деп айткыла!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 64-аят); (Бухари, Бадуль-Вахий, 6; Ибн Касир, аль-Бидая, 4, 266, 267).*

## Үч кудайга ишенүүчүлүк

Жалпыбызга маалым болгондой, христиан ишениминде «Ата, уул жана Ыйык рух» деген үч кудай бар. Христиан дини алгач жалгыз Кудайга ишенүүгө чакырган дин болгон. Бирок, кийинчерээк индус жана грек маданияттары Иерусалимде үстөмдүк кылгандыктан улам христиандар тавхид ишениминен алыстап кетишкен.

Үч кудай ишеними христиан динин баскыч, баскыч менен көп жылдардын ичинде багынткан. 325-жылы болуп өткөн Никея курултайында али үч кудайга ишенүүчүлүк деген нерсе жок болчу. Бул курултайда бир Кудай жана анын уулу жөнүндөгү чечим бекитилген. Андан кийинки 381-жылы Константинополь (азыркы Стамбул) шаарында болгон кезектеги курултайда Ата

менен уулга «Ыйык рух» деген дагы бир кудай кошулуп, үч кудай ишеними расмий түптөлгөн.

Бүгүнкү күндө үчилтик ишенимине карата айтылып келаткан сын пикирлерге жооп катары ар кандай жоромолдор айтышкат. Маселен, Кудай жалгыз, негизги күч Кудайдан келет, Иса жөн гана Кудайдын уулу, Ыйык рух дагы кудайдын күчү өңдүү түшүндүрмөлөрдү беришет. Мындай түшүндүрмөлөр тавхид ишенимине караманча каршы келет. Улуу Кудай Тааланын уулу бар деп айтып, пенделик муктаждыктарды, кемчиликтерди Аллага таңуулоонун өзү каапырлык жана ашкере катуу жазага себеп болот:

**«Алар: «Алланын** (перзенти) **бар» - дешти. Ал Зат булардын жаман күмөндөрүнөн бүтүндөй таптаза. Тескерисинче, жер жана асмандардагы нерселер ал Затка тиешелүү болгондуктан, баары Ага баш ийет»** *(Бакара сүрөсү, 116-аят).*

**«Айткын** (Эй Мухаммед!): **Аллага жалган жалаа жапкандар асти кутулушпайт. Бул дүйнөдө аз гана өмүр бар. Кийин Бизге кайтышат. Ошондо каапырлыктын азабын катуу татышат»** *(Юнус сүрөсү, 69-70-аяттар).*

**«Алланын перзенти жок жана Андан башка бир да кудай жок. Андай болбогондо, ар кудай өзү жараткан нерсе менен кетип, бири биринен жогору болуп алышар эле** (ар бир кудай өз өкүмүн жүргүзүп, жер-асманда башаламандыктар пайда болор эле)**. Алла алар айткан жалаадан аруу»** *(Момундар сүрөсү, 91-аят).*

Үчилтик ишениминин эч кандай, эч жерде ачык далили жок. Христиан дин адамдары тарабынан нукаралыгы житирилген Инжилдерден да далил көрсөтүү мүмкүн эмес. Ар кандай гана жолдор менен актанып, түрдүү жоромолдор менен түшүндүрүлбөсүн, үчилтик Исламдын тавхид ишенимине такыр дал келбейт.

Исламда Алла Таала мындай деп сыпатталат: Алла Таала эң жогорку сыпаттарга ээ, жандуу-жансыздын эч бирине окшош эмес, бүтүндөй кемчиликтерден аруу, кудуреттүү, Улук, бүткүл ааламдардын жалгыз Жаратуучусу. Бул жагдай ачык-айкын, кыска жана нуска түрдө Ихлас сүрөсүндө мындайча айтылат:

«(Эй Мухаммед!) **айткын: «Алла Таала - жалгыз. Алла - Самад** (Ал эч нерсеге муктаж эмес) **Ал төрөгөн да эмес, төрөлгөн да эмес** (Алланын уул-кызы да, ата-энеси да жок. Анын башталышы да, бүтөөрү да жок, Ал түбөлүк). **Эч ким Ага тең эмес».**

Бул кыска сүрө нагыз тавхид ишенимин корутундулап, Иса пайгамбар сыяктуу төрөлгөн жана бул дүйнөдөн кеткен, пенделик алсыздыктан качып кутула албаган жандын кудайлыкка эч кандай тиешеси жок экендигин жана үчилтик ишениминин адашкандыгын дагы бир жолу тастыктайт.

Ошентсе да, христиандардын Азирети Иса пайгамбарга кудайлыкты таңуулап, үчилтик ишенимин кабылдаганы түбү келип өздөрүнүн түркөйлүгүнө, ыкшоолугуна барып такалат. Болбосо Иса пайгамбар эл алдында да, ээн жерде да эч качан «Мен кудаймын!» деп айткан эмес.

**«Алла Таала пайгамбарларын топтоп: «–Силерге** (даават чакырыгынарга үммөттөрүнөр тарабынан) **кандай жооп болду?» дегенде, алар: «–Биз билбейбиз, Сен Өзүң гана кайып ааламын, ал купуя сырды билесиң» - дешти»** *(Маида сүрөсү, 109-аят).*

**«Анда Алла: «–Марияма уулу Иса! Сен адамдарга: «Алланы таштап, мени жана энемди кудай кылып алгыла, деп айттыңбы?» - дегенде** (Иса) **айтты: «Оо, Улуу Жараткан Алла! Антип айтууга менин акым жок, антип айтуу мага жарашпас. Эгер айтканымда, сен албетте билер элең. Сен дилимдеги бүт нерсени билесиң. Сен-**

**дегини мен такыр билбейм. Сен кайып ааламын кемчиликсиз билесиң. Мен аларга жалгыз гана Өзүң амир кылган сөздү айттым. Менин да Раббим, силердин да Раббиңер жалгыз Аллага ибадат кылгыла!» - дедим..»** *(Маида сүрөсү, 116-117-аяттар).*

Ислам дини тавхид ишенимине өтө кылдат мамиле жасайт. Маселен, Алланын буйруктарына кайдыгер мамиле жасап, напсинин торуна чалынган адам үчүн Куранда: **«Напсисин кудай кылып алган»** *(Фуркан, 43)* деп катуу эскертүү берилет. Ошондой эле эл көрсүн үчүн ибадат кылууну «жашыруун ширк» деп эсептейт.

Тавхид маселесине абдан кылдат түшүндүргөн Курани Карим христиандардын түшүнүксүз үчилтик ишенимин четке кагып, каапырлык деп табат.

**«Алла – бул Мариям уулу Масих» деген кишилердин каапыр болгону анык.** (Эй, Мухаммед) **айткын: «Эгер Мариям уулу Масихти, анын энесин жана жердеги бардык адамдарды кырып жоготууну кааласа, Алланын апаатын ким кайтара алат?! Асмандар, жер жана алардын арасындагы бардык нерселер Алланын мүлкү. Ал Өзү каалаган нерсесин Өзү каалаган сыпатта** (келбетте) **жаратат. Алла бардык нерсеге Кудуреттүү!»** *(Маида сүрөсү, 17-аят).*

Ата-энесиз жаратылган Адам Атаны жана анын кабыргасынан жаралган Обо энебизди пенде деп кабылганадай эле Алла Тааланын амири менен атасыз жаратылган Азирети Исаны да биз сыяктуу эле пенде, Жараткандын пайгамбары деп кабыл кылышыбыз керек. Алла Тааладан башканы кудай деп таануу акмакчылык, каапырлык экенин пендезат өз атынан да жакшы билиши керек.

Карап көрсөк, Исанын пенде жана пайгамбар болгонду-

гун, башка эч кандай артыкчылыгы жок экендигин далилдөөгө христиан булактарындагы маалыматтар деле жетиштүү. Павел өңдөнгөн дин бузарлар Азирети Исаны элге башкача таанытышкан. Туура эмес маалыматтарды болушунча христиан динине киргизип, элди түз жолдон чыгарышкан. Ошого карабастан бүгүнкү күндө христиандар, «Биз Алланын сүйүктүү пенделерибиз, бейишке биз гана киребиз» таризинде өздөрүн жооткотуп келишет. Алардын өздөрү жөнүндөгү мындай бийик ойлоруна Алла Таала минтип таамай жооп берген:

**«Бейишке жөөт жана христиан болгондор гана киришет» дешти. Бул, болгону алардын куру кыялдары. Айткын** (Эй, Мухаммед): **«Эгер чынчыл болсоңор, далилиңерди алып келгиле!»** *(Бакара сүрөсү, 111-аят).*

**«Жөөт жана христиандар: «Биз Алланын сүйүктүү балдарыбыз», – дешти. Айткын: «Андай болсо, неге** (Алла) **силерди күнөөңөр үчүн азаптайт?! Жок! Силер да бардык адамдар сыяктуу Анын жараткан макулугусуңар. Ал Өзү каалаган адамын кечирет, каалаган адамын азапка салат. Асман-жердеги бардык нерселер Алланын мүлкү. Кайтуу – Анын Өзүнө гана!»** *(Маида сүрөсү, 18-аят).*

* * *

Христиандар дагы жөөттөр сыяктуу Алла Таала берген китепти түпкү маңызыган такыр оолактатып, каалагандай бурмалагандыктан, ушундай аянычтуу акыбетке дуушар болушкан. Тактап айтканда, ыйык китепти бурмалоо напсилерине майдай жаккан. Адатка айландырган күнөө иштерин ыйык китептерине жазып, шариятташтырып алышкан. Алар бул дүйнөдө да, акыретте да бакыттан куру калышат. Эх, Алланын акыркы Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул дүйнөнү шарапаттандыргандан кийин да ойгонгусу келбеген, туура жолду таба

албай, караңгылыктын туңгуюгуна тумчугуп бараткан жөөттөр менен христиандардын абалы кандай гана аянычтуу!

Нажран христиандарынан бир канча адам Пайгамбарыбызга келип:

«-Азирети Исанын атасыз дүйнөгө келгенидиги Курани Каримде да айтылат экен. Демек, Ал (Иса) да Кудай экен да тууралы?!» - деген мааниде суроо узатышат.

Ошол кезде Алла Таала ттөмөнкү аятты түшүрөт:

**«Ачык белги келгенден кийин Иса тууралуу сени менен талашкандарга: "Келгиле, балдарыбызды, балдарыңарды, аялдарыбызды, аялдарыңарды, өзүбүздү жана өзүңөрдү чакыралы. Жалбарып, Алланын каргыштарын жалганчыларга[33] тилейли!" – деп айт»** *(Аалу Имран сүрөсү, 61-аят).*

Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* айткан аяттагы сунушту Нажрандык христиандар кабыл кылбай артка кетенчиктешет. Ошентип, алар мусулмандардын карамагына өтүү жөнүндөгү келишимге кол коюшуп, Нажранга кайтышат.

Алла Таала ахли китапка мындай эскертүү берет:

**«Эй китеп берилгендер, эмне үчүн өзүңөр күбө болуп туруп, Алланын** (Тоораттагы Мухаммеддин чыныгы пайгамбар экендиги жөнүндөгү) **аяттарын танасыңар?! Эй китеп берилгендер, эмне үчүн өзүңөр билген чындыкты жалганга чыгарасыңар, акыйкатты жашырасыңар?!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 70-71-аят).*

Бул аяттарда Алла Таала эки акыйкаттын бетин ачып берет; биринчиси, христиандар өздөрү көрүп билип турса да чы-

33. Исаны Кудайдын уулу деп жалган айтып, элди адаштыргандар тууралуу кеп болууда

ныгы динди бурмалагандыгы жана туура жолдон адашкандыгы, экинчиси болсо, Курани Карим жана Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммеддин Алла Таала тарабынан мүлдө адамзаадага жиберилиши. Алар чындыкты канчалык жашырышпасын Алла Таала акыркы асыл китепте мындай баян этет:

**«Китеп берилгендер аны** (Мухаммед пайгамбарыбызды) **өз перзенттериндей эле таанып билишет.** (Себеби алар өздөрүнүн ыйык китептери Тоорат менен Инжилде ал жөнүндө окушкан). **Ошого карабастан алардын бир тобу билип туруп, чындыкты жаап, жашырышат»** (Бакара сүрөсү, 146-аят).

Бүгүнкү күндө христиан ааламы кабылган түнгүюктүн чоң себеби – бул инжилдер. Инжилдерди жазган адамдар аларды өздөрү каалаган тейде, кызыкчылыктарына ылайыкташтырып жазып кетишкен. Чыныгы ыйык Инжилди жөнөткөн Алла Таала:

«(Алар) **Өз колдору менен китеп жазып алып, андан соң аны арзан баага сатуу үчүн «Бул** (китеп) **Алланын алдынан келди» дешет. Мына ошол адамдарга** (алардын акыбети) **кандай гана өкүнүчтүү!»** *(Бакара сүрөсү, 79-аят)* деп буюрат.

Чындыгында ыйык китептерге алымча-кошумча киргизүү укугу пайгамбарларга да берилген эмес. Бул жааттагы жарлык Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* жөнүндө түшкөн:

**«Эгер ал кээ бир сөздөрдү Биздин атыбыздан кошуп айтканда, биз ага кудуретибизди көрсөтмөкпүз. Биз аны** (заматта кокодон алып,) **күрөө тамырын үзүп таштаган болор элек! Эч кимиңер буга тоскоол да болалбайт элеңер»** *(Хаакка сүрөсү, 44-47-аят).*

## Төрт инжил

Бүгүнкү күндө христиандар тарабынан ыйык саналган Инжилдердин (Матфей инжилинен тыш) эң эле эски нускалары грек тилинде жазылган. Христиан булактары Азирети Исанын иврит – арамей тилдеринде сүйлөгөндүгүн жана динди ушул тилдер аркылуу жайылтканын билдирет. Бул жерде бир суроо туулат экен: - Эмне себептен бүгүнкү Инжилдер, Азирети Исанын сөздөрү, жок дегенде эң эски, алгачкы нускалары Азирети Исанын эне тили менен жазылган эмес же түп нускасын (оригиналы) сакталбай калган? Тилекке каршы, бүгүнкү күнү Азирети Исанын өз эне тилинде жазылып калган бир да Инжил жок.

Эң алгачкы Инжил китеби иврит тилинде болгонуна карабастан, аны жок кылышкан. Инжил нускалары дароо грек тилине которулуп, иврит тилиндеги түп нускалар жок кылынган. Анткени, бул учурда христиан дини көп кудайга ишенген грек маданиятынын таасиринде калып, тавхид ишениминен алыстап калган эле.

Илимий чындыктар, ачылыштар менен бүгүнкү инжилдердин ортосунда чоң карама-каршылыктар бар. Ислам аалымдарынын эмгектеринен пайдаланып, жер шарынын айланып турушун тастыктаган Галилейди христиан дин адамдары жана чиркөө кызматчылары Инжилге туура келбеген пикиди айткандыгы үчүн катуу кысымга алышкан:

– Сага эки жол койобуз. Кайсынысын тандасаң өзүң билесиң. Же сөзүңдөн кайтасың, же болбосо сени өлтүрөбүз!

Эптеп кутулуш үчүн:

– Силер айткандай болсун! – десе болбой чиркөөнүн мыкаачы кызматкерлери аны өлүм жазасына тартууга чечим кылышат. Ошондо Галилей башты бийик көтөрүп акыйкатты тан албаган сокурларга:

– Силер айланбайт десеңер да дүйнө айлана берет! – деп айтканынан кайткан эмес экен.

Ушуд өндүү акыйкаттар менен инжилдердин ортосундагы төп келишпестиктерден улам чиркөө адамдары инжилдердеги карама - каршылыктарды жашырууга жандалбас урушкан. Ошондуктан бүгүн көчөлөрдө таркатылып жаткан христиан динине таандык баракча - китепчелерде негизинен мындай илимий акыйкаттарга орун берилбейт. Анда Инжилдерден тандалып алынган термелер, үзүндүлөр гана келтирилет. Христиан дининин жер-жерлердеги борборлорунда Эски жана жаңы осуят (Инжил) толугу менен окутулбайт. Христиан growth дининде жадагалса агым, секталарга карата инжил китептер тандалып окутулат. Мына ушунун өзү эле Инжилдердин бурмалангандыгынын айдан ачык далили!

Ошондой эле, Е. Якоб кийинки учурларда жазылган инжил нускаларынын жомок шекилдүү экендигин баса белгилеген. Маурис Букаил Инжил туурасында мындай дейт:

«....Ыйык китеп (Бүгүнкү эски жана жаңы осуят) – түп нусканы колдон келишинче өзгөртүп, бурмалоого жандалбас урган адамдардын бизге калтырган мурасы. Анда жазууга байланыштуу эң негизги эрежелер дагы эске алынган эмес. Бул китептер канчалаган адамдардын колунан өтүп, бир топ өзгөрүүгө дуушар болгон. Арийне, христиан дин адамдары инжилдердеги акылга сыйбаган маалыматтарды толук, канааттандырарлык чечмелей алышпайт, ошол себептен унчукпай кутулушат. Жадагалса, адам баласынын каламинен жаралган китептерде кездешпеген каталар кездешет. Ыйык Кудайдын сөзү деп эсептелген китеп үчүн мындай көрүнүш өтө кейиштүү!..»

Инжилдердин бурмаланын эч ким айтпаса деле буга Алла Тааланын сөзү жетиштүү далил. Алла Таала чындыкты билдирүү жана момун-мусулмандарга эң чоң катачылыкты эскертүү

иретинде мындай дейт:

**«Алар диндерин да, өздөрүн да бөлүп жарып алышкан. Алардын ар бири өз динине курсант»** *(Рум сүрөсү, 32-аят).*

Көрүнүп тургандай, мурунку бузулган диндер жана ыйык китептер сыяктуу эле Алла Тааланын Иса пайгамбарга жиберген дини, Инжил китеби да христиандар тарабынан, бурмаланган. Бүгүнкү төрт инжилдин чыныгы Инжилге эч кандай тиешеси жок.

**Матфей**

Жөөт улутундагы Матфей Рим империясында салык жыйнаган адам болгон. Ал өзүнүн Инжилин жөөт христиан жамааты үчүн жазган. Матфей Инжилинин 65-жылдары жазылгандыгы тарыхта катталган. Иса пайгамбарды Исраил тарыхын толуктоочусу катары таанытуу үчүн жазылган.

Матфей аны жазып жатканда Марктын инжилинен пайдаланган. Эми ойлоп көрөлү, жадагалса Иса пайгамбардын шакирти деп эсептелбеген адамдын авторлугундагы Инжилден көчүрүлүп жазылган Матфей Инжилинен кандай тыянак чыгарууга болот? А. Трикот аттуу окумуштуу жана дин таануучу Матфей инжили жөнүндө төмөнкүдөй оюн билдирет:

«Бул китептин кийген кийими эле гректики болбосо, анын эти да, сөөгү да, руху да иудейдики. Анда иудаизмдин издери бар. Иудаизмге таандык өзгөчөлүктөргө өтмө катар сугарылган».

**Марк**

Марк алгач кыскача инжил жазган, кийин аны кеңейткен. Бир мезгилдерде кеңейтилип жазылган инжилинин төрттөн үч бөлүгү жоголуп кеткен. Ошентип, Марк мурунку өзү чогултуп

жүргөн баракчалардан пайдаланып бүгүнкү күндөгү инжилин жазып чыккан.

Марк инжилинин ким тарабынан жазылгандыгы туурасында ар кандай көз караштар бар. Кээ бирлеринин пикиринде, бул инжилди Марк эмес, Петр жазган.

Чындыгында Марк Иса пайгамбарды көргөн да эмес, анын өз оозунан сөздөрүн уккан да эмес. Эл арасындагы ооз эки маалыматтарды жыйнактап жазган. Бул маалыматтарда жаңылыштыктар оголе арбын. Анын сөздөрүндө жана баяндаган окуяларында тарыхый даталар эске алынган эмес.

63-70-жылдары жазылгандыгы божомолдонгон бул Инжилдин жазуучусу жөнүндө Рокует мындай дейт: «Марк чоочун, башка элдин жазуучусу. Аны инжил жазуучуларынын эң эле чабалы деп атасак жаңылышпайбыз».

**Лука**

Лука өз кесиби боюнча дарыгер болгон. Абалы «Элчилердин иштери» аттуу китепти жазган.

Лука бул инжилди гректер үчүн жазган. Бирок мында да туура эмес тарыхый маалыматтар арбын. Марк инжилинен, ошондой эле адамдар жазган мифологиялык чыгармалардан, оозеки баяндардан пайдаланган. М. П. Канненгейсер Лукага: «Ал чыныгы романист, жазуучу!» деп мүнөздөмө берген.

Кыскасы, Лука Инжили да пенде калеминен жаралган эмгек болуп саналат.

**Иоанн**

Инжил китептердин төртүнчүсү – Иоанн инжили. Аны Азирети Исанын бир шакиртинин уулу Иоанн жазган деп айтылат. Ошол эле учурда Иоанн Инжилинин чыныгы автору туурасында талаш-тартыштар бар. Айрым христиан дин таануучулар,

бул Инжилдин дайым Иоанндын жанында жүргөн, эң жакын шакирти тарабынан жазылганын айтышса, кээ бирлери Исанын шакирттерине тиешеси жок башка эле Иоанн экенин айтышат. Британнис: "Бул философиялык Инжилдин автору апостол Иоаннга эч тиешеси жок" дейт. Көпчүлүктүн ою боюнча, бул Инжил шакирт Иоаннга таандык эмес.

90-100-жылдары жазылган деп божомолдонгон Иоанн Инжилинде вахийге байланыштуу эч бир маалымат жок. Анда шакирттер Азирети Исага «Оо, Теңир!» деп кайрылышат. Мына ушунун өзү эле Иоанн да Павел сыяктуу христиан динин болушунча бурмалаган дин бузар экендигин ачык көрсөтүп турат.

М.П. Рокует Иоанн Инжили жөнүндө мындай дейт:

«Синоптикалык инжилдер (бири бирине окшош алгачкы үч инжил; Матфей, Марк жана Лука) Исанын сөздөрүн копол, орой түрдө беришет. Ал эми Иоанн инжили болсо адамды өзүнө тартып, жумшак, жатык тил менен жазылган. Аны окуп жатканда: чын эле Иса сүйлөп жатабы? - деп таң каласың!».

Бул төрт инжилден тышкары «Барнаба Инжили» деген дагы бир китеп бар. Барнаба аттуу инсан Иса пайгамбардын доорунда Иерусалим аймагында жашаган. Иса пайгамбардын эң алгачкы шакирттеринин бири болгон. Тавхид ишенимин кабылдаган мусулман адам болгон. Ошондуктан, Барнаба менен Павелди жактагандардын ортосунда көптөгөн талаш-тартыштар, күрөштөр жүрүп келген.

Төрт Инжилге салыштырмалуу Барнаба Инжилинин айырмачылыгы:

1. Азирети Иса Кудай да эмес, Кудайдын уулу да эмес. Ал Алла Тааланын адамдарга жөнөткөн пайгамбары.

2. Азирети Ибрахим Кудай Тааланын буйругун орундатуу үчүн курмандыкка Исхакты эмес, Исмаилди чалууга аракет кылган.

3. Азирети Иса айкаш жыгачка асылган эмес.

4. Кутүлгөн куткаруучу Фараклит[34] Азирети Мухаммед Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* болуп эсептелет.

**Инжилдердеги төп келишпестиктер**

Жогорудан байкалгандай, бүгүнкү күндөгү Инжилдердин баары бир мезгилде жазылган эмес. Алланын элчиси Иса *(алейхис салам)* бул инжилдердин эч кайсынысын жаздырган да эмес, көргөн да эмес. Ошондуктан, Инжилдердеги жаңылыштыктар, карама-каршылыктар мыйзам ченемдүү көрүнүш. Адам эмгегинен жаралган Инжилдердеги карама-каршылыктар, төп келишпеген сөздөр дээрлик арбын экендиги кашкайган чындык. Айрым жерлеринде бир эле окуя тууралуу карама-каршы маалыматтар берилет. Ошондой эле бир Инжилде баяндалган окуя экинчисинде такыр эле кеп кылынбайт.

Маселен:

* Марк жана Иоанн инжилдеринде Азирети Исанын уруусу туурасында эч нерсе айтылбайт, ал эми Матфей менен Лука Инжилдеринде санжыра тууралуу маалымат берилет. Матфей Азирети Исадан Ибрахим пайгамбарга чейин 40 кишинин атын атаса, Лука 55 кишинин ысмын тизмектейт. Ошондой эле Лука андан ары санжырасын улап, Азирети Адам Атага чейин дагы 20 киши кошуп, Иса пайгамбардан Адам атага чейин 75 атаны санайт. Матфей инжилинде болсо Иса пайгамбардын урyусу Ибрахим пайгамбарга гана такалат. *(Матфей, 1/ 17; Лука, 3/ 23-38)*. Мындай төп келишпестиктер жадагалса, чабал жазуучунун китебинде да жок болсо керек. Ушул өңдүү бири бирине төп келишпеген одоно каталуу китепти «Кудайдын сөзү» деп атоого болобу? Буга канчалык деңгээлде ишенсе болот? “Кудайдын сөзү” деп аталган китепте мындай орой жаңылыштыктардын бо-

34. Бүгүнкү кыргыз тилине которулган Библия китебинде Фараклит сөзү «сооротуучу, жардамчы, коргоочу» деп берилет. (Иоанн, 14/16).

лушу кооптуу да, коркунучтуу. Себеп дегенде ыйык китепке бир эле катанын камтылышы анын ыйыктыгына кескин доо кетирет.

* Матфей Инжилинде Азирети Яхия «Куткаруучу Илия», ал эми Иоанн Инжилинде болсо ал «Илия» эмес, башка киши деп берилет *(Матфей, 11/4; Иоанн, 1/21).*

* Иса пайгамбардын шакирттери менен жолугуусу тууралуу Иоанн Инжили менен Лука, Матфей Инжилдеринин ортосунда карама-каршы баяндамалар айтылат *(Лука, 5/1-17; Иоанн, 1/35-51; Матфей, 4/18-22).*

* Азирети Иса Тир жана Сидон деген аймакка келген кезде, жин тийген кызын айыктырып берүүсүн өтүнгөн аялдын улуту жана мекени туурасында да төп келишпестиктер бар. Бул аял Матфей Инжилинде Канан (Ханаан) чөлкөмүнөн (Матфей, 15/21-22), ал эми Марк Инжилинде болсо улуту грек, Сирофиникия жергесинен болгон делет *(Марк, 7/24-26).*

* Айрым жерде Исаны *(алейхис салам)* кудай десе, айрым жерде адам баласы деп  айтылат. *(Матфей, 26/2; Лука, 3/23-38)* Бул көрүнүш адамдын акылына сыйбагыдай наадандык! Бир учурда Алланын да, адамдын да баласы болуу мүмкүн эмес. Андай болсо, адам Аллага тең болушу керек эле да. Койдун козусу кой, жылкынын кулуну жылкы болот. Кулун эч качан кой болбойт. Бул мүмкүн эмес! Анткени, Алла Таала жаратуучу, ал эми адам баласы Кудай Таала жараткан макулук, жаратылуучу.

* Матфей, Марк жана Лука Инжилдеринде Азирети Исаны Азирети Иоанн суугa чөмүлдүрүлгөн деп айтылат, ал эми Иоанн инжилинде бул жөнүндө сөз козголбойт *(Мафей: 3/ 13-16; Марк: 1/ 9-12; Лука: 3/ 21-22).*

* Матфей жана Марк инжили боюнча, Иса *(алейхис салам)* айкаш жыгачка асылган кезде «Оо, Жараткан Алла! Мени эмнеге таштап кеттиң?» деп айтат. *(Матфей, 27/46; Марк, 15/34)* Бул сөз пайгамбарлыкка такыр жарашпаган жалаа. Эгер ушундай сөздү

айткан дей турган болсок, анда Алла Таалага баш көтөрүү дегендикти билдирет. Иса *(алейхис салам)* үчүн бул дагы мүмкүн эмес.

Инжилдердеги карама-каршылыктар, жаңылыштар муну менен гана чектелип калбайт. Демек, бүгүнкү Инжилдер, бири-бири менен жүз көрүшпөгөн адамдардын оюнан чыгарылып, пендечилик кызыкчылык жана каалоолордун негизинде жазылган. Бул – талашсыз чындык!

## Христиан дини боюнча Азирети Исанын айкаш жыгачка асылышы

Христиан дини боюнча карай турган болсок, Адам *(алейхис салам)* менен Азирети Обо энебиз бейиште жүрүп, Алла тыйуу салган дарактын мөмөсүнөн жеп коюшуп, бүтүндөй адамзатты күнөөгө батырган (Жаратылыш, 3/24). Ошондуктан анын укумунан келген адамдардын бардыгы тозоку деп эсептелинет. Бирок, Азирети Иса адамдарга боору ооруп, мүлдө адам пенденин күнөөсүн өзү көтөрүүгө баш байлап, айкаш жыгачка аскандарга өзүн курман кылган. Адамзат Адам атадан мураска калган күнөөдөн ушундай жол менен кутулган (Римдиктер, 3/23-26).

Ал эми бул жагдай Исламда кандай айтылат? Алла Таала Өзүнүн акыркы китеби Ыйык Курани Каримде мындай деп буюрат:

**«Алар каапырлыгы, Мариямга оор жалаа жапканы үчүн** (Алланын каргышына калышты). **Исаны** (Алланын пайгамбары) **катары таанырбагандыгы үчүн, алардын «Биз Масихти - Мариям уулу Исаны өлтүрдүк» - деген сөздөрү үчүн каргышка калтырдык. Чындыгында, алар аны өлтүрүшкөн да, асышкан да эмес. Болгону алар үчүн** (башка бирөө Исага) **окшотуп гана коюлган. Албетте, Иса**

**жөнүндө талашып-тартышкан адамдар анын** (өлтүрүлүп-өлтүрүлбөгөнү) **жөнүндө күмөндө калышкан. Ал жөнүндө алар жоромолдорго гана таянышат. Аны өлтүрбөгөндөрү анык. Ырас, Алла аны Өз даргөйүнө көтөрүп алып кеткен. Арийне, Алла - Кудуреттүү, Даанышман»** *(Ниса сүрөсү, 156-158-аяттар).*

Акыйкат мына ушундай. Алла Таала Өзүнүн ачуусун, каарын басуу үчүн (христиандар ойлогондой) Адам Ата жеп койгон бир жемиштин айынан уулу Исаны курмандыкка чалуусу кандай гана таң калычтуу! Карасаңыздар, бул жерде жемишти жеген Адам Ата, ал эми бул күнөөнүн айынан өлүм жазасына түшүккан Азирети Иса. Бирөөнүн жазасын башка бирөө эч качан тартпай турганын айткан Алла Таала жөнөткөн ак динде мындай адилетсиз ишенимдин бир гана түшүндүрмөсү бар; анткени, бул ишеним адамдар тарабынан бурмаланып, акыйкат дин болуудан четтеп калган. Бүгүнкү күндө христиан дин өкүлдөрү башка диндегилерди өздөрүнүн динине үгүттөп жатканда Азирети Иса башка адамдардын күнөөсүн өз мойнуна алып, өлүмгө кадам таштаганын айтуу менен караңгылыктын туңгуюгуна батып, арааны ачылган напсилерине даңгыр жолду ачып келишет.

Христиандар тыйуу салынган жемишти бүтүндөй адамзаттын күнөөсү деп кабыл алышат да, эмне үчүн жана кантип адамгерчиликке жана ар-намыска караманча каршы келген заалим жана күнөө иштерди, ооз менен айтууга да болбогон бузукулуктарды туура кабыл алышат?!.. Босниядагы жырткычтык өңдүү тарыхтагы бир топ окуяларга христиандар да күбө боло туруп, папалык жана патриархтык диний башкармалыгынын бул окуяны укпамыш көрбөмүшкө салышын кандай түшүнсө болот? «Биз мээрман пайгамбар Азирети Исанын үммөтүбүз» дегенге кантип ооздору барып жатат?! Боюнда бар аялзатынын курсагын мыкаачылык менен жаруу, жаңы төрөлгөн ымыркайларды ташбоордук менен өлтүрүү алар үчүн эмне, эч күнөө эмес бекен?!

Азирети Исанын адамзаттын күнөөсүн моюнга алышын Алла Тааланын өкүмү менен таразалай турган болсок, акыйкат ийне-жибине чейин айдан ачык болуп чыга келет. Алла Таала мындай деп буюрат:

**«Ким туура жолдо жүрсө, ал өзү үчүн туура жолдо** (жүргөн болот)**. А ким адашса, ал өзүнүн гана зыянына адашат. Эч ким башка бирөөнүн жүгүн** (күнөөсүн) **көтөрбөйт. Биз элчи жөнөтмөйүнчө эч качан жазага тартпайбыз»** *(Исра сүрөсү, 15-аят).*

Бул аятта күнөөкөр адамга башка кишинин күнөөсү жүктөлбөй тургандыгы айтылып жатат. Чындыгында күнөөсүз адамга башка адамдын күнөөсүн жүктөө Алланын өкүмдөрүнө да, адамдын акылына да туура келбейт. Ким эле өзүнө эч кандай тиешеси жок күнөөнү мойнуна алгысы келсин?!

Иса пайгамбардын асманга көтөрүлүп кетишинен кийин бурмаланып кеткен христиан дини кыска мөөнөт ичинде акыйкат, ак дин болуудан калып, бутпарасттык динге айланып кеткен.

Бутпарас маданияттарда «айкаш жыгачка асылган эл баатыры» деген түшүнүк Иса пайгамбарга да таңууланып калгандыктан, «айкаш жыгач» христиан ааламында ыйык  символ болуп саналат. Айкаш жыгач түшүнүгү христиан дининен мурун Европадагы бутпарастыкта да болгон.

Байыркы Рим жана Грек падышаларында өлүмдөн кийин кудайга айлануу деген бийик ой-санаасы, көксөгөн максаты болгон. Бул түшүнүк Иса пайгамбарга ыйгарылып, ал бүгүнкү Инжилдерде кудайга айланган миф баатырлары таризде баяндалат.

Кыскасы, бүгүнкү инжилдерге пенденин өксүк сөздөрү, туура эмес чолок түшүнүктөрү аралашып кеткен.

Азирети Иса жөнөкөй жана карапайым өмүр сүргөн. Алланын акыркы Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Мен бул дүйнөдө да, акыретте да Марияам уулу Исага эң жакын болом. Пайгамбарлар бир тууган. Ал экөөбүздүн ортобузда пайгамбар жок»* *(Бухари, Анбия, 48; Муслим, Фадаил, 143).*

*«Өмүрүм узун болсо, Иса менен жолуккум келет. Эгерде ага жолукпай өтүп кетсем, киминер жолуксанар, менин атымдан ага салам айтып койгула!»* *(Ахмад, 2, 298).*

* * *

Иса пайгамбар напсини тарбиялоого жана жүрөгүн, рухий ич ааламын ар түрдүү ыпластыктардан аруулоого катуу көңүл бурган. Бул дүйнөнүн убактылуу жыргалчылыктарына кол шилтеп салып, жан дүйнөсүн рухий күч менен байытууга белсенип киришкен. Жер жүзүндө ырайымдуулукту, ыймандуулукту, арыулукту, бир туугандыкты, ынтымак-ырашкерликти жеткирүүнү көксөгөн.

Тасаввуф илиминин эң маанилүү өзгөчөлүктөрүнөн бири – «Алланын ыраазылыгы үчүн сүйүү, Алла үчүн күйүп жануу». Ушуга байланыштуу баяндамаларда Иса пайгамбарга *(алейхис салам)* төмөнкүчө вахий келген деп айтылат:

«Бүтүндөй жердегинин да, асмандагынын да ибадатын аткарганың менен жүрөгүндүн түпкүрүндө Менын ыраазылыгым үчүн достук, Менын ыраазылыгым үчүн душмандык сезим жок болсо, анда ибадаттарыңдын эч кандай пайдасы жок!»

Момун мусулман катары ар бир инсан Алланын ыраазылыгы үчүн таштоосу керек. Ошондо гана инсандын Жараткан Аллага жакынасам деген талыкпас аракетине, ибадатына, орундаткан салих амалдарына береке кирет.

Азирети Иса пайгамбар мындай дейт:

«Аллага жакын дос болуу үчүн күнөөкөргө душман болгула! Күнөөкөр адамдардан оолактоо менен Аллага жакын болгула! Аларды жаман көрүп Алланы ыраазылыгына жеткиле!».

Оо, Жараткан Алла Таалам! Бизге акыйкатты ак билип, анын негизинде гана кадам таштообузду, караны кара билип, андан оолак болушубузду, ошондой эле эки дүйнөдө тең Өзүңдүн ыраазылыгына ээ болуп, ыкласман кулдарыңдан болуунуу барчабызга насип кыла көр!

Оомийин!..

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

1. Закария, Яхия жана Иса пайгамбарлардын динди жайылтуу жагынан окшоштуктары эмнелер?

2. «Улул-азийм» даражасындагы пайгамбарлардын аттарын атап бергиле.

3. «Алла Таала Исанын денесине кирди» деген ишеничтин туура эместигин далилдеп түшүндүргүлө.

4. Иса пайгамбардын дүйнөгө кайрадан түшүүсү туурасында маалымат бергиле.

5. Иса пайгамбар кайсы күнү төрөлгөн? Ноел майрамы менен Азирети Иса төрөлгөн күнүдүн дал келер келбесин далилдери менен түшүндүргүлө?

6. Азирети Мариям жалган жалааларга кантип жооп кайтарган жана кантип кутулган?

7. Рухбандык деген эмне?

8. Иса *(алейхис салам)* өзүнөн мурун келип жашап өткөн Азирети Муса пайгамбар тууралуу жана өзүнөн кийин келе турган Мухаммед Пайгамбарыбыз жөнүндө эмнелерди айткан?

9. «Келе турган куткаруучуну кантип тааныйбыз?» деген суроого Иса пайгамбар эмне деп жооп берген?

10. Хабиб ан-Нажжар эмне себептен жана кантип өлтүрүлгөн?

11. Иса пайгамбардын асманга көтөрүлүшү жөнүндө маалымат бергиле.

12. Христиан дининдеги үч кудай ишеними качан жана кан-

тип түптөлгөн?

13. Иудаизм днинде диний жөрөлгө катары кабылданган «Ый дубалы» тууралуу маалымат бергиле.

14. Павел менен Барнабаны жактаган христиандардын ортосунда кандай айырмачылыктар бар?

15. Азирети Исанын мужизаларынан бешөөнү айтып бергиле.

16. Иудейлер менен христиандар өздөрүнүн ыйык китептеринде акыркы пайгамбар тууралуу айтылса да, эмне үчүн Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарлыгын кабыл алышпайт?

17. Эмне себептен христиан днинде ар бир адам күнөөкөр болуп төрөлөт?

18. Христиан дини боюнча адамдарды күнөөлөрдөн кимдер арылтат?

19. Азирети Иса пайгамбар иврит тилинде сүйлөгөнүнө карабастан, эмне себептен бүгүнкү күнү Иса пайгамбардын эне тилинде жазылган бир дагы инжил жок?

20. Инжилдердеги карама-каршылыктардын, бири бирине төп келишпестиктердин себептерин айтып бергиле. Эмне себептен Инжил китеби бурмаланып кеткен?

21. Инжилдерден бири бирине дал келбеген мисалдардан үчөөнү айтып бергиле.

22. Бүгүнкү күндөгү христиандардын пикиринде, эмне себептен Иса *(алейхис салам)* айкаш жыгачка асылган?

23. Христиан днинде чиркөө адамдын чоң кичине дебей бардык күнөөлөрүн кечирүүгө укуктуу. Бейиште тыйуу салынган жемишти Адам *(алейхис салам)* жеп койгону үчүн Азирети

Исанын бул күнөөнү жойдуруу максатында жан бериши акылга туура келеби? Себебин түшүндүргүлө.

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Закария *(алейхис салам)* ........................ шарияты боюнча өкүм жүргүзгөн.

2. Иса пайгамбардын сыпаты .................... болгон.

3. Азирети Исага..............жаш курагында пайгамбарлык вазийпа жүктөлүп, ............... деген ыйык китеп түшүрүлгөн. Ал отуз үч жашында асманга көтөрүлүп кеткен.

4. «.......................» өзүнүн доорунда дүйнөдөгү эң кайырлуу, ар-намыстуу аял болгон. Ал эми «......................» болсо, Мухаммед Пайгамбарыбыздын үммөтүндөгү аял затынын эң кайырлуусу болуп эсептелет.

5. Азирети Мариямдын апасынын аты................ , атасынын ысымы .............. болгон.

6. Хавари бул ..................... , же болбосо ..................... деген маанилерди туюнтат.

7. Хаварилердин Курани Каримде ....................... деген экинчи аты бар.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Закария пайгамбар Алла Тааладан уул сураган. Төмөнкү варианттардын кайсынысы анын уул сурашынын себептеринен эмес?**

А. Азирети Закария илим жолунда жана пайгамбарлыкта өзүнө мураскор болуп кала турган салих, ыкласман уулдуу бол-

гусу келген.

Б. Ал Азирети Жакыптан башталып келаткан пайгамбарлыктын уланышын каалаган.

В. Закария пайгамбар картайып калгандыктан, бага турган уулга муктаж болгон.

Г. Өзүнөн кийин элди адилеттүүлүк менен башкара турган ылайыктуу адам жок болгон.

**2. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы «Улул-азийм» даражасындагы пайгамбарлардан эмес?**

А. Нух *(алейхис салам)*

Б. Ибрахим *(алейхис салам)*

В. Сулайман *(алейхис салам)*

Г. Иса *(алейхис салам)*

**3. Иса пайгамбар эмне себептен «Рухуллах» деп аталып калган?**

А. Жөнөкөй өмүр сүргөн.

Б. Өлгөн адамдарды Алланын буйругу менен тирилткен.

В. Алла Таала Азирети Исага Өз рухунан үйлөп, атасыз жараткан.

Г. Иса пайгамбардын руху менен денеси бир убакта жаратылган.

**4. Алла Таала Азирети Мариямга кандай жакшылыкты ыроологон эмес?**

А. Азирети Мариям адамдардын үйлөрүндө эмне ичип-жеп,

эмне сактагандарын билген.

Б. Алла Таала Азирети Мариямды жана уулу Исаны ар кандан ушак-айындардан, жамандыктардан коргогон.

В. Ага асмандан ар түркүн мөмө-жемиштерди түшүрүлгөн.

Г. Азирети Мариям пайгамбар болбосо да Жабраил периште менен жолуккан.

**5. «Ноел» (жаңы жыл) майрамына байланышкан маалыматтардын кайсынысы туура эмес?**

А. Ноел – руханий касиети бар, бардык диндер тарабынан майрамдалган өзгөчө түн.

Б. Христиан агымдарынын ортосунда Ноел майрамынын датасы тууралсында талаш-тартыштар бар.

В. Ноел көпчүлүк христиандар тарабынан Исанын туулган күнү катары майрамдалат.

Г. Азыркы Инжилдерде Азирети Исанын туулган күнү жөнүндө так маалыматтар жок.

**6. «Мен Атамдан өтүнөм жана Ал силерге башка Фараклит** (сооротуучу) **жиберет. Ал силер менен түбөлүк болсун!»** (Иоанн, 14/ 16-17). **Бул жерде «фараклит» деген ким болот?**

А. Азирети Иса Б. Азирети Закария

В. Азирети Махдий Г. Азирети Мухаммед

**7. Якуб, Шамун жана Тавман аттуу үч хаварий заалим өкүмдарды туура жолго чакырган. Бул дааваттан**

**кандай ибарат чыгарууга болбойт?**

А. Кайсы бир иште ийгиликке жетиү үчүн атайын түзүлгөн пландын негизинде аракет кылуу зарыл.

Б. Алланын динине кызмат кылууда жумшалган күч-аракеттер, көргөзүлгөн сабырдуулук жыйынтыксыз болбойт.

В. Мусулман баласы акыл-парасаттуу жана көрөгөч болуусу зарыл. Эмнени, качан, кай жерде, кантип ишке ашыруусун так билиши керек.

Г. Алланын динине чын дилден кызмат кылган адамдар эч кандай кыйынчылык көрүшпөйт.

**8. Хаварилердин бир топ милдеттери жана өзгөчөлүктөрү болгон. Төмөнкү варианттардын кайсынысында жаңылыштык бар?**

А. Хаварилер Инжил жазууга жана диний өкүм чыгарууга укуктуу адамдар болушкан.

Б. Алар Алланын динин жайууда Иса пайгамбардын жардамчылары болушкан.

В. Хаварилер Алланын динине ыйман келтирген, Алла Таалага жан дилден моюн сунган мусулман пенделер болушкан.

Г. Алар Иса пайгамбардын сөзүн уккан, чынчыл момундар болушкан.

**9. Жөөттөр Иса пайгамбарды өлтүрүүгө чечим чыгарышкан. Төмөндө анын себептери көрсөтүлгөн. Кайсы вариант жаңылыш деп ойлойсуңар?**

А. Ошол доорлордо жөөттөр ашкере жанкечти жана жеткен зөөкүр болушкан.

Б. Иса пайгамбар Исраил урпагынын душмандарына жакшы мамиле жасаган.

В. Иса пайгамбар Исраил уулдарынан башка коомго пайгамбар болуп жөнөтүлгөн.

Г. Азирети Иса дос-душман дебей, бардык адамдарды тавхид динине чакырган.

**10. Азирети Исанын өлүмүнө байланыштуу төмөнкү маалыматтардын кайсынысы туура эмес?**

А. Азирети Иса өлтүрүлгөн эмес. Анын ордуна Яхуда аттуу чыккынчы адам өлтүрүлгөн.

Б. Азирети Иса Алла Таала тарабынан асманга көтөрүлүп кеткен.

В. Кыяматка жакын жер бетине келүүсү үчүн Алла Таала Азирети Исаны көккө алып кеткен.

Г. Иса пайгамбарды жөөттөр өлтүргөн эмес, ал өзүнүн ажалы менен өлгөн.

**11. Иса пайгамбар бул дүйнөдөн көчүп кеткен соң бир топ Инжилдердин ичинен төрт гана Инжил тандалып алынган. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы бул төрттүкө кирбейт?**

А. Матфей Б. Лука

В. Барнаба Г. Иоанн

**12. «Асхабу Ухдуд» деп кимдерди айтабыз?**

А. Иудаизм динин кабылдабай, отко куйкаланган Нажран-

дык христиандар же болбосо буларды отко салган адамдар.

Б. Азирети Исанын хаварилери.

В. Үнкүргө жашырынып, христиан динин үңкүрдө жашап өмүр сүрүүгө аракет кылган мусулман момундар.

Г. Христиан дини келгенден кийин деле Иудаизм динин карманып жашаган адамдар.

**13. Христиан агымдарынын бири Барнабасчылардын көз караштары кайсы вариантта туура эмес берилген?**

А. Үч кудай ишеними туура эмес. Кудай Таала жалгыз. Анын теңдеши жок.

Б. Иса Кудайдын уулу боло албайт. Ал болгону Алла Тааланын элчиси.

В. Азирети Исанын ордуна Яхуда эмес, Ариус айкаш жыгачка асылган.

Г. Ахмад аттуу акыркы пайгамбар келет.

**14. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы Иса пайгамбардын мужизаларынан эмес?**

А. Курсактагы ымыркайдын жынысын билген.

Б. Өлгөн адамдарды тирилткен.

В. Ылайдан куш жасап, аны жандандырып учуруп жиберген.

Г. Уктап жаткан чакта да айланасындагы окуяларды билип, сөздөрдү угуп турган.

**15. Төмөнкү ишеним-түшүнүктөрдүн кайсынысы бүгүнкү христиан динине таандык эмес?**

А. Ар бир адам өз алдынча түздөн-түз Алла Таала менен байланыш кура алат.

Б. Адам баласы күнөөкөр болуп төрөлөт. Бирок вафтиз болгондор күнөөдөн арылышат.

В. Бул дүйнө кыйынчылыктын, машаккаттын майданы. Бул жашоодо жыргалчылык же бейпилдик деген болбойт.

Г. Адамзатты Адам атанын күнөөсүнүн кесепетинен куткаруу үчүн Исаны *(алейхис салам)* айкаш жыгачка асууга Алла Таала жөөттөрдү себепкер кылган.

**16. Жөөттөр эмне себептен Ислам динин кабыл алышпайт?**

А. Ислам дининин ишеним негиздери жана өкүмдөрү алардын жашоого болгон түшүнүгүнө туура келбейт.

Б. Мухаммед Пайгамбарыбыздан пайгамбарлыктын өзгөчөлүктөрүн жеткиликтүү түрдө көрө алышкан эмес.

В. Акыркы пайгамбарды иудейлер өздөрүнөн келет деп ишенишкен. Алардын бул үмүтү ишке ашпай калган.

Г. Өздөрүнүн ыйык китептеринде Азирети Иса акыркы пайгамбар деп билдирилген.

**17. «Кимде-ким Исламдан башка динди кааласа анда** (анын динин Алла) **эч качан кабыл кылбайт жана ал акыретте зыян тартуучу жана өкүнүүчүлөрдөн** (болот)» (Аалу Имран, 85). **Бул аяттан кандай тыянак чыгарууга болбойт?**

А. Өз мининен башка дин издеген адам бир гана Ислам динин табат.

Б. Бул дүйнөдө Ислам дининен башка адамды акыйкатка алып бара турган башка ишеним жок.

В. Адам баласы Ислам менен гана Алла Таалага татыктуу кул боло алат.

Г. Дүйнөдөгү диндердин, идеологиялардын ичинен чындыгында адамдын акылына, аң-сезимине эң эле ылайыктуусу, сыйымдуусу Ислам дини болуп эсептелет.

**18. Христиан дининдеги «алгачкы күнөө» деген түшүнүккө Ислам динине таандык төмөнкү принциптердин кайсынысы карама-каршылык туудурбайт?**

А. Адам баласы Ислам табиятына ийкемдүү, ылайыкташтырылып, таптаза, күнөөсүз болуп төрөлөт.

Б. Эч бир адам башка бирөөнүн күнөөсүнүн кесепетин тартпай, ар ким өзүнүн ишине жооп берет.

В. Адамзаттын бул дүйнөгө түшүп, жашап калышына Адам Атанын бейиштеги катачылыгы (залаа) себеп болгон.

Г. Адам баласы акыл-эске толуп, балакатка жеткенден кийин өзүнүн ар бир туура эмес иш-аракетинин жообун берет.

**19. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы үч кудай ишениминин Христиан динине кирип калышынын себеби эмес?**

А. Павел өңдүү кээ бир эл бузарлар туура динди жаамынып алып, элди ак жолдон тайдырган.

Б. Христиан дини политеисттик (көп кудай ишеними) ишенимге ээ байыркы грек жана индус маданияттарынын таасиринде калган.

В. Ыйык китептерине өзгөрүүлөр киргизилгендиктен, ишеним негиздери да бурмаланып кеткен.

Г. Ислам дини алып келген тавхид ишениминен христиандардын кабары жок.

**20. Инжилдердин эң эски нускаларынын арасында Иса пайгамбардын эне тилинде, т.а. иврит жана арами тилинде бир да инжилдин жок. Мындан кандай тыянак чыгарууга болот?**

А. Хаварилер иврит жана арамей тилдерин билишкен эмес.

Б. Бүгүнкү инжилдерди Азирети Исадан бир топ убакыттан кийин чыныгы динден кабары жок адамдар жазышкан.

В. Азирети Иса пайгамбар жазганды да, окуганды да билген эмес.

Г. Иврит жана арамей тилинде жазылган инжил эч ким билбеген жерде сакталып, ошол бойдон жок болуп кеткен.

**21. Көпчүлүк христиандар кабыл кылышкан Матфей, Марк, Лука жана Иоанн Инжилдерине төмөнкү маанилердин кайсынысы төп келбейт?**

А. Бардык инжилдерде окшош окуялар, бирдей чындыктар баяндалат.

Б. Булар Инжил жазуучуларынын денгээлинде, алардын көз карашы, ою жана каалоолору боюнча жазылган.

В. Инжилдер Иса пайгамбар бул дүйнө менен кош айтышкандан бир топ убакыттан сон жазыла баштаган.

Г. Инжилдерде үч кудай ишенимин далилдей турган ачыкайкын маалымат жок.

**22. Барнаба Инжили менен төрт Инжилдин ортосунда бир топ айырмачылыктар бар. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы Барнабага таандык өзгөчөлүк эмес?**

А. Азирети Иса Кудай да эмес, кудайдын уулу да эмес.

Б. Азирети Иса айкаш жыгачка асылган эмес.

В. Барнаба Инжили Азирети Исанын калеминен жаралган.

Г. Күтүлүп жаткан Маси – бул Мухаммед пайгамбар.

**23.Матфей, Марк, Лука жана Иоанн Инжилдерин салыштыра турган болсок, кандай тыянак чыгарууга болбойт?**

А. Бул инжилдерде бир эле окуя туурасында ар кандай маалымат берилет.

Б. Инжилдерде Азирети Исаны “Кудайдын уулу”, “Жусуптун уулу”, “Давуддун уулу”, “Адамдын уулу” деп байма-бай айтылат.

В. Бул төрт Инжилдин кээ бир жеринде Христиан управление

Г. Жөнөкөй адам кылбай турган турган айрым жат иштер Алланын элчиси Азирети Исага таңууланган жерлер бар.

**24. Иса пайгамбардын кандай өзгөчөлүгү болгон эмес?**

А. Алланын динин кабыл кылбаган душмандар менен күрөшкөн да, эч кандай насаат айткан да эмес.

Б. Напсисин теске салып, рухий ааламын байытууга жан үрөгөн.

В. Жан дүйнөнү тазалоого ар дайым өзгөчө маани берген.

Г. Элди ар дайым мээримдүүлүккө, ырайымдуулукка жана тынчтыкка чакырган.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Муса пайгамбардын
2. Рухуллах
3. Отуз-Инжил
4. Азирети Мариям, Азирети Хадижа
5. Ханна-Имран
6. Жардамчы, тандалган адам
7. Ансаруллах

### В. Тесттик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1-В | 2-В | 3-В | 4-А |
| 5-А | 6-Г | 7-Г | 8-А |
| 9-В | 10-Г | 11-В | 12-А |
| 13-В | 14-А | 15-А | 16-В |
| 17-А | 18- В | 19-Г | 20-Б |
| 21-А | 22-В | 23-В | 24-А |







Азирети Иса (алейхиссалам)

# МАЗМУНУ



## АЗИРЕТИ ДАВУД



## АЗИРЕТИ СУЛАЙМАН

## УЗАЙР



## АЗИРЕТИ АЙУБ



## АЗИРЕТИ ЮНУС



## АЗИРЕТИ ИЛИЯС

## АЗИРЕТИ АЛЯСА



## АЗИРЕТИ ЗУЛКИФЛ



## АЗИРЕТИ ЛУКМАН



## АЗИРЕТИ ЗАКАРИЯ

## АЗИРЕТИ ЯХИЯ

## АЗИРЕТИ ИСА

Осман Нури ТОПБАШ

**ПАЙГАМБАРЛАР ТАРЫХЫ 3**

*Экинчи басылышы*

*Которгон:* Алмабек Молдогазиев

*Редактор*: профессор. тил илимдеринин доктору Ташболот Сыдыков

*Компьютердик калыпка салган жана жасалгалаган:* Бакытбек Коңурбаев

Басууга 03.12.2014 кол коюлду.
Форматы 60x84. 1/32, 11 басма табак
"Из-Басма" басмаканасында басылды
Бишкек ш. Интергельпо к., 1А